# Il-Klabbs Maltin tal-Futbol

*Carmel Baldacchino*

**L-Ewwel Volum**

Ħ'Attard, Ħal Balzan, Il-Birgu, Birkirkara, Birżebbuġa, Bormla, Ħad-Dingli, Il-Fgura, Il-Floriana, Il-Għargħur, Ħal Għaxaq, Il-Gudja, Il-Gżira, Il-Ħamrun, L-Isla.

**It-Tieni Volum:**

Il-Kalkara, Ħal Kirkop, Ħal Lija, Ħal Luqa, Il-Marsa, Marsaskala, Marsaxlokk, Mdina, Il-Mellieħa, Mġarr, Il-Mosta, Mqabba, Msida, In-Naxxar, Paola, Pembroke.

**It-Tielet Volum:**

Il-Pietà, Ħal Qormi, Il-Qrendi, Ir-Rabat, San Ġiljan, San Ġwann, San Pawl il-Baħar, Santa Luċija, Santa Venera, Is-Siġġiewi, Tas-Sliema, St. Andrew's, Ta' Xbiex, Ħal Tarxien, Valletta.

**Ir-Raba' Volum:**

Ix-Xgħajra, Ħaż-Żabbar, Ħaż-Żebbuġ, Iż-Żejtun, Iż-Żurrieq. Għawdex: Il-Fontana, Għajnsielem, L-Għarb, Kerċem, Marsalforn, Il-Munxar, In-Nadur, Il-Qala, Ir-Rabat, San Lawrenz, Is-Sannat, Ix-Xagħra, Ix-Xewkija, Iż-Żebbuġ.





ISBN: 99909-41-61-0

pin

PUBBLIKAZZJONIJIET INDIPENEDENZA


IL-KLABBS MALTIN TAL-FUTBOL (Vol. I) Carmel Baldacchino

pin

# il-klabbs maltin tal-FUTBOL

## L-EWWEL VOLUM




Carmel Baldacchino

Carmel Baldacchino

# Il-Klabbs Maltin tal-Futbol

L-Ewwel Volum

pin
Pubblikazzjonijiet Indipendenza

Malta
1999

Ippubblikat għall-ewwel darba f'Novembru, 1999
minn Pubblikazzjonijiet Indipendenza - PIN
Triq Herbert Ganado, Il-Pjetà, ĦMR 08 - Malta.
Il-Mitt Pubblikazzjoni u Waħda.



| | |
|---|---|
| Produzzjoni: | Michael J. Schiavone |
| Layout: | Philip Mangion |
| Disinn tal-Qoxra: | Arthur Stanicic |
| Mitbugħ: | Europrint, Birkirkara |

**Tagħrif għall-Katalogar:**

Baldacchino, Carmel, 1945-
il-Klabbs Maltin tal-Futbol, L-Ewwel Volum/C. Baldacchino
Il-Pjetà, Pubblikazzjonijiet Indipendenza, 1999
xii, 316 p. illus, ports., 24 cm.
Bibliography, Index

DDC: 796-334060-4585
ISBN: 99909-41-61-0

*...għal Bernice*
*mingħand in-nannu*

# Ħajr

Lil dawk kollha li għenuni. Speċjalment lil Michael J. Schiavone li tani ċ-ċans li nippubblika dan ix-xogħol. Nagħtu ħajr ukoll lil John Formosa li b'paċenzja kbira fela l-istatistika li tidher f'dan il-volum, lil Mario Axiaq li għeni ħafna fil-ġbir ta' l-informazzjoni u lil Philip Mangion.

Nixtieq nirringrazzja lil dawk id-diriġenti tal-klabbs li kienu dejjem lesti biex jgħinuni b'materjal u informazzjoni. Mingħajr l-għajnuna tagħhom żgur li ma kontx inwettaq dan ix-xogħol.

Fl-aħħarnett nixtieq nirringrazzja lill-familja tiegħi, speċjalment lit-tfal tiegħi Lennox u Ernest, li ħadu paċenzja jikkoreġu l-ortografija.



# Werrej

# Introduzzjoni

L-istorja tal-futbol Malti hija magħmula minn katina twila ta' timijiet. Kull ħolqa ta' din il-katina, żgħira kemm hi żgħira, għandha l-importanza tagħha. Mhux il-klabbs il-kbar biss jagħmlu l-istorja tal-futbol imma wkoll dawk il-klabbs ta' rħula żgħar fejn it-tradizzjoni tal-futbol hija waħda xi ftit dgħajfa.

Kulħadd jaf li l-logħba tal-futbol daħluha f'pajjiżna l-Ingliżi. Sa tmiem is-seklu dsatax, il-logħba tal-futbol f'Malta, kienet tista' tgħid monopolju assolut ta' timijiet iffurmati minn membri tas-servizzi Ingliżi li kienu stazzjonati f'Malta. Madankollu kien hemm xi plejers Maltin, li sforz il-kapaċitajiet li kell-hom f'din il-logħba ġdida, kienu jiġu nklużi fit-timijiet tar-reġimenti Maltin l-RMA u l-KOMRM.

Eventwalment kienu t-timijiet ta' St. Ignatius College, il-Malta Athletic Club, Floriana FC u t-timijiet ta' Bormla; St. Andrew's Santa Margerita u St. George's li kisru dan il-monopolju. It-twaqqif ta' dawn il-klabbs serva bħala x-xrara tant mistennija ma' l-isportivi lokali biex jinbtu timijiet f'diversi bliet u rħula tal-gżejjer Maltin. Iżda dawn it-timijiet Maltin kellhom għal diversi snin jikkuntentaw jilagħbu biss logħbiet ta' ħbiberija bejniethom jew ma' timijiet tas-servizzi Ingliżi.

It-timijiet lokali fil-maġġoranza tagħhom, kellhom numru ta' plejers li kienu membri ċivili tal-forzi militari Ingliżi. Il-logħba tal-futbol ħadet spinta 'l quddiem u aktar żgħażagħ bdew jinteressaw ruħhom u jieħdu sehem aktar attiv fit-taħriġ u fit-teknika tal-logħba tal-futbol. Bil-mod il-mod it-timijiet lokali bdew aktar jiddependu fuq it-talent lokali, u fatt li għen ħafna kien li, iż-żgħażagħ Maltin kienu jqisuh bħala unur kbir personali meta kienu jiġu avviċinati biex jagħmlu d-debutt tagħhom u jilagħbu fit-tim ta' raħal twelidhom.

Meta bdejt it-tiftix tiegħi għall-ktieb *Goals Cups and Tears* li issa daħal fis-seba' volum, fejn fittixt fost affarijiet oħra li nitfa' dawl fuq il-bidu tal-futbol Malti, kelli nħabbat wiċċi sa mill-bidu mal-mistoqsija, 'Min kienu l-ewwel Maltin li lagħbu l-logħba tal-ballun?' Din il-mistoqsija mhix waħda sempliċi għaliex id-dokumenti u t-tradizzjoni popolari ftit li xejn jaqblu bejniethom fuq dan is-suġġett.

Biex insolvi din il-problema jiena għamilt tiftix fil-fond, mhux biss hawn Malta iżda wkoll f'libreriji ewlenin barra minn Malta. Għal dan kelli l-għajnuna tal-ħbieb tiegħi, ir-Reverendu Anton Azzopardi SJ u s-Sur Garry Armstrong, antropoloġista Ingliż u għalliem f'waħda mill-universitajiet ta' Londra.

Wara sensiela ta' tiftix bir-reqqa, li ħadli madwar sitt snin, irnexxieli sa fl-aħħar nipprova dak li dejjem ħsibt u emmint fih. Għal dan irrid nirringrazzja lil Fr. Anton Azzopardi SJ li bl-għajnuna tiegħu u b'dik ta' Fr. F.J. Turner, Arkivista ta' Stonyhurst College, irnexxieli nikseb informazzjoni dokumentata li turi fiċ-ċert li l-futbol ġie introdott hawn Malta mill-Ġiżwiti fl-1877. Din id-data tagħmel il-futbol Malti wieħed mill-aktar antiki fid-dinja: probabbli t-tieni l-eqdem wara l-gżejjer Brittaniċi.

Fl-arkivji ta' Stonyhurst teżisti kopja tal-fuljett perjodikali *Letters and Notices* li kien joħroġ mill-provinċja. Dan il-fuljett kien jinħareġ u jitqassam f'ċirki privati u juri ittri u aħbarijiet minn u dwar djar u kulleġġi tal-Ġiżwiti.

Fil-Volum XVII paġna 105 wieħed isib, ittra mill-kulleġġ ta' San Injazju

bid-data 9 ta' Diċembru 1877, miktuba minn ċertu Mr. Walford, għalliem fil-kulleġġ. Dan, waqt li kien jitkellem dwar l-istudenti jgħid li 'huma lagħbu ftit *cricket* u futbol u r-Rettur sejjer jibnilhom *court* tal-*handball*'.

F'Volum XVIII paġna 5, bid-data ta' Jannar 1885 f'artiklu li jġib l-isem, 'Early days of Maltese College, The Second and Subsequent two years', insibu miktub li '*Cricket* u *Handball* huma popolari mhux ħażin anke *rounders* u futbol...' u ftit wara fl-istess artiklu Fr. Burns jesprimi l-ammirazzjoni tiegħu lejn l-istudenti għall-mod li bih jilagħbu l-futbol.

Sas-sena 1899 il-logħba kienet stabbiliet ruħha. Fil-Volum XX paġna 58 wieħed li kien qiegħed iżur l-inħawi innota li, 'logħba allegruża ta' futbol kienet qed tintlagħab'.

Dawn id-dokumenti jippruvaw fiċ-ċar u mingħajr dubju li l-futbol bdewh f'Malta l-Ġiżwiti fil-kulleġġ ta' San Injazju f'San Ġiljan. Mhux hekk biss, iżda nistgħu niddentifikaw lil Mr Walford bħala l-bniedem responsabbli biex jiżra' ż-żerriegħa li nibdet u kibret fl-isport Nazzjonali Malti.

Dan il-grupp ta' studenti li kien jifforma l-ewwel klassi tal-kulleġġ fl-1877 kienu l-vera pijunieri tal-futbol Malti. Isimhom jibqa' mnaqqax b'ittri tad-deheb fl-istorja tal-futbol f'pajjiżna.

Mela dan kien il-bidu. Iżda wieħed ma għandux jieqaf hawn. Għaliex fl-istess żmien li fih l-istudenti tal-kulleġġ ta' San Injazju kienu qegħdin jitgħallmu kif jilagħbu din il-logħba ġdida, suldati Ingliżi kienu żgur qegħdin jagħmlu l-istess ħaġa fil-kwartieri tagħhom imxerrdin madwar il-gżira, speċjalment fl-inħawi tal-Kottonera, madwar il-Belt u l-Furjana u fl-inħawi ta' Tignè. Għalhekk ma setax jonqos li l-Maltin ta' dawk l-inħawi ma kinux esposti għal dan il-fenomenu ġdid.

Milli jidher, filwaqt li l-futbol nibet f'San Ġiljan kienu l-Bormliżi l-ewwel li għaqdu tim biex jirrappreżenta d-distrett tagħhom. Fuq dan ftit hemm dubju. It-tradizzjoni qawwija li hemm marbuta ma' dan id-distrett turi fiċ-ċar li dan kien il-każ. Ftit wara l-futbol nibet ukoll fil-Belt, (Malta Athletic Club 1886), fil-Floriana (1894), fir-Raħal Ġdid (Malta Wanderers 1894), fl-Isla (Isola United 1895) u l-Birgu (1902). Kien propju f'dawn id-distretti, imdawrin mal-port fejn ixxettlet ix-xitla li l-frieghi tagħha eventwalment kellhom jinfirxu ma' l-irkejjen kollha tal-gżejjer Maltin.

Fl-ewwel xogħol tiegħi, *Goals Cups and Tears* jiena tajt l-istorja in ġenerali tal-futbol Malti, issa b'din it-tieni biċċa xogħol qiegħed nidħol aktar fil-fond billi mmur f'distretti differenti fejn nipprova niskopri l-oriġini tal-futbol fl-inħawi differenti ta' Malta.

Kull distrett għandu l-istorja tiegħu. Kif diġà rajna d-distretti ta' madwar il-Port il-Kbir għandhom tradizzjonijiet twal u kbar fil-futbol. Fid-distretti l-oħra l-futbol ħa ħafna aktar żmien biex qabad. F'xi wħud minn dawn id-distretti l-futbol ġie introdott fi żmien il-gwerra mir-refuġjati tal-Kottonera jew inkella mis-suldati Ingliżi li kienu stazzjonati fil-qrib fl-istess żmien. Distretti oħra nħolqu fis-Snin Sittin mal-mewġa ta' bini li kellna f'pajjiżna f'dawk l-ewwel snin ta' wara l-Indipendenza. Hawnhekk naturalment il-futbol beda tard ħafna. Iżda kienu x'kienu ċ-ċirkostanzi, l-istorja tal-futbol ma tkunx kompluta mingħajrhom.

Minħabba t-tul dan ix-xogħol kellu jinqasam f'erba' volumi. Ma xtaqtx nagħmel xi preferenza ma' xi distrett jew ieħor. Għalija kollha huma importanti għalhekk, poġġejthom f'lista alfabetika. F'dan l-ewwel volum bdejt b'Attard u spiċċajt bl-Isla.



Il-biċċa l-kbira tal-materjal li użajt għal dan il-volum ġibtu mill-ġurnali li kienu joħorġu f'Malta matul dawn l-aħħar 120 sena u minn programmi u materjal ieħor li ħarġu l-klabbs konċernati matul is-snin. Lista sħiħa ta' dawn tinsab fl-aħħar ta' dan il-volum.

Id-dati mogħtija fil-bidu ta' kull kapitlu jindikaw is-snin li l-klabb konċernat kien ħa sehem fil-Kampjonat Malti. Id-data tal-fondazzjoni tidher aktar 'l isfel.

Fl-aħħarnett, filwaqt li nispera li dan ix-xogħol ikun milqugħ tajjeb kif kien dak ta' qablu u li jkun utili għal dawk kollha li tinteressahom l-istorja soċjali ta' pajjiżna, nixtieq nirringrazzja lil dawk kollha li għinuni f'din il-biċċa xogħol.

**CARMEL BALDACCHINO**
**7 ta' Settembru 1999**




# ATTARD

**Attard United** 1935 - 1940
**Attard FC** 1974 -

## Attard United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1928 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 25-01-28 | k. | St Aloysius College | 1-9 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 17-03-35 | k. | B'Bugia Hunters | 2-4 | Amateur Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 08-12-35 | k. | B'Kara St Helena | 0-2 | Raba' Diviżjoni |

L-istorja tal-futbol Malti hija magħmula minn katina twila ta' timijiet. Kull ħolqa ta' din il-katina, żgħira kemm hi żgħira għandha l-importanza tagħha.

Mhux il-klabbs il-kbar biss jagħmlu l-istorja tal-futbol imma wkoll dawk il-klabbs iżgħar, ħafna minnhom iffurmati mid-dilettanti. Attard FC huwa wieħed minn dawn it-timijiet hekk imsejħa żgħar. Jgħidulhom hekk, għaliex ma jeħdux sehem fl-ogħla diviżjonijiet tal-futbol Malti, imma jekk wieħed jagħmel żjara lil wieħed minn dawn il-klabbs mill-ewwel jinduna bis-serjetà u bid-dedikazzjoni li bihom jitmexxew xi wħud minnhom. Dan jagħmel għajb lil ħafna timijiet mill-kbar.

Matul is-snin, il-futbol f'dan ir-raħal żgħir għadda minn ħafna ġrajjiet, xi wħud minnhom sbieħ u oħrajn koroh. Kien hemm waqtiet meta l-futbol f'dan ir-raħal sfaxxa, imma fortunatament dejjem inqala' xi ħadd li reġa' ħeġġeġ il-ħuġġieġa mill-ġamra li kien fadal. Dan li għedna fuq it-tim ta' Ħ'Attard jgħodd ukoll għal ħafna timijiet oħra Maltin li sejrin nitkellmu dwarhom matul din is-sensiela.

**Il-bidu**

Għalkemm il-klabb ta' Ħ'Attard iżomm l-1974 bħala s-sena tal-fondazzjoni tiegħu, fil-fatt nafu fiċ-ċert li l-logħba tal-futbol dehret għall-ewwel darba f'dan ir-raħal fl-1928. Kien fil-25 ta' Marzu ta' dik is-sena li tim li kien iġib l-isem ta' Attard United ħa sehem f'logħba ta' ħbiberija kontra t-tim tal-kulleġġ ta' San Alwiġi fil-grawnd tal-kulleġġ f'Birkirkara. It-tim ta' Ħ'Attard tilef bl-iskor kbir ta' 9-0.[1]

Daqshekk nafu dwar dan it-tim. Milli jidher il-klabb waqaf jiffunzjona u reġa' beda għall-ħabta ta' l-1935 meta ħa sehem fl-Amateur Cup. Kien is-17 ta' Marzu ta' dik is-sena li Attard United tilfu 4-2 kontra t-tim ta' Birżebbuġa Hunters fl-ewwel rawnd ta' din il-kompetizzjoni.

Fl-istaġun 1935-36 ħadu sehem fil-kampjonat tar-Raba' Diviżjoni ta' l-MFA. Attard United lagħbu f'Sezzjoni A flimkien mat-timijiet ta' Cospicua Lions, Birkirkara St Helena, Pietà Hotspurs, Rabat Rangers u Żabbar United.

In-nuqqas ta' esperjenza taż-żgħażagħ ta' Ħ'Attard kienet evidenti. Xejn ma marru tajjeb. Mill-ħames logħbiet li lagħbu tilfu erba' u rebħu biss punt wieħed mid-*draw* ta' 0-0 kontra Żabbar United.

F'dak l-istaġun Attard United ħadu sehem ukoll fl-Amateur Cup. Fl-ewwel rawnd ħadu *bye*, iżda fit-tieni rawnd tilfu 5-0 kontra t-tim tal-fabbrika tas-sigarretti Bramtoco. Bramtoco kien tim tat-Tieni Diviżjoni u f'dak l-istaġun kienu waslu sas-semi-finali ta' l-Amateur Cup fejn tilfu 2-0 kontra Melita FC.

**Attard jirbħu l-promozzjoni**

Fl-istaġun 1936-37, Attard United marru ħafna aħjar mill-istaġun ta' qabel. Huma rebħu erba' logħbiet mill-ħamsa li lagħbu. Fil-logħba l-oħra tilfu 5-0 kontra Marsa Youngsters. F'din is-sezzjoni l-favoriti kienu Birkirkara St Helena, iżda kontra kull previżjoni, Attard għelbu lil Kalkariżi 2-0 biex sfurzaw *decider*. Naturalment wara r-rebħa sabiħa li għamlu Attard fuq Birkirkara fil-logħba tal-kampjonat, huma bdew favoriti li jirbħu l-promozzjoni. Iżda kif jiġri ħafna drabi fil-futbol, il-Kalkariżi rnexxielhom jaqilbu r-riżultat għal wieħed ta' 4-1 favur tagħhom.

Kienet daqqa ta' ħarta għad-diriġenti tat-tim ta' Ħ'Attard. Iżda x-xorti kienet magħhom. Fl-istaġun ta' wara, l-MFA għamlet xi tibdil



fil-kampjonat. B'hekk xi timijiet tilfu posthom waqt li oħrajn sabu ruħhom f'diviżjoni ogħla.

Attard United kienu wieħed minn dawn ta' l-aħħar. Għalkemm ma nafux eżatt ir-raġuni għaliex ġew preferuti minn timijiet oħra, jidher li l-MFA deherilha li t-tim kellu potenzjal biżżejjed biex jikkompeti fit-Tielet Diviżjoni.

Fil-fatt Attard United marru tajjeb ħafna f'din id-diviżjoni. Spiċċaw fit-tieni post tas-Sezzjoni A; punt biss anqas mit-tim rebbieħ tal-kampjonat, Cospicua Unitas.

Fl-istaġun 1938-39 l-MFA kompliet bir-riforma li kienet bdiet fl-istaġun ta' qabel. Neħħiet ir-Raba' Diviżjoni u t-timijiet ġew organizzati fid-diviżjonijiet l-oħra. Dan il-pass ġab ir-riżq lil Attard United. Għal darba oħra, il-klabb ta' Ħ'Attard sab ruħu f'diviżjoni ogħla.

Fit-Tieni Diviżjoni Attard United kellhom jikkompetu kontra timijiet b'ħafna aktar esperjenza minnhom. Tarxien Rainbows, Cospicua Lions, Sliema Amateurs u Valletta Swifts kienu fost l-aħjar timijiet tad-dilettanti li kien hawn Malta f'dak il-perijodu. Attard spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar b'żewġ punti biss.

L-1939-40 kien l-aħħar staġun ta' qabel il-gwerra. Attard reġgħu ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni. Kien staġun diffiċli għall-klabb. Attard kienu involuti fi ġlieda qalila kontra r-*relegation*. Fl-aħħar mill-aħħar nistgħu ngħidu li l-ġlieda rebħuha għaliex irnexxielhom jispiċċaw qabel Sliema Rangers u Birkirkara St Helena. Iżda dan ma swielhom xejn għaliex il-gwerra kienet wara l-bieb.

Fl-aħħar ta' dak l-istaġun faqqgħet il-gwerra u l-futbol waqaf għal kollox. Attard United sparrixew għal kollox mix-xena tal-futbol Malti. Kellhom jgħaddu aktar min 30 sena qabel ma twaqqaf tim ieħor f'dan ir-raħal.

Matul il-ħames staġuni li dam jieħu sehem fil-kampjonat Malti, it-tim ta' Attard United lagħab total ta' 26 logħba, rebaħ 8, ġie *draw* 6 u tilef 12. Matul dan iż-żmien Attard skurjaw 33 gowl u qalgħu 50. B'kollox ġabru total ta' 22 punt. Matul dan iż-żmien huma rebħu l-promozzjoni mir-Raba' Diviżjoni għat-Tieni Diviżjoni. Kienet ħasra li l-gwerra waqfet ħesrem l-attivitajiet ta' dan it-tim li kif kien jidher seta' jimxi ħafna aktar 'il quddiem.

**Attard Sports Club 1957-70**

Il-gwerra qatlet kull ħajra li kellhom iż-żgħażagħ ta' Ħ'Attard għal-logħba tal-futbol. Wara l-gwerra l-futbol reġa' ħa spinta kbira 'l quddiem fost id-dillettanti Maltin. Il-Maltin irħewlha bi ħġarhom lejn l-Istadium biex isegwu l-logħba favorita tagħhom. Madwar Malta kollha bdew jinbtu bosta timijiet magħmula minn plejers dilettanti. B'hekk din il-logħba sabiħa bdiet tinfirex f'kull rokna tal-gżejjer tagħna. L-MFA organizzat il-kampjonat fuq sistema ġdida ta' *District Representation,* fejn tim wieħed biss min kull distrett seta' jieħu sehem fil-kampjonat. Din ir-regola tat ċans lil ħafna distretti ġodda biex idaħħlu tim fil-kampjonat.

San-nofs tas-snin ħamsin, tant kienu żdiedu t-timijiet li xtaqu jieħdu sehem fil-kampjonat li l-MFA tħajret torganizza kampjonat għal timijiet tad-dilettanti. Biex ngħidu kollox, l-MFA ħadet dan il-pass għaliex f'dak iż-żmien kellha l-inkwiet mal-MAFA.

Matul dan iż-żmien saru xi tentattivi biex jerġa' jitwaqqaf tim tal-futbol f'Ħ'Attard u għal xi żmien kienu regolarment jiġu organizzati xi logħbiet ta' ħbiberija minn għadd ta' dilettanti membri tal-Każin *Eastern Star.* Dan wassal biex fl-1957 jiġi mwaqqaf tim ieħor f'Ħ'Attard. Dan it-tim kien iġib l-isem ta' Attard Sports Club. It-tim il-ġdid daħal fl-*Amateur League* u lagħab l-ewwel logħba uffiċjali tiegħu fis-6 ta' Ottubru 1957 kontra Rovers United. Attard rebħu bl-iskor ta' 3-1.

Għaż-żewġ staġuni ta' wara, Attard SC reġgħu ħadu sehem fl-*Amateur League* iżda ftit li xejn marru tajjeb. Fiż-żewġ staġuni spiċċaw qrib il-qiegħ tal-klassifika finali.

Fl-istaġun 1961-62, Attard SC ħadu sehem fit-Tielet Diviżjoni tal-kampjonat tal-MAFA. F'dan l-ewwel staġun tagħhom f'dan il-kampjonat Attard ma marrux ħażin għall-aħħar. Spiċċaw f'nofs il-klassifika iżda fl-Amateur Cup tilfu bl-iskor kbir ta' 6-0 kontra Little St George's.

Fl-istaġun ta' wara l-MAFA organizzat mill-ġdid il-kampjonat. Xi timijiet tilfu posthom, filwaqt li oħrajn, fosthom Attard SC ġew promossi. Għalhekk Attard ħadu sehem fil-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni u spiċċaw fis-7 post minn għaxar timijiet. Milli jidher din il-prestazzjoni xejn ma għoġbot lid-diriġenti tal-klabb għaliex fl-aħħar ta' l-istaġun żarmaw u l-anqas ħadu sehem fl-Amateur Cup.



Wara staġun inattiv, Attard SC applikaw biex jieħdu sehem fil-kampjonat tal-MAFA 1964-65. B'xorti tajba l-applikazzjoni tagħhom ġiet milqugħa. Din id-darba Attard SC damu jieħdu sehem fil-MAFA sa l-aħħar ta' l-istaġun 1969-70. Matul dan iż-żmien il-klabb baqa' jdur madwar il-qiegħ tal-klassifika tat-Tielet Diviżjoni.

Fl-istaġun 1970-71 reġa' nqala' l-inkwiet bejn l-MFA u l-MAFA. L-MFA organizzat kampjonat għal timijiet *Amateurs* filwaqt li l-MAFA organizzat kampjonat ristrett ħafna. Attard SC ma ħadu sehem fl-ebda wieħed minnhom u probabbli minħabba f'hekk żarmaw it-tim.

**Attard Five-Pointed Star 1971-74**

Fl-istaġun 1971-72, sar tentattiv ieħor biex Ħ'Attard bħal irħula oħra, ikollu t-tim tal-futbol tiegħu. Għal dan il-għan numru ta' żgħażagħ, din id-darba mill-Każin Santa Marija, waqqfu tim li ġie imsemmi Attard Five-Pointed Star. Għall-anqas hekk jidher mill-informazzjoni li għandna. Jista' jkun li kien hemm konnessjoni bejn Attard SC u Attard Five-Pointed Star.

It-tim il-ġdid beda jieħu sehem fit-Tielet Diviżjoni tal-MAFA u mar tajjeb mill-ewwel. Spiċċa biex rebaħ Sezzjoni B wara li għeleb lil Valletta Stars 1-0 f'*decider.*

Fl-istaġun 1972-73 Attard FPS komplew fejn ħallew fl-istaġun ta' qabel. Ma rebħux unuri iżda xorta qatgħu figura tajba, tant li spiċċaw fit-tielet pożizzjoni. Iżda fl-istaġun 1973-74 beda l-inkwiet. Fi tmiem l-ewwel rawnd Attard FPS ġew imkeċċija mill-kampjonat għal ksur ta' xi regolamenti. Ir-raġuni eżatta tat-tkeċċija ma rnexxilix insir nafha.

Dan wieħed jista' jqisu bħala t-twelid tal-klabb preżenti għaliex ftit wara t-tim ġie ri-organizzat taħt l-isem ta' Attard FC u kif sejrin naraw fl-istaġun 1974-75 issieħeb mal-Malta Football Association.

# Attard FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1974 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 13-10-74 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 13-10-74 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 13-10-74 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |

| | |
|---|---|
| Kuluri | - Flokkijiet ħomor u qliezet suwed |
| Indirizz | - Triq Ħal Warda, Attard, BZN 04 |

## Unuri mirbuħa minn Attard FC

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1998-99 | | | |
| Tazza tar-Raba' Diviżjoni | 1975-76 | | | |
| Reserves Raba' Diviżjoni | 1976-77 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1993-94<br>1995-96 | 1994-95 | | |
| Minors Cup | | | 1993-94 | 1995-96 |
| YFA U/16 Sezzjoni | 1991-92 | 1992-93 | | |
| YFA U/14 Sezzjoni | 1991-92 | 1997-98 | | |

Is-sena 1974 hija waħda importanti ħafna fl-istorja tal-futbol f'Ħ'Attard. F'dak l-istaġun l-MFA wara waqfa ta' ħafna snin reġgħet organizzat il-kampjonat tar-Raba' Diviżjoni. B'hekk inħolqu xi postijiet għodda fil-kampjonat u Attard ħadu din l-opportunità biex idaħħlu tim fil-kampjonat ta' l-MFA.

Kien Marzu ta' l-1974 meta twaqqaf l-ewwel kumitat uffiċjali tal-klabb. L-ewwel President kien is-Sur Anthony Bonnici u Segretarju s-Sur Norman J. Borg. Kaxxier kien is-Sur Joe Pisani filwaqt li s-sinjuri Anthony Borg, Louis Pisani u Salvu Muscat ħadu l-post ta' Viċi-President, Assistent Segretarju u Assistant Kaxxier rispettivament. Is-Sinjuri, Louis Mifsud, Martin Zammit, Joseph Vella, Lawrence Cortis u Alessio Zammit kienu l-membri l-oħra tal-kumitat.

Attard FC kellhom id-debutt tagħhom fil-kampjonat Malti fit-13 ta'



Ottubru 1974 kontra Fgura United f'logħba li spiċċat fi *draw* ta' 0-0. Wieħed kieku jixtieq jgħid li f'dak l-ewwel staġun tagħhom fil-kampjonat Attard marru tajjeb, iżda sfortunatament dan mhux minnu. Attard spiċċaw fil-qiegħ tal-klassifika finali u għalhekk kellhom jerġgħu japplikaw biex iżommu posthom fil-kampjonat. B'xorti tajba l-applikazzjoni tagħhom ġiet milqugħa u fl-istaġun ta' wara Attard reġgħu ħadu posthom fil-kampjonat.

### L-ewwel unur għal Attard FC

Fl-istaġun 1975-76 Attard marru ferm aħjar. Fil-fatt spiċċaw fit-tieni post ta' Sezzjoni B u għal ħafna żmien kienu biċ-ċans li jirbħu l-promozzjoni. Iżda minkejja dan id-diżappunt l-istaġun għalaq tajjeb għat-tim ta' Ħ'Attard.

Wara li ntemm il-kampjonat l-MFA organizzat kompetizzjoni għal tazza. Attard bdew b'rebħa ta' 3-2 fuq Ta' Xbiex. Fil-kwarti tal-finali, Attard telgħu kontra San Ġwann. Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 1-1 wara li ngħata l-ħin barrani. Il-lotterija tal-*penalties* iffavoriet lit-tim ta' Ħ'Attard li ħareġ rebbieħ bl-iskor ta' 5-4.

Fis-semi-finali Attard iltaqgħu ma' Mġarr United. Mġarr f'dak l-istaġun kienu ġew relegati għalhekk Attard ftit sabu diffikultà biex jirbħu bl-iskor ta' 3-0. B'hekk Attard sabu ruħhom fil-finali fejn kellhom jilagħbu kontra t-tim rebbieħ ta' Sezzjoni A, St. Venera Lightnings. Fiż-żewġ logħbiet tal-kampjonat, St Venera għelbu lil Attard 1-0 u 2-1. Għalhekk huma kienu favoriti li jirbħu t-tazza. Iżda Attard qamu għall-okkażjoni biex rebħu logħba akkanita bl-iskor ta' 2-1. Dan kien l-ewwel unur li qatt rebaħ tim minn Ħ'Attard.

Fl-istaġun ta' wara l-klabb rebaħ ir-*Reserves League* tar-Raba' Diviżjoni.

### Attard fit-Tielet Diviżjoni

Fl-istaġun 1979-80 l-MFA neħħiet ir-Raba' Diviżjoni u organizzat it-Tielet Diviżjoni fi tliet sezzjonijiet. Attard FC ħadu sehem f'sezzjoni C u spiċċaw l-istaġun fir-raba' post. Minn dak iż-żmien 'l hawn, Attard ftit għamlu suċċessi. Fil-kampjonat tista' tgħid li dejjem spiċċaw fin-nofs tal-klassifika.

Bejn l-1984 u 1988 Attard ġew relegati erba' darbiet wara xulxin u kellhom japplikaw mill-ġdid biex jieħdu sehem fil-kampjonat. Kien



**Attard FC rebbieħ tat-Tazza tar-Raba' Diviżjoni 1975-76. Wara: L. Cortis, C. Grech, L. Camilleri, M. Sammut, G. Pace, J. Shaw. Quddiem: P. Mercieca, J. Galea Cavalazzi, A. Abela, V. Aquilina, F. Pisani.**

verament żmien ikrah għall-klabb. Iżda Attard dan iż-żmien ikrah għaddew minnu wkoll.

Żmien sabiħ kien hemm ukoll. Fl-1988 inkitbet paġna ġdida fl-istorja qasira tal-klabb, meta fuq l-inizjattiva tal-Kappillan Dun Anton Portelli, twaqqfet in-*nursery* u issieħbet fil-Youth Football Association. Fl-ewwel sena l-klabb ikkompeta biss fl-Under 14, biex fl-istaġun ta' wara ħa sehem ukoll bit-tim ta' taħt is-16-il sena.

F'qasir żmien in-*Nursery* bdiet tagħti l-frott u bdew jinkisbu riżultati tajbin ukoll tant li wara erba' snin, jiġifieri fl-1991-92, l-Under 14 rebħu s-sezzjoni tagħhom u s-sena ta' wara kien hemm l-Under 14 kif ukoll l-Under 16 li rebħu s-sezzjonijiet rispettivi tagħhom.

Bejn 1994 u 1996 il-klabb rebaħ is-sezzjoni tal-Minors fi ħdan l-MFA għal tliet staġuni konsekuttivi u fi tnejn minnhom, dawk ta' 1993-94 u 1995-96 saħansitra wasal sal-finali ta' l-*Inter Section Cup*. Fl-ewwel waħda tilef bil-*penalties* fir-*replay* kontra Sliema Wanderers u f'dik ta' l-aħħar ħareġ tellief 5-3 kontra Birkirkara Luxol f'Ta' Qali wara l-ħin barrani. Dan kollu jawgura tajjeb għall-futur.



**1998-99 staġun tad-deheb**

L-istaġun 1998-99 kien l-aqwa wieħed fl-istorja ta' Attard FC. Nhar il-Ħadd 18 ta' Mejju1999, Attard għelbu lil Luqa St Andrew's 3-0 biex għalqu l-istaġun mingħajr telfa. Żewġ gowls ta' Ray Agius taw rebħa lit-tim li ċċelebraw dan is-suċċess bil-kbir. Matul din il-logħba huma kienu akkumpanjati minn banda u numru sabiħ ta' partitarji kollha armati għall-okkażjoni.

Imbagħad waslet id-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni bejn Attard u Melita. Din kienet logħba mill-isbaħ; akkanita u mimlija gowls. L-ewwel taqsima kienet ferm bilanċjata biż-żewġ difiżi jinnewtralizzaw lill-attakkanti avversarji.

Kienu Attard li fetħu l-iskor fl-24 minuta b'daqqa ta' ras ta' Richard Camilleri minn *cross* ta' Franco Degabriele. Il-Melita kellhom *gowl* imħassar tliet minuti wara meta Gera skorja imma fl-azzjoni iffawlja lill-*gowler* ta' Attard, Jonathan Cutajar.

Melita komplew jinsistu u wara li kellhom xutt ta' Naudi jiġi salvat minn Cutajar wasal il-gowl tad-*draw* wara 40 minuta b'xutt mill-isbaħ ta' Andrew Naudi.

Wara l-mistrieħ, il-partita kompliet tkun missielta b'Attard jerġgħu jiksbu l-vantaġġ fid-49 minuta permezz ta' Chris Gauci. Iżda ftit minuti wara, Andrew Gauci b'xutt dirett minn *freekick* reġa' ġab id-*draw*.

Attard irrispondew bi *freekick* ta' Degabriele. Iżda kienu l-*Amateurs* li marru fil-vantaġġ għall-ewwel darba b'xutt mill-viċin ta' Anthony Gera.

Ftit sekondi wara kien hemm azzjoni fil-kaxxa l-kbira difiża minn Melita b'Attard jingħataw *penalty*. Din id-deċiżjoni kienet xi ftit ħarxa u ġabet protesti mill-plejers tal-Melita. Iżda kollox kien għal-xejn għaliex Chris Ciappara skorja l-*penalty* biex sforza l-ħin barrani.

Fl-ewwel sekondi tal-ħin barrani ġie mkeċċi Franco Degabriele ta' Attard. Ftit wara Julian Azzopardi tal-Melita ġie waħdu quddiem il-*gowler* ta' Attard iżda xxuttja għoli.

Melita pattew qares ta' dan l-iżball għaliex fl-120 minuta Attard kisbu l-gowl li għamilhom *champions*. Chris Ciappara qabes diversi plejers qabel xeħet fix-xibka. B'hekk Attard spiċċaw inkurunati *champions* tat-Tielet Diviżjoni.

Wara l-logħba il-kaptin ta' Attard Ian Ruggier ġie pprezentat bit-



**Il-klan ta' Attard FC jiċċelebra r-rebħ tal-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni wara l-logħba kontra Melita FC fit-18 ta' Mejju 1999. Attard rebħu d-*decider* 4-3 wara li ngħata l-ħin barrani.**

tazza mill-Viċi-President ta' l-MFA, is-Sur Carmel Bartolo.[2]

**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa f'Attard matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Attard SC | 1957 |
| Attard Five-Pointed Star | 1971 |
| Attard Mirabelle | 1985 |

**NOTI U REFERENZI:**
1. *Annwal tal-Kuleġġ ta' San Alwiġi*, 1928.
2. *L-Orizzont*, 25-05-99






## BALZAN

**Balzan Youths 1938 -**

## Balzan Youths

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1935 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 29-12-35 | k. | Vittoriosa Amphibians | 3-4 | Junior Cup 1 rawnd |
| L-Ewwel Logħba - Kompetitiva | - 29-12-35 | k. | Vittoriosa Amphibians | 3-4 | Junior Cup 1 rawnd |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 10-11-46 | k. | Marsa II | 1-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - Mejju 51 | k, | Circolo Calcio Catania | 0-2 | f'Katanja |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1937-38 | Flokkijiet bojod b'faxx aħmar wiesa |
| Indirizz | - 1937-38 | 1, Triq San Rokku Balzan |
| | - llum | 65, 'Solerville', Triq il-Kbira, Balzan |

### Unuri mirbuħa minn Balzan Youths

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | |
|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni Section | 1946-47<br>1957-58 | 1955-56 |
| Dr Joe Mifsud Cup | | 1986-87 |
| Reserves III Section | 1972-73 | 1987-88 |
| Reserves IV Section | 1975-76 | |
| Minors Section | 1937-38<br>1977-78 | 1976-77 |
| MFA Good Conduct Certificate. Div. IV | 1979-80 | |
| MFA Minors Good Conduct Certificate | 1951-52 | 1971-72 |
| YFA U/14 Sezzjoni | 1993-94 | 1994-95 |

X'aktarx li l-eqdem xhieda li għandna dwar kif beda l-futbol f'Ħal Balzan, tinsab fl-arkivji tal-Każin tal-Banda San Gabriel. Dan il-każin

fetaħ taħt l-isem ta' Circolo San Gabriele fid-19 ta' April, 1920 f'dar numru 8, Triq Santa Maria.

F'wieħed mill-kotba tal-minuti li jġib id-data tat-28 ta' Settembru, 1920 ħames xhur biss wara li fetaħ il-każin, insibu kuntratt biex tinkera kamra għall-futbol b'kera ta' ħames xelini (25c) għal erba' xhur. Hemm ukoll regolamenti miktubin u approvati mill-kumitat. Dawn jgħidu li kemm il darba ma jiġux osservati, l-inkarigat jiġi immultat u għall-bżonn anki jitlef il-kirja.

Fost ħwejjeġ oħra f'dan il-kuntratt insibu li l-kamra trid tinżamm nadifa, u li dawk li ma jkunux membri ma jistgħux jidħlu fil-każin ħlief meta jkollhom il-logħob. Il-kuntratt jgħid ukoll li l-kamra kellha tibqa' magħluqa meta ma jkunx se jsir logħob.

Il-kuntratt ġie ffirmat fis-17 ta' Ottubru 1920 b'timbru li la nafu ta' min hu u anqas xi jfisser. Fuq kollox l-isem ta' l-inkarigat mhux miktub la fil-kuntratt, u anqas jidher fil-firma. Għalhekk sfortunatament tlifna l-isem tal-bniedem li x'aktarx daħħal il-logħba tal-futbol f'dan ir-raħal żgħir. Fil-ġenb tal-kuntratt, il-Viċi Segretarju Salvu Attard, kiteb nota bl-aħmar li tgħid : 'Iċ-ċwievet tal-kamra ġew mogħtija lill-każin għeluq l-erba' xhur tal-kera'. Dan kien f'Novembru ta' l-1920.

X'ġara mil-logħba tal-futbol f'Ħal Balzan fis-snin ta' wara ma nafux. Jew il-logħob waqaf għal kollox jew inkella nkriet xi kamra oħra xi mkien ieħor.

Għadda ż-żmien sa kemm fl-1931, xi żgħażagħ fl-Azzjoni Kattolika li kienet għadha kemm feteħet fir-raħal taħt l-isem ta' *Società Christus Rex* fettlilhom jarmaw tim tal-futbol. F'dawk iż-żminijiet din is-soċjetà kienet tħaddan fiha kemm żgħażagħ kemm irġiel u anzjani. L-idea li jintlagħab il-futbol mill-membri ta' l-Azzjoni Kattolika xejn m'għoġbot lill-membri anzjani. Beda t-tgergir li wassal liż-żgħażagħ biex jibdew jaħsbu biex isibu xi mkien ieħor.

Dan il-pass wassal biex il-klabb tal-Balzan Youths jiġi mwaqqaf għall-ħabta tas-sena 1935. Għall-ewwel il-klabb twaqqaf bħala tim taż-żgħażagħ. Balzan lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fid-29 ta' Diċembru ta' dik is-sena fil-kompetizzjoni tal-Junior Cup. Tilfu dik il-logħba 3-4 kontra Vittoriosa Amphibians imma t-tim tant mar tajjeb, li fl-istaġun ta' wara daħlu fil-kampjonat tal-Minors ta' l-MFA.

Fl-1937, sabu dar żgħira f'Numru 1 Triq San Rokku u fl-istess sena twaqqaf l-ewwel kumitat formali tal-klabb taħt il-Presidenza ta'





**Balzan Youths fl-1937-38. F'dak l-istaġun Balzan Youths rebħu Sezzjoni F tal-Junior League mingħajr ma tilfu logħba.**

Emmanuel Brincat, bis-Sur George Pace u s-Sur Emmanuel Pace, bħala Segretarju u Kaxxier rispettivament; waqt li s-Sinjuri Carmelo Zarb, Valent Muscat, Ġużeppi Borg, Carmelo Chetcuti, Ġużeppi Muscat u Ġużeppi Chetcuti kienu membri. Il-każin il-ġdid ġie mogħti l-isem ta' Balzan Youths Football Club.

Fl-1937-38, Balzan Youths rebħu Sezzjoni F tal-*Junior League* mingħajr ma tilfu logħba. Fiċ-*Championship Pool* ma marrux tajjeb għaliex spiċċaw fil-post ta' qabel ta' l-aħħar fil-klassifika finali. Xi wħud mill-plejers li ħadu sehem f'dak l-istaġun bil-kuluri ta' Ħal Balzan kienu; l-aħwa Sullivan, Gauci, W. Sultana, Frankie Pace, Tony Debono, Emmanuel Demicoli u W. Ferrante.

Is-suċċess li kisbu Balzan Youths f'dan l-istaġun, ħajjar lid-dilettanti tar-raħal biex jidħlu fil-Kampjonat tal-kbar. Kien jidher ċar illi Balzan kienu se jiehdu bis-serjetà l-futbol tant li l-klabb kien qed ikun frekwentat min numru mdaqqas ta' nies. Għalhekk bdiet tinħass il-ħtieġa ta' post akbar. B'xorti tajba, ċertu Piju Borg, li kien jifrekwen-

ta l-klabb sab post li kien jgħix fih tabib tan-Navy Ingliża li kien se jitbattal. Ġew avviċinati s-sidien u ntlaħaq ftehim li bih Balzan Youths akkwista dar fi Triq il-Kbira li għadha sservi bħala klabb tal-futbol sal-ġurnata ta' llum.

Fl-istaġun 1938-39 Balzan reġgħu ħadu sehem fil-Kampjonat tal-Minors u kien hemm ħsieb li jidħlu fl-Kampjonat tal-kbar, iżda l-gwerra fixklet il-pjanijiet kollha tagħhom u bħal ħafna timijiet oħra kellhom iżarmaw.

Matul il-gwerra l-każin il-ġdid serva ta' refuġju għal mhux anqas minn erba' familji li marru Ħal Balzan mill-ibliet biex jeħilsu mill-attakki tal-għadu.[2]

**Balzan jidħlu fl-MFA**

Wara l-gwerra, meta reġgħet bdiet tintlagħab il-logħba tal-futbol, bdew deħlin uċuħ ġodda, u hawnhekk beda t-tibdil meħtieġ biex it-tim ta' Ħal Balzan jidħol fil-Kampjonat ta' l-MFA.

Fl-1946 Balzan Youths ġew aċċettati fl-MFA u daħlu fit-Tielet Diviżjoni. Balzan lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fil-Kampjonat fl-10 ta' Settembru 1946 kontra t-tieni tim tal-Marsa FC. Balzan rebħu 1-0 u komplew biex rebħu s-sezzjoni 'D' b'ċerta faċilità. Iżda fil-*play-offs* tal-kampjonat Balzan tilfu 1-2 kontra t-tielet tim tal-Hibernians. B'hekk tilfu ċ-ċans li jitilgħu fit-Tieni Diviżjoni ma' l-ewwel attentat.

Din kienet l-ewwel minn sensiela twila ta' diżappunti għal Balzan Youths. Kellhom jgħaddu 44 sena sakemm fl-aħħar, fl-istaġun 1990-91 irnexxielhom jirbħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. Ħafna drabi waslu qrib, iżda kull darba kienu jitfixklu propju fl-aħħar tarġa. Din il-ħaġa tant saret frekwenti li anki l-aktar partitarji akkaniti tagħhom kienu għoddhom qatgħu qalbhom li jaraw it-tim jiġi promoss.

**It-tim ta' 1955-58**

Forsi l-aqwa tim li qatt kellhom Balzan Youths kien dak ta' l-1955-56. F'dak l-istaġun dan it-tim deher li kien sejjer jegħleb il-magħmul li kellu fuqu l-klabb u jirbaħ il-promozzjoni għall-ewwel darba.

Ma kienx hemm dubju li dan it-tim kien wieħed mill-aqwa, jekk mhux l-aqwa li kien hemm fit-Tielet Diviżjoni. Dak iż-żmien, min jirbaħ is-sezzjoni ma kienx jitla' awtomatikament f'diviżjoni ogħla.





**It-tim li jġib l-akbar memorji lid-dilettanti tal-futbol f'Ħal Balzan. Bil-wieqfa mix-xellug: Suda F., Camenzuli F., Pace E., Delia A., Borg Bonaci E., Coppini J. Quddiem: Quintano C., Muscat V., Nappa C., Chetcuti P., Pullicino L.**

Ried ukoll jilgħab mar-rebbieħ tas-sezzjoni l-oħra biex min jirbaħ minnhom jiġi promoss.

F'dak l-istaġun Balzan rebħu sezzjoni A mingħajr ma sofrew l-ebda gowl ħlief fl-aħħar logħba kontra t-tim ta' Marsaxlokk. Għalkemm ħarġu rebbiħin bl-iskor ta' 3-2, il-partitarji Balzanin reġgħu lura lejn ir-raħal bid-dmugħ f'għajnejhom minħabba dawk iż-żewġ gowls. Dan kien forsi għaliex il-logħba kellha ssir f'għalqa f'Ħaż-Żebbuġ li ma kienet xejn addattata biex fiha jintlagħab il-futbol. Dan ġara għaliex l-MFA, kellha tilwima mas-sidien tax-Schreiber SG.

Il-partita deċisiva biex jintgħażel it-tim li kellu jiġi promoss għat-Tieni Diviżjoni, intlagħbet fl-Empire Stadium bejn Balzan Youths u Żebbug Rangers, li kienu r-rebbieħa tas-sezzjoni l-oħra. Il-fortuna dakinhar daret kontra t-tim ta' Ħal Balzan. Tilfu bl-iskor ta' tlieta b'wieħed, biex tilfu wkoll iċ-ċans li jilagħbu fit-Tieni Diviżjoni.

Għaddew żewġ staġuni u Balzan Youths reġgħu sabu ruħhom fl-istess sitwazzjoni. Għal darba oħra, reġgħu rebħu s-sezzjoni tagħhom mingħajr ma sofrew telfa waħda. Mhux ta' b'xejn li l-partitarji Balzanin ħassew li din id-darba kellha tkun is-sena tagħhom. Iżda dan

ma kellux ikun. Għal darba oħra Balzan Youths żelqu fl-aħħar skaluna, meta fil-partita deċisiva kontra Għargħur tilfu bl-iskor baxx ta' 1-0.

**Snin tal-baħħ**

Fl-istaġuni li ġew wara ftit kienu eċitanti għall-klabb ta' Ħal Balzan u ftit dehret it-tama li tintrebaħ il-promozzjoni. Dan kollu minkejja l-isforzi li għamlu d-dilettanti ta' dan ir-raħal żgħir biex jinkiseb xi suċċess. Gerrbu s-snin fejn fihom saru diversi xogħlijiet strutturali fil-każin biex maż-żmien dan inbidel f'wieħed mill-isbaħ li hemm fir-raħal.

Qabel nagħlqu dan il-perijodu ta' min isemmi l-mawra li għamel it-tim fi Sqallija fi tmiem l-istaġun 1950-51. Kienet esperjenza ġdida għat-tim ta' Ħal Balzan meta f'ġurnata sħuna ta' Mejju 1951, tilfu kontra t-tim ta' *Circolo Calcio Catania* bl-iskor ta' 0-2. Din kienet l-ewwel darba li Balzan Youths lagħbu kontra tim barrani.

**Għeluq il-ħamsin sena**

Fl-istaġun 1986-87, Balzan Youths iċċelebraw għeluq il-ħamsin sena mit-twaqqif tal-klabb. Fil-fatt, Balzan għalqu l-ħamsin sena sentejn qabel, sewwasew fl-istaġun 1984-85. Iżda probabbli minħabba nuqqas ta' informazzjoni, il-klabb qatt ma żamm l-1935 bħala d-data tat-twelid tiegħu. Forsi wara li joħroġ dan il-ktieb ibiddlu d-data.

L-istaġun 1986-87, kien wieħed speċjali għall-klabb ta' Ħal Balzan. Mill-bidunett deher entusjażmu ġdid. Il-kumitat mill-ewwel iddeċieda li kellu jagħmel ħiltu kollha biex jagħmel dak l-istaġun wieħed memorabbli. L-akbar unur li seta' jikseb bla dubju kienet il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni u l-isforzi li saru biex dan l-għan jintlaħaq kienu kbar. Bħal kull soċjetà oħra l-finanzi kienu l-akbar problema li tiltaqa' magħha biex tmexxi l-klabb lejn is-suċċess. Għalhekk instab *sponsor* fil-persuna tas-Sur Marcel Casolani, Managing Director tal-kumpannija Belair Travel and Real Estate. Dan kien il-fattur prinċipali ta' kull pass favorevoli li għamel il-klabb f'dak l-istaġun.

Matul dak l-istaġun saru diversi attivitajiet li ħallew qligħ sostanzjali fosthom: tombla matul ix-xhur tas-sajf, Christmas Dinner Dance li għalih attendew madwar 180 ruħ, ġabra madwar ir-raħal kollu li wkoll ħalliet ir-riżultat mixtieq. Ittella' wkoll dramm mill-Balzan



Stage Amateurs.[3]

Beda l-Kampjonat u bdew ġejjin ir-riżultati. Sa tmiem l-ewwel rawnd Balzan kienu f'ras il-klassifika punt aktar mill-akbar rivali tagħhom Kalkara United. Waslet il-partita deċiżiva mal-Kalkara. L-entusjażmu fost plejers, membri, kumitat u dilettanti kienet xi ħaġa diffiċli tfissirha.

Kienet partita li kienet tfisser il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. Xi ħaġa li kif diġà rajna it-tim ta' Ħal Balzan kien ilu jissielet għaliha. Biss ix-xorti dakinhar ma kinitx magħhom. Kalkara ħadu l-vantaġġ kmieni fil-logħba. *Draw* kien biżżejjed għat-tim ta' Ħal Balzan. Għalhekk ma qatgħux qalbhom. Attakkaw b'kollox sakemm erba' minuti mit-tmiem, il-partitarji tagħhom infexxew f'dellirju ta' ferħ meta t-tim tagħhom ġab id-*draw*.

Kollox kien jidher li sa fl-aħħar Balzan kienu sejrin jaqtgħu x-xewqa tagħhom. Il-ħin kien għoddu spiċċa meta f'daqqa waħda, bla ma ħadd jaf kif, reġgħu sabu ruħhom gowl minn taħt. Riżultat li baqa' ma nbidilx. Kienet daqqa kiefra; iżda mhux fatali. Anzi wieħed irid jgħid li d-diżappunt din id-darba serva biex il-kumitat jagħmel sforz akbar biex sa fl-aħħar tintrebaħ il-promozzjoni.

**Ċelebrazzjonijiet kbar fil-istaġun 1990-91**

Kellhom jgħaddu erba' staġuni oħra sakemm sa fl-aħħar wasal iż-żmien li Ħal Balzan kollu kien ilu tant jistenna. L-istaġun 1990-91 deher mill-ewwel li kien sejjer ikun wieħed speċjali għal Balzan Youths.

Fl-ewwel ħarġa tiegħu fil-kampjonat, it-tim ta' Jimmy Briffa, kiseb rebħa meritata fuq San Ġwann bl-iskor ta' 2-1. Fit-tieni logħba tal-kampjonat ġew *draw* ta' 0-0 kontra Vittoriosa Stars. Wara li għelbu lit-tim Għawdxi 2-0, Balzan sofrew l-unika telfa ta' l-istaġun bl-iskor ta' 2-1 kontra Marsaxlokk.

Minn hawn 'il quddiem Balzan ma żbaljawx iżjed. Rebħu l-logħbiet kollha li kien fadlilhom bi skors konvinċenti. Imbagħad wasal il-mument tal-prova. Fil-*play-off* għall-promozzjoni, Balzan iltaqgħu mat-tim tal-Melita, tim b'esperjenza kbira f'dawn it-tip ta' partiti. Kif kien mistenni, il-logħba finali kienet waħda diffiċli u kumbattuta għall-aħħar. Iż-żewġ timijiet għamlu sforzi kbar iżda sa fl-aħħar, il-furtuna daħket lit-tim ta' Ħal Balzan li rebħu partita eċitanti bl-iskor ta' 4-3. Il-



**Balzan Youths rebbieħa tal-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni Sezzjoni A 1990-91. Fuq wara: J. Magro, R. Borg, M. Micallef, C. Camilleri, R. Chetcuti, G. Micallef, D. Axiaq. Fin-nofs: R. Scicluna, (Ass. Kowċ), R. Fenech, M. Farrugia, P. Ciantar, C. Sciberras R. Azzopardi, R. Vassallo, M. Monreal (Ass. Kowċ). Quddiem: N. Cassar, K. Manalov, J. Briffa (Kowċ), F. Monreal (Kit Manager), M. Borg, C. Cilia.**

gowls li taw il-promozzjoni lil Balzan Youths ġew skurjati mill-Bulgaru Krassimir Manolov, Ronnie Fenech, u tnejn min Charlie Cilia.

Ir-rebħa fuq Melita FC fil-logħba tal-25 ta' Mejju 1991; u l-promozzjoni ta' Balzan Youths għat-Tieni Diviżjoni, kien jistħoqqilhom ċelebrazzjonijiet kbar. Hekk nhar il-Ħadd filgħodu tat-2 ta' Ġunju, 1991; ġiet organizzata manifestazzjoni mat-toroq prinċipali ta' Ħal-Balzan biex tfakkar din ir-rebħa.

Il-manifestazzjoni bdiet minn fejn Bir Bal bil-preżentazzjoni ta' flokkijiet bl-arma tal-Balzan Youths u l-plejers, li kienu fuq karru trijonfali li kien iddekorat mis-Sur Marco Bartolo, waqt li fuq quddiem-nett mexa karru trijonfali, li kien jissimbolizza plejer, li ġie maħdum mis-Sur Tonio Zammit, mgħejjun minn Gabriel Pullicino u ħafna oħrajn.

Mal-banda u mal-karrijiet inġabru numru kbir ta' nies, u kien tassew gost tara l-ferħ taż-żgħażagħ, jaqbżu u jaħarqu s-sfafar. Matul il-marċ



ġew ippreżentati tazzi mill-każini kollha ta' Ħal Balzan, kif ukoll ġew mogħtija donazzjonijiet u għotja ta' ċekkijiet, trofej, sett gerijiet minn individwi oħra fosthom membri parlamentari. Wara li l-karrijiet baqgħu telgħin 'il fuq fi Triq il-Kbira, u imlew l-isfel fejn tibda Triq Santa Marija, il-marċ mexa lura lejn il-każin ta' Balzan Youths fejn spiċċa fost iċ-ċapċip, kant, briju u għaqda Balzanija kbira.

Naturalment dawn il-festi li ddiskrivejna jsiru f'kull belt u raħal meta t-tim tal-post jirbaħ xi unur. Iżda billi din kienet l-ewwel darba li Balzan Youths rebħu l-promozzjoni wara snin twal jistennew, allura bilfors li dawn iċ-ċelebrazzjonijiet ikunu xi ftit akbar.

**Klabbs oħra li kienu mwaqqfa f'Ħal Balzan matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Balzan Corinthians | 1952 |
| Balzan Stars | 1958 |
| Balzan Eagles | 1961 |
| Balzan Catholic Action | 1961 |
| Balzan Youngsters | 1971 |
| Balzan V | 1973 |
| Balzan Hajduks | 1980 |
| AZ 80 | 1982 |
| Balzan Dreamland | 1983 |

**NOTI U REFERENZI:**


1. Borg G., 'il-Bidu tal-Futbol f'Ħal Balzan' — *Balzan Y 2nd Division Promotion Souvenir 1990-91.*
2. Bezzina M., 'L-Istorja tal-Club fil-Qosor' — *Balzan Y 50 Sena Football 1987.*
3. Bezzina M., 'L-Istorja tal-Club fil-Qosor' — *Balzan Y 50 Sena Football 1987.*




# BIRGU

| | |
|---|---|
| Vittoriosa Melita | 1912-13 |
| Vittoriosa Rovers | 1914-25 |
| Vittoriosa FC | 1922-23 |
| Vittoriosa United | 1932-34 |
| Vittoriosa Stars | 1934- |

## Vittoriosa Melita

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1902 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 12-01-02 | k. | St Ignatius College | 2-11 | Logħba ta' Ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 21-12-07 | k. | Dockyard Athletics | 2-0 | Junior League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 27-10-12 | k. | Ħamrun Spartans | 0-4 | Civilian League |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1909-10 | Flokkijiet ħomor bl-għonq abjad |
| Indirizz | - 1909 | Strada Desain Birgu |
| | - 1912-13 | 29, Strada Desain, Birgu |
| | - 1912-13 | 8, Strada Miratore, Birgu |

### Unuri mirbuħa minn Vittoriosa Melita

| Kompetizzjoni | Rebbieħa |
|---|---|
| Logħba għall-karità | 1908-09 vs Senglea Shamrocks 2-1 |

Kulħadd jaf li l-logħba tal-futbol daħħluha fostna l-Ingliżi fl-aħħar snin tas-seklu dsatax. Għalhekk hija ħaġa naturali li l-ewwel Maltin li ġew biswit din il-logħba ġdida kienu dawk ta' l-ibliet ta' madwar il-Port. It-tlett ibliet storiċi ta' Bormla, l-Isla u l-Birgu, minħabba r-rabta kbira li kellhom mat-Tarzna, kienu minn ta' quddiem li ħaddnu l-logħba tal-futbol.

Għall-ħabta ta' l-1890 diġà kien hemm tliet timijiet f'Bormla filwaqt li l-ewwel tim fl-Isla twaqqaf fl-1895 taħt l-isem ta' Isola United. Fil-Birgu l-futbol beda ftit aktar tard, għall-anqas safejn nafu s'issa.

Fl-ewwel snin tas-Seklu Għoxrin, l-aktar tim Malti li kien organiz-

zat tajjeb kien dak ta' l-istudenti tal-kulleġġ ta' San Injazju f'San Ġiljan. Dan it-tim kellu l-grawnd tiegħu fil-kulleġġ u kien jilgħab kontra l-aqwa timijiet ta' dak iż-żmien, Maltin u Ingliżi. Dan it-tim kien kiseb ħafna suċċessi u tista' tgħid li kien għeleb lil kulħadd, inklużi t-timijiet tas-St George's u tal-Floriana.

Fl-1902, fost il-lista twila ta' timijiet li lagħbu kontrihom l-istudenti tal-kulleġġ tal-ġiżwiti nsibu wieħed bl-isem ta' Melita FC. Dan it-tim aktarx li kien it-tim tal-Vittoriosa Melita li kellu s-sedi tiegħu fil-każin tal-banda tal-Birgu. Din Il-logħba storika ntlagħbet fit-12 ta' Jannar ta' dik is-sena u safejn nafu din kienet l-ewwel logħba li ħa sehem fiha t-tim l-antik tal-Vittoriosa Melita. It-tim tal-Birgu ftit li xejn mar tajjeb f'din il-logħba għaliex tilef bl-iskor kbir ta' 11-2!

Fl-1906, ċertu Feliċ Grima ġuvni ta' mhux aktar minn dsatax-il sena waqqaf, jew aħjar reġa' waqqaf it-tim tal-Melita. Skond Charles Camenzuli li kiteb fl-Stars Review 1992 Grima kien jorganizza logħbiet ta' ħbiberija kontra timijiet oħra peress li dak iż-żmien ma kienx għadu beda l-kampjonat.

**Il-Junior League**

Għaddew ħames snin sakemm erġajna ltqajna mat-tim tal-Melita. Fl-istaġun 1907-08, kien ġie organizzat kampjonat bejn timijiet taż-żgħażagħ. Ħadu sehem sitt timijiet fosthom it-tim tal-Birgu.

Din il-kompetizzjoni kienet waħda interessanti ħafna. Mill-bidu nett deher ċar li l-aqwa żewġ timijiet kienu dawk tal-Melita u r-Royal Artillery Buglers. Fl-ewwel logħba li ntlagħbet fit-8 ta' Diċembru 1907, it-tim Ingliż kien għeleb lit-tim tal-Boys Empire League 1-0 fil-'Parade Ground' tal-Furjana. Il-ġimgħa ta' wara l-Melita rebħu l-ewwel logħba tagħhom 2-0 kontra Dockyard Athletics fil-grawnd l-antik ta' Raħal Ġdid fejn illum hemm il-knisja ta' Kristu Re.

Fit-tieni logħba tagħhom, l-RA's għelbu faċilment lit-tim ta' Dockyard Athletics bl-iskor ta' 4-0. Fl-istess ħin, Melita marru l-Marsa fejn għelbu lit-tim tal-Liċeo 1-0. RA's komplew b'rebħa ta' 3-0 kontra l-Liċeo fil-grawnd tagħhom fil-fortizza ta' Ricasoli. Interessanti ngħidu hawnhekk li waħda mill-kundizzjonijiet biex tieħu sehem kienet li tim ried ikollu l-grawnd tiegħu. Il-Melita kien l-uniku tim li ma kellhomx il-grawnd tagħhom u għalhekk kellhom jilagħbu l-logħbiet tagħhom kollha kemm huma *away*.





**Vittoriosa Melita 1906-07. L-ewwel tim li twaqqaf fil-Birgu.**

Iż-żewġ protagonisti baqgħu jirbħu. Il-logħba deċiżiva bejniethom kellha tintlagħab f'Jannar ta' 1908 fil-grawnd tar-Rikażli imma l-Melita pprotestaw għaliex riedu li l-logħba tintlagħab fi grawnd newtrali. Il-protest tal-Melita ma ntlaqax u għalhekk it-tim tal-Birgu ma niżilx għal-logħob. L-Artillieri ġew dikjarati rebbieħa tal-kompetizzjoni imma aktar tard is-suldati sportivament aċċettaw li jilagħbu l-logħba l-imħassra kontra l-Melita.

Ir-*replay* intlagħbet fil-11 ta' April 1908 fil-ground ta' Tignè.[1] Madwar 600 spettatur raw lit-tim tar-Royal Artillery jirbaħ logħba verament interessanti bl-iskor ta' 3-1.

**It-tazza tax-Shamrocks**

Fl-istess żmien, tefa ta' ġebla bogħod mill-Birgu, fl-Isla, kien għadu kif twaqqaf it-tim ta' Senglea Shamrocks. Ma jistax jonqos li bejn iż-żewġ timijiet ġirien tinħoloq pika kbira. Għalhekk fl-1908, iż-żewġ timijiet ltaqgħu għal-logħba għal tazza tal-fidda. F' Mejju ta' dik is-sena, iż-żewġ rivali iltaqgħu darbtejn, kull darba l-logħba tispiċċa *draw*. It-tielet u l-aħħar logħba intlagħbet fil-grawnd ta' San Klement

f'Bormla quddiem folla kbira ta' madwar 2500 spettatur.[2]

Kmieni fit-tieni taqsima, Mifsud fetaħ l-iskor għall-Birgu. Melita issa bdew jifthu attakk wieħed wara l-ieħor sakemm fit-78 minuta, Micallef għeleb lil Piscopo fil-lasta ta' l-Isla b'xutt qawwi. Shamrocks qamu fuq tagħhom u għall-kumplament tal-logħba tħabtu kemm felħu biex isalvaw il-logħba. Kien fadal biss ftit minuti għat-tmiem tal-logħba meta Senglea ġew mogħtija *penalty*. Paretti skorja imma ma kienx fadal aktar ħin u Melita rebħu t-tazza tal-fidda. Din it-tazza kienet miżmuma b'għożża kbira min-nies tal-Birgu u tawha l-isem tax-Shamrocks' Cup.

Kienu l-ewwel snin tal-futbol iżda deher biċ-ċar li f'Malta diġà kien hawn plejers tajbin. Fost il-plejers tal-Melita ta' dak iż-żmien insibu dawn: German, R. Graham, Mallia, E. Depasquale, C. Rodgers, J. Dingli, J. Rodo, A Mifsud, D. Bosco, J. Micallef, Feliċ Grima u Ċikku Grima.

Dan ta' l-aħħar baqa' magħruf l-aktar għall-kwistjoni li nqagħlet fl-1913-14 bejn Ħamrun Spartans, St George's u Floriana li baqgħet magħrufa bħala l-istorja tal-'Ħamsa Ċikk'.

**Il-logħba għat-Tazza tan-National**

Fis-17 ta' Diċembru 1910, Melita lagħbu għal tazza kontra t-tim tal-Valletta United fin-National Grawnd li kien għadu kemm fetaħ f'Tal-Pietà ħdejn iċ-ċimiterju ta' Braxia.

L-ewwel taqsima għaddiet mingħajr ebda inċident imma wara l-intervall, inqala' ħafna nkwiet u ġlied bejn il-plejers u l-ispettaturi. Curmi skorja għal Valletta u s-*supporters* Beltin qabżu fil-grawnd u l-logħba twaqqfet għal aktar minn 10 minuti. Il-logħob reġa' beda imma għal darba oħra reġa' nqala' l-inkwiet u din id-darba l-logħba ġiet abbandunata.

Ir-*replay* saret tliet xhur wara fid-19 ta' Marzu 1911 fl-istess grawnd. Din id-darba l-organizzaturi ħasbu għal *referee* tajjeb. Mr. Tarbox tar-Royal Engineers kien *referee* kwalifikat ta' l-FA Ingliża. Mexxa tajjeb u l-logħba spiċċat mingħajr inkwiet. Din id-darba l-Beltin irnexxielhom jirbħu bl-iskor ta' 1-0.

**Il-Melita jieħdu sehem fil-kampjonat**

Fl-istaġun li għadna kemm semmejna l-Melita kienu applikaw biex jieħdu sehem fil-kompetizzjoni tat-tazza li kienet qegħda tinżamm fil-grawnd tan-National imma forsi minħabba t-telfa li ħadu kontra l-Valletta reġa' bdielhom u taw *walkover* lir-rivali kbar tagħhom Senglea Shamrocks.

Is-sena ta' wara ħadu sehem fit-Tazza tal-Mile End fejn wara li ġew *draw* ta' 1-1 kontra Sliema Wanderers, tilfu r-*replay*. Fiż-żewġ staġuni ta' wara Melita ħadu sehem fil-kampjonat u għalkemm m'għamlux affarijiet kbar lanqas qatgħu figura ħażina. Fl-aħħar ta' dak l-istaġun faqqgħet il-Gwerra l-Kbira u t-tim tal-Melita żarma għal kollox. Fl-istaġun ta' wara minfloku rama' tim ieħor li kien iġib l-isem ta' Vittoriosa Rovers.

Fl-1945-46 deher tim ieħor bl-isem ta' Vittoriosa Rovers fil-Birgu.

## Vittoriosa Rovers

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1914 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 08-11-14 | k. | Msida Rangers | 0-4 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetitiva | - 08-11-14 | k. | Msida Rangers | 0-4 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 08-11-14 | k. | Msida Rangers | 0-4 | Civilian League |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Kuluri | - | 1922-23 | Flokkijiet sofor |
| Indirizz | - 1911-20 | Strada Dietro il Quartiere. | |

### Unuri mirbuħa minn Vittoriosa Rovers

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | Runners-Up |
|---|---|---|
| Kampjonat | | 1923-24 |
| Tazza Cousis Shield | | 1923-24 |
| Empire SG Cup | | 1923-24 |
| Ass. Members Minors | 1945-46 | |

Fl-1914 deher tim ieħor fil-Birgu bl-isem ta' Vittoriosa Rovers. Dan il-klabb li ħa post Vittoriosa Melita fil-kampjonat kellu l-każin f'numru 123 Strada Dietro il Quartiere. It-tim il-ġdid lagħab l-ewwel logħba tiegħu kontra Msida Rangers fil-kampjonat u tilef bl-iskor ta' 4-0.

Il-Rovers kellhom ħajja itwal minn dik tal-Melita. Bejn l-1916 u l-1930, ħadu sehem ħames darbiet fl-ogħla diviżjoni tal-kampjonat Malti. L-aħjar staġun tagħhom kien dak ta' l-1923-24 meta spiċċaw *runners-up* fil-kampjonat u finalisti fil-Cousis Shield u fl-Empire Sports Ground Cup. Fiż-żewġ okkażjonijiet tilfu kontra s-Sliema Wanderers bl-iskor ta' 3-1 u 2-0 rispettivament. F'dan l-istaġun ukoll ħadu sehem fil-Cassar Cup li kienet l-aktar tazza prestiġjuża fl-istorja tal-Futbol Malti.

Plejers magħrufa ta' din l-epoka kienu il-goalkeeper Balzan, Cacciattolo, A. Chetcuti, S. Galea, Brincat, Schembri, Sevasta, Hili u Galdes. Dan ta' l-aħħar kien ingħażel f'April 1925 biex jilgħab għall-MFA XI kontra l-Hajduks u kien skorja t-tieni gowl fir-rebħa ta' 3-1 li t-tim Malti kien għamel fuq it-tim Jugoslav.

Wara dan l-istaġun it-tim tal-Vittoriosa Rovers sparixxa għal kollox mix-xena tal-futbol Malti, għalkemm wara l-gwerra kien deher tim ieħor li kien iġib dan l-isem. Dan it-tim kien jieħu sehem fl-Anglo Maltese Junior League u fl-Associate Members League





**Vittoriosa Rovers 1946-47: L-uniku tim li rebaħ lil Floriana Ajax fil-kampjonat ta' l-Anglo Maltese League. Ħafna minn dawn il-plejers baqgħu jilagħbu għal Vittoriosa Stars. Quddiem fin-nofs jidher is-Sur Zerafa. Ħafna żgħażagħ mir-Raħal Ġdid jiftakruh bħala għalliem fl-iskola primarja tar-raħal fejn kien jieħu wkoll ħsieb it-tim tal-futbol ta' l-iskola.**

## Vittoriosa FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena tà Fondazzjoni | - 1922 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 09-03-23 | k. | Vittoriosa Rovers II | 2-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 14-01-33 | k. | Vittoriosa Rovers II | 2-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-01-33 | k. | Vittoriosa Rovers II | 2-0 | Tielet Diviżjoni |

Vittoriosa Stars kien tim żgħir tad-dilettanti li kien jopera fis-snin ta' wara l-Ewwel Gwerra. Ftit li xejn nafu dwar dan it-tim ħlief li fl-istaġun 1922-23 ħa sehem fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Milli jidher ma kienx xi tim tajjeb wisq għaliex f'dik il-kompetizzjoni spiċċa fl-aħħar post tal-klassifika finali. Wara dan l-istaġun xejn ma smajna aktar dwaru.

# Vittoriosa United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1911 | | | | |
| L-Ewwel Loghba | - 02-12-11 | k. | New Victoria H | 2-3 | Loghba ta' hbiberija |
| L-Ewwel Loghba - Kompetittiva | - 14-01-33 | k. | Sliema Rangers | 1-4 | kampjonat |
| L-Ewwel Loghba - Kampjonat | - 15-01-33 | k. | Valletta Rovers | 2-2 | III Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1911-12 | 20, Strada Dietro il-Quartiere |
| | - 1916 | 95, Strada San Lorenzo |



**Vittoriosa Athletics 1927-28: Amateur League II Champions. Għalkemm dan it-tim qatt ma ħa sehem fil-kampjonat ta' l-MFA, kien wieħed mill-aħjar timijiet tad-dilettanti li kien hawn Malta f'dak iż-żmien.**



### Unuri mirbuħa minn Vittoriosa United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | Runners-Up |
|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | | 1932-33 |

It-tim li rrappreżenta l-Birgu fil-kampjonat wara Vittoriosa Rovers kien dak tal-Vittoriosa United. Dan it-tim ma kienx wieħed ġdid. Fil-fatt insibu li fl-1911 dan it-tim jew għall-anqas tim li kien iġib l-istess isem kellu l-każin tiegħu f'numru 20 Strada Dietro il Quartiere. Fl-1916 dan it-tim reġa' twaqqaf mill-ġdid f'numru 95, Strada San Lorenzo. Fl-1932 it-tim reġa' twaqqaf għat-tielet darba u daħal fit-Tielet Diviżjoni tal-kampjonat ta' l-MFA. Beda tajjeb u propju fl-ewwel staġun tiegħu fil-kampjonat spiċċa t-tieni u rebaħ il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun ta' wara t-tim tal-Birgu laghab fit-Tieni Diviżjoni fejn spiċċa fit-tielet post, iżda għal xi raġuni t-tim sfratta.

# Vittoriosa Stars

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena tà Fondazzjoni | - 1934 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 15-10-34 | k. | Żebbug Meteors | 7-0 | III Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 15-10-34 | k. | Żebbug Meteors | 7-0 | III Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-10-34 | k. | Żebbug Meteors | 7-0 | III Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1934- | Aħmar u abjad |
| Indirizz | - 38 Triq il-Ġdida | |
| | - Illum | 16 Triq Desain |

## Unuri mirbuħa minn Vittoriosa Stars

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1954-55 | | 1950-51<br>1953-54<br>1971-72<br>1983-84 | 1952-53<br>1956-57<br>1975-76 |
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1993-94 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | | | 1947-48 | 1971-72 |
| Tazza Tieni/Tielet Diviżjoni | 1983-84 | 1993-94 | 1991-92 | |
| Tazza tal-Milied III | | | 1939-40 | |
| Sons of Malta Cup II | | | 1976-77 | |
| Good Conduct Shield II | 1967-68 | | | |
| Tielet Diviżjoni | 1938-39 | 1990-91 | 1970-71 | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1954-55<br>1969-70 | 1964-65<br>1970-71 | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1969-70 | | | |
| Sons of Malta Cup III | 1970-71 | | | |
| Reserves Tieni Diviżjoni | 1957-58 | 1958-59 | 1974-75 | |
| Minor League Sezzjoni | 1961-62 | 1962-63 | | |

Logħba għall-karità 1970-71 k. Lija Athletics 1-0

Fl-1934 saret bidla radikali li minna twieled it-tim ta' Vittoriosa Stars. Milli jidher il-kumitat ta' Vittoriosa Sparta iltaqa' ma' dak ta' Vittoriosa United biex tiġi diskussa kif kellha ssir l-għaqda bejn iż-żewġ klabbs u jitwaqqaf klabb ġdid. Jista' jkun ukoll li t-tim ta' Vittoriosa United sempliċiment biddel ismu. Iżda, kienet x'kienet ir-raġuni, l-MFA qieset lil l-iStars bħala tim ġdid u poġġiethom fit-Tielet Diviżjoni.





Vittoriosa Stars 1954-55: It-tim rebbieħ tal-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni.

Il-motto introdott fis-snin ħamsin fuq inizjattiva ta' Dun Jimmy Brincat huwa *Per Ludos ad Astra,* jew 'Bil-logħob nitilgħu fl-istilel'. Intant meta twaqqaf it-tim kellu s-sedi f'żewġ postijiet. F'dak f'16 Triq Desain fejn jinsab il-klabb illum il-ġurnata, u f'38 Triq il-ġdida fejn kienu wara l-gwerra.[4]

L-ewwel logħba li lagħbu Vittoriosa Stars kienet logħba ta' ħbiberija kontra r-*reserves* ta' Qormi St George's fit-30 ta' Settembru 1934. Rebħu 3-0 biex imbagħad fil-15 ta' Ottubru għelbu lil Żebbuġ Meteors 7-0 fl-ewwel logħba kompetittiva tagħhom. Hekk nistgħu ngħidu li bdiet il-karriera ta' l-Istars fil-kampjonat Malti. Għaddew aktar min 60 sena minn dak iż-żmien. Sittin sena li fihom il-klabb għadda minn ħafna taqlib. Kien hemm staġuni tajbin u oħrajn li fihom il-klabb deher sejjer lura. Imma kull darba il-klabb tal-Birgu rnexxielu jirkupra biex żamm il-kuluri ħomor u bojod tal-Belt Vittoriosa jperpru fil-grawnds tagħna.

Sfortunatament għad-diriġenti u plejers tal-klabb wara sitt staġuni mit-twaqqif tiegħu faqqet it-Tieni Gwerra Dinjija u l-futbol waqaf għal kollox.

Fl-1938-39 it-tim tal-Birgu rebaħ il-promozzjoni għat-Tieni

Diviżjoni. Min dak l-istaġun sa l-1954-55 il-klabb għamel ħafna sforzi biex jitilgħu fl-ogħla diviżjoni imma għalkemm ħafna drabi waslu qrib il-promozzjoni, dejjem tilfu kollox fl-aħħar. L-aktar li waslu qrib kien fl-1950-51, fl-1952-53 u fl-1953-54 fejn kull darba spiċċaw fit-tieni post.

Sa fl-aħħar fl-1954-55 il-ħolma tal-partitarji tal-Birgu seħħet u t-tim favorit tagħhom rebaħ il-promozzjoni għall-ewwel darba għall-ogħla diviżjoni tal-Futbol Malti. Kien mument tad-deheb fl-istorja tal-klabb u għalkemm xi snin wara il-klabb reġa' irrepeta dak is-suċċess l-istaġun 1954-55 jibqa' mnaqqax b'ittri tad-deheb fl-istorja twila tal-klabb.

Il-mawra ta' Vittoriosa Stars fl-Ewwel Diviżjoni ma kinitx twila. Kien staġun iebes għalihom. Il-livell f'din id-diviżjoni kien ħafna ogħla minn dak tat-Tieni Diviżjoni u l-Birgu ma setgħux jaqbdu art. Fl-aħħar ta' l-istaġun kienu ġabru biss tmien punti minn 14-il logħba biex ġew relegati.

Kien fl-FA Trophy li Vittoriosa għamlu ftit tal-ħoss meta fil-kwarti tal-finali għelbu lil Birkirkara bl-iskor ta' 3-2. Fis-semi-finali l-iStars iltaqgħu kontra Floriana 3-1 fil-logħba pjuttost faċli għat-tim Furjaniż.

Fl-istaġun 1956-57 Vittoriosa Stars għamlu attentat serju biex jirritornaw fl-Ewwel Diviżjoni iżda sfortunatament ma rnexxilhomx. Spiċċaw erba' punti wara l-ġirien tagħhom St George's u billi dak iż-żmien kien jiġi promoss tim wieħed biss, l-iStars baqgħu l-art.

**Relegati għat-Tielet Diviżjoni**

Vittoriosa għaddew ħames staġuni fit-Tieni Diviżjoni sakemm fl-1960-61 wasal l-għawġ. Dan kien staġun ikraħ għat-tim tal-Birgu. Wara staġun jissieltu ma' Rabat u Żebbuġ Rangers spiċċaw biex ġew relegati għat-Tielet Diviżjoni. B'hekk il-Birgu bdew perjodu twil ta' għaxar staġuni fl-anqas diviżjoni tal-futbol Malti.

Fl-istaġun 1964-65 rebħu Sezzjoni B b'mod mill-aktar faċli iżda mbagħad tilfu fis-*Section Decider.* L-istess għamlu fl-istaġun 1969-70. Għall-anqas f'dan l-istaġun kellhom is-sodisfazzjoni li jirbħu t-tazza wara li fil-finali għelbu lil Marsaxlokk bl-iskor ta' 1-0.

Sa fl-aħħar fl-istaġun 1970-71 rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. Żgur li ħafna dilettanti mill-Birgu għadhom jiftakru dan l-istaġun. Vittoriosa Stars rebħu Sezzjoni C u l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. F'dak l-istaġun waslu wkoll sas-semi-finali tan-*Knock-out* u spiċċaw biex għelbu lil Rabat 1-0 fis-Sons of Malta Cup. Dan kien staġun verament memorabbli.



Vittoriosa Stars damu ħames staġuni fit-Tieni Diviżjoni qabel ma rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Fl-ewwel sena fid-diviżjoni l-ġdida waslu sal-finali tat-Tazza tat-Tieni Diviżjoni kontra r-rivali dejjiema tagħhom St George's fejn sfortunatament għad li territorjalment kienu superjuri spiċċaw biex tilfu 3-2.

Fl-istaġun 1975-76 spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali biex wara għoxrin sena reġgħu rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Mingħajr ismijiet kbar fit-tim, Vittoriosa Stars irritornaw lejn l-Ewwel Diviżjoni wara għoxrin sena. Ritorn f'għeluq is-sebgħin sena mill-bidu tal-futbol fil-Birgu. Dan kollu kien possibbli għad-determinazzjoni tat-tim żagħżugħ li l-età kienet tvarja bejn it-22 u s-26 sena. Tim li mingħajr ma introduċa plejers ta' klassi għaraf jibqa' tiela' sat-tieni post, b'John Galea jispiċċa *top-scorer* tat-tim b'7 gowls. Kellhom staġun tajjeb ukoll Mangion u Frankie Falzon.

**Żewġ staġuni mal-kbar**

Fl-ewwel staġun tagħhom mal-kbar Vittoriosa Stars l-aktar li fittxew kien li jżommu posthom. Kellhom bidu diżastruż u kisbu biss erba' punti minn tmien partiti. Iżda rkupraw tajjeb u erba' rebħiet konsekuttivi bejn tmiem l-ewwel rawnd u l-bidu tat-tieni rawnd, waħda minnhom kontra Hibernians, kienu biżżejjed biex iżommu posthom anki jekk ġew mgħejjuna mhux ftit mill-punti mitlufa mit-tims l-oħra li bħalhom kienu mpenjati biex jevitaw ir-*relegation.*

Iżda fl-istaġun 1976-77 Vittoriosa ma ħelsuhiex. Wara l-ewwel ftit partiti Vittoriosa dehru li kienu kandidati serji, għar-*relegation.* Birkirkara, Marsa u St George's kienu wkoll fil-periklu. Fil-fatt fil-bidu tat-tieni rawnd Vittoriosa dehru li segħtu jagħmlu rimonta meta għelbu lil Birkirkara. Kienet l-ewwel u l-unika rebħa miksuba mit-tim tal-Birgu, iżda ma kinitx biżżejjed u għalhekk wara sentejn biss mal-kbar il-Birgu reġgħu ġew relegati.

Wara dan l-istaġun Vittoriosa Stars dejjem baqa' fid-diviżjonijiet iż-żgħar u anki waqgħu fit-Tielet Diviżjoni. Fl-1988 it-tim reġa' rebaħ il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni iżda wara staġun wieħed biss reġgħu sabu ruħhom fit-Tielet Diviżjoni.

Fl-istaġun 1990-91 il-kumitat waħħal f'rasu li jinqalgħu minn hemm u propju f'dak l-istaġun rebaħ il-promozzjoni u ċ-*championship* tat-Tielet Diviżjoni, mingħajr ma sofra telfa waħda.

Vittoriosa rebħu Sezzjoni A wara taqtiegħa ħarxa ma' Balzan Youths, biex finalment kienu l-Birgu li spiċċaw fl-ewwel post b'26 punt, żewġ punti aktar minn Balzan. Għal xi żmien kien hemm ukoll Marsaxlokk fit-taqtiegħa iżda dawn ċedew għal kollox wara telfa umiljanti ta' 7-0 kontra l-Birgu.

Fiċ-*championship decider* Vittoriosa Stars ġew dikjarati *champions* meta għelbu lil St Venera 3-0 b'gowls ta' Joe Bajada u tnejn ta' Iro Curmi.

Il-kumplament tas-snin disgħin kienu snin imqallba għat-tim tal-Birgu. Fl-istaġun 1991-92 spiċċaw fit-tielet post tal-klassifika tat-Tieni Diviżjoni. Fit-Tazza tat-Tieni u Tielet Diviżjoni Vittoriosa Stars baqgħu telgħin sal-finali fejn sfortunatament tilfu 4-2 kontra Marsa FC fil-ħin barrani.

Fl-istaġun 1992-93, Vittoriosa rebħu Sezzjoni B biex rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Kien staġun tajjeb fejn it-tim rebaħ ukoll in-*Knock-out* meta fil-finali għelbu lil Żebbuġ Rangers 3-2. L-uniku diżappunt kienet it-telfa ta' 2-0 kontra Gżira United fiċ-*Championship Decider.*

**Staġun diżastruż**

L-istaġun 1993-94 kien l-oppost ta' dak ta' qablu. Vittoriosa ma qabdux art fl-Ewwel Diviżjoni. Kien staġun verament diffiċli tant li mhux biss sfaw relegati iżda wkoll irnexxielhom jiksbu biss erba' punti minn 18-il partita.

Biex tkompli tagħqad, fl-FA Trophy sofrew l-akbar telfa fl-istorja tal-klabb meta fl-ewwel rawnd tilfu 13-1 kontra Żurrieq!

Fl-istaġuni li ġew wara Vittoriosa Stars kienu dejjem fit-Tieni Diviżjoni. Iżda żgur li għad jerġa' jasal iż-żmien ta' glorja għal dan it-tim antik u mimli bi tradizzjoni.



**Klabbs oħra li twaqqfu fil-Birgu matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Vittoriosa Rangers | 1922 |
| Vittoriosa Lions | 1922 |
| Vittoriosa Athletics | 1927 |
| Vittoriosa Amphibians | 1935 |
| Vittoriosa St Francis | 1936 |
| Vittoriosa Sparta | 1937 |
| Vittoriosa City | 1937 |
| Vittoriosa Youngsters | 1937 |
| Vittoriosa Towers | 1937 |
| Vittoriosa Blue Stars | 1938 |
| Vittoriosa St Louis | 1939 |
| Vittoriosa St Lawrence | 1945 |
| Sons of Vittoriosa | 1948 |
| Vittoriosa Amateurs | 1954 |
| Vittoriosa Youths | 1960 |
| Vittoriosa Catholic Act. | 1960 |
| Vittoriosa Young Stars | 1968 |
| Vittoriosa Young Boys | 1968 |
| Vittoriosa Labour Brig. | 1977 |
| Vittoriosa Liberty | 1977 |
| Vittoriosa Lightnings | 1978 |
| Vittoriosa Young Rovers | 1980 |

**NOTI U REFERENZI:**
1. *Daily Malta Chronicle,* (18-04-08).
2. *Malta Herald,* (12-05-08).
3. *Malta Herald,* (19-10-10).
4. Camenzuli C., 'Club bi Storja Kbira' — *Stars Review* 1992.




# BIRKIRKARA

| | |
|---|---|
| Birkirkara Juventus | 1933-34 |
| Birkirkara St Helena | 1935-40 |
| Birkirkara Red Stars | 1944-45 |
| Birkirkara United | 1945-50 |
| Birkirkara FC | 1950-51 |

## Birkirkara United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1916 | | | | |
| L-Ewwel Logħba li nafu biha | - 29-11-25 | k. | Sliema Amateurs | 1-1 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 29-11-25 | k. | Sliema Amateurs | 1-1 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 04-11-45 | k. | Ħamrun Liberty | | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1909-10 | Flokkijiet bir-rigi, il-kuluri ma nafuhomx |

### Unuri mirbuħa minn Birkirkara United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1948-49 | | | |
| Tielet Diviżjoni | 1947-48 | | | |
| Ċertifikat ta' kondotta tajba | | | | |
| MAFA I | 1971-72 | | | |
| MAFA II | 1968-69 | | | |
| MAFA Cup | | | 1961-62<br>1971-72 | 1968-69 |
| MAFA III Sezzjoni | 1967-68 | | | |

Għall-biċċa l-kbira tal-Karkariżi, l-istorja tal-futbol fir-raħal tagħhom tibda fl-1950 meta ġie mwaqqaf it-tim preżenti. Iżda dan huwa 'l bogħod ħafna mill-verità. Fil-fatt nafu fiċ-ċert li fl-1916 diġà kien hemm tim fir-raħal li kien iġib l-isem ta' Birkirkara United. Nafu wkoll min kien il-bniedem li waqqaf dan l-ewwel tim f'Birkirkara. Dan ma kien ħadd ħlief Salvu Troisi, il-plejer famuż ta' l-Imsida, Ħamrun Spartans, Floriana, KOMRM u Malta li kien jilgħab



**L-eqdem ritratt li jeżisti ta' tim minn Birkirkara. Ir-ritratt juri lit-tim ta' Birkirkara United fl-istaġun 1916-17. Fin-nofs tar-ritratt jidher il-famuż Salvu Troisi liebes l-uniformi tal-KOMRM. Wara: G. Cuschieri, G. Spiteri, G.M. Gauci. Fin-nofs: G. Cauchi, G. Agius, S. Troisi, L. Zammit, E. Borg. Quddiem: A. Attard, E. Cuschieri, A. Bonavia, A. Grech.**

fis-snin ta' qabel il-Gwerra l-Kbira.

Salvu Troisi twieled fl-Imsida fit-23 ta' April 1892. Huwa beda jilgħab il-futbol fl-1908 ma' Msida United. F'qasir żmien sar wieħed mill-aktar plejers Maltin famużi ta' żmienu. Kien attakant mill-aqwa u l-kapaċitajiet tiegħu kienu l-għira tal-klabbs Maltin l-oħra.

Salvu kien wieħed minn erba' aħwa li kollha kienu jilagħbu l-futbol. L-aħjar wieħed fosthom kien Toni li kien jilgħab flimkien ma' Salvu kemm mal-Ħamrun Spartans u wkoll mal-KOMRM.

Fl-1909, Salvu Troisi lagħab għal St Joseph's United fl-ewwel kampjonat Malti. Il-bravuri tiegħu għat-tim ta' l-Imsida ġibdu l-attenzjoni tal-Furjaniżi u fl-istaġun ta' wara ingħaqad maċ-*champions* Maltin.

F'dak l-istaġun memorabbli, Salvu rebaħ midalja tar-rebbieħa fl-ewwel finali tat-Tazza Maltija. Fl-istaġun ta' wara għen lill-Floriana biex jirbħu t-tieni kampjonat fl-istorja tagħhom. Fl-aħħar ta' dak l-istaġun reġa' ngħaqad ma' St Joseph's United fejn wassalhom sal-finali tat-Tazza Maltija. It-tim ta' l-Imsida tilef 3-0 kontra St George's.



Bejn l-1912 u l-1919, Troisi lagħab ma' Ħamrun Spartans. Iżda matul dan iż-żmien huwa lagħab mat-tim ta' Napli fil-Kampjonat Taljan fuq bażi *part-time*. Matul il-Gwerra l-Kbira, Salvu kien jiffor-ma parti mit-tim famuż tal-KOMRM.

Fl-1921-22 ingħaqad għal ftit taż-żmien mas-St George's imma ftit wara telaq lejn Tuneż fejn miet f'età żgħira fl-epidemija qerrieda li ħakmet l-Ewropa wara l-Gwerra l-Kbira.

Għalkemm nafu fiċ-ċert li Birkirkara United kienu diġà jeżistu fl-1916 sfortunatament ftit li xejn nafu dwar l-ewwel snin ta' dan it-tim. Żgur li lagħab xi partiti ta' ħbiberija iżda l-ebda riżultat minn dawn il-logħbiet ma waslilna. Għalhekk wieħed irid jistenna sa l-istaġun 1925-26 biex insiru nafu xi ħaġa oħra dwar dan it-tim misterjuż.

Kien il-25 ta' Novembru 1925 li dan it-tim lagħab l-ewwel logħba tiegħu fl-Amateur League kontra Sliema Amateurs. Din il-logħba storika spiċċat fi *draw* ta' 1-1. B'hekk għall-ewwel darba tim minn Birkirkara ħa sehem f'kompetizzjoni.

Fl-ewwel staġun tagħhom fl-*Amateur League*, il-Karkariżi ma mar-rux tajjeb. Spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika bi tliet punti biss. Fl-aħħar ta' dak l-istaġun Birkirkara United ħadu sehem fl-Amateur Cup fejn wara li għelbu lill-Blue Stars 7-4 fl-ewwel rawnd, tilfu 2-3 kontra l-Corinthians. Wara din il-logħba żarmaw u kellhom jgħaddu ħafna snin qabel ma reġgħu dehru.

## Birkirkara Red Stars

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1919 | | | | |
| L-Ewwel Logħba li nafu biha | - 01-01-19 | k. | Foedus FC | 5-0 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 20-11-27 | k. | Floriana St Patrick's | 0-2 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 20-01-45 | k. | Marsa Youngsters | 1-1 | Tieni Diviżjoni |

### Unuri mirbuħa minn Birkirkara Red Stars

| Kompetizzjoni | Runners-Up |
|---|---|
| B'Kara District Cup | 1950-51 |

Ftit wara li twaqqaf it-tim ta' Birkirkara United, biex inkunu eżatti hekk kif spiċċat il-Gwerra l-Kbira, twaqqaf tim ieħor f'Birkirkara. Dan it-tim kien wieħed magħmul fuq bażi ta' dilettanti. Ftit li xejn nafu dwar il-bidu tiegħu ħlief li fl-1 ta' Jannar 1919 lagħab logħba ta' ħbiberija kontra Foedus FC u rebaħ bl-iskor kbir ta' 5-0.

L-istess bħalma ġara fil-każ ta' Birkirkara United wara din il-logħba dan it-tim bħal sparixxa u kellhom jgħaddu tmien snin qabel reġa' tfaċċa.

Forsi xi wħud jarawha stramba kif raħal hekk kbir bħalma huwa Birkirkara kien qiegħed isibha tant diffiċili biex jarma tim tajjeb biex jieħu sehem fil-kampjonat. Iżda wieħed irid iqis li r-raħal ta' Birkirkara ftit li xejn kellu kuntatt dirett mas-Servizzi Ingliżi. Kontra dak li ġara fil-Kottonera, fil-Furjana u Tas-Sliema t-tfal Karkariżi damu ma ġew f'kuntatt mal-logħba.

Biex inkomplu fuq Birkirkara Red Stars, dawn reġgħu dehru fl-istaġun 1927-28 meta ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni tal-kampjonat ta' l-Amateurs. Fl-istaġun 1931-32 rebħu l-promozzjoni għall-ewwel diviżjoni ta' l-istess kampjonat. Spiċċaw fit-tielet post b'sitt punti, tlieta inqas minn Sliema Rovers u Hibernians li spiċċaw jaqsmu l-ewwel post tal-klassifika finali.

Fl-istaġun ta' wara saret l-għaqda bejn l-MFA u l-MAFA. Għalhekk il-kampjonat ta' l-Amateurs inbidel fit-Tieni Diviżjoni u Tielet Diviżjoni tal-kampjonat ta' l-MFA. Birkirkara Red Stars għalhekk kellhom post żgur fit-Tieni Diviżjoni, iżda għal xi raġuni stramba f'dak l-istaġun żarmaw u tilfu ċans li jkunu l-ewwel tim Karkariż li jieħu sehem fil-kampjonat Malti.





It-tim famuż ta' Birkirkara Celtic fl-istaġun 1945-46. Wara: E. Chappell, E. Borg, E. Rizzo, J. Camilleri, P. Mamo, E. Borg. Quddiem: A. Briffa, V. Farrugia, J. Scerri, C. McNiermet, L. Cuschieri.

Għaddew 15-il sena u proprju fl-ewwel staġun sħiħ ta' wara l-gwerra, tim li kien iġib dan l-isem ħa sehem fil-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni. Red Stars spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika finali b'punt wieħed biss minn sitt logħbiet. Din kienet l-aħħar darba li smajna b'dan it-tim, għalkemm aktar tard twaqqfu timijiet oħra f'Birkirkara li kienu jġibu dan l-isem.

### Jidhlu Birkirkara Celtic

Fl-istaġun 1928-29 deher għall-ewwel darba t-tim ta' Birkirkara Celtic. Dan it-tim, għalkemm qatt ma ħa sehem fil-kampjonat Malti, għandu post importanti fl-istorja tal-futbol f'Birkirkara.

Celtic laghbu l-ewwel logħba tagħhom fis-16 ta' Diċembru 1928 kontra Vittoriosa Athletics. Celtic tilfu din il-logħba ta' ħbiberija bl-iskor ta' 1-2. F'dak l-istess staġun Celtic ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni fil-kampjonat ta' l-Amateurs. Celtic marru mhux ħażin f'dan l-ewwel staġun kompetittiv tagħhom. Spiċċaw fit-tielet post, l-istess kif għamlu fl-istaġun ta' wara.

Wara li għalaq l-istaġun 1929-30 Birkirkara Celtic żarmaw u għal ħafna snin ma smajna xejn aktar dwarhom.

## Birkirkara Juventus

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1933 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 10-12-33 | k. | Hibernians II | 0-7 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 10-12-33 | k. | Hibernians II | 0-7 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 10-12-33 | k. | Hibernians II | 0-7 | Tielet Diviżjoni |

Fl-istaġun 1934-35 deher għall-ewwel darba t-tim ta' Birkirkara Juventus. Dan it-tim dam jeżisti staġun wieħed biss. Iżda minkejja l-ħajja qasira tiegħu l-klabb ta' Birkirkara Juventus għandu importanza kbira fl-istorja tal-futbol f'Birkirkara, għaliex dan it-tim kien l-ewwel wieħed li ħa sehem fil-kampjonat Malti.

Għalhekk id-data 10 ta' Diċembru 1933 tinżel b'ittri tad-deheb fl-istorja tal-Karkariżi. Dakinhar Birkirkara Juventus lagħbu kontra r-*reserves* tal-Hibernians fl-ewwel logħba tagħhom fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Sfortunatament il-Karkariżi tilfu bl-iskor kbir ta' 7-0. Dan ir-riżultat qatel ħafna mill-entusjażmu taż-żgħażagħ Karkariżi. Kellhom staġun ħażin fejn lanqas biss rebħu punt wieħed u qalgħu mhux anqas minn 29 gowl fis-sitt logħbiet li lagħbu.

Din l-esperjenza qarsa għamlet ħsara kbira għall-futbol f'Birkirkara għaliex minkejja l-interess kbir li kien hawn f'Malta fil-futbol, f'Birkirkara l-akbar raħal ta' Malta l-futbol kien kważi miet għal kollox. Fl-istaġun ta' wara l-ebda tim mir-raħal ma ħa sehem fil-kampjonat Malti.



## Birkirkara St Helena

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1931 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 08-11-31 | k. | St Aloysius College | 0-7 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 08-12-35 | k. | Attard United | 2-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 08-12-35 | k. | Attard United | 2-0 | Raba' Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1936-37 | Flokkijiet kulur mufti |
| | - 1938-39 | Flokkijiet ħodor |

### Unuri mirbuħa minn Birkirkara St Helena

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Raba' Diviżjoni<br>B'Kara District League<br>B'Kara District Cup<br>B'Kara FA Xmas Cup | 1936-37<br>1970-71<br>1970-71<br>1979-80 | 1979-80 | 1960-61 | |

Fl-1931 deher tim ġdid f'Birkirkara. Dan kien it-tim ta' Birkirkara St Helena. It-tim il-ġdid għamel id-debut tiegħu fit-8 ta' Novembru ta' dik is-sena f'logħba ta' ħbiberija kontra l-istudenti tal-Kulleġġ ta' San Alwiġi. St Helena ftit dehru li setgħu jagħmlu ħwejjeġ kbar għaliex l-istudenti dawruhom dawra sħiħa qabel rebħulhom bl-iskor kbir ta' 7-0. Iżda ż-żgħażagħ Karkariżi ma qatgħux qalbhom. Baqgħu jilagħbu u bil-mod il-mod, ir-riżultati bdew ġejjin.

Għadda ż-żmien sakemm fl-istaġun 1935-36 it-tim kien lest biex jieħu sehem fil-kampjonat. F'dan l-istaġun il-futbol f'Birkirkara reġa' beda jistejqer. St Helena ħadu sehem fir-Raba' Diviżjoni u kellhom staġun verament tajjeb. Taw sfida serja lill-Cospicua Lions għar-rebħ tas-sezzjoni, għalkemm fl-aħħar kellhom iċedu l-unuri lit-tim ta' Bormla. Matul dak l-istaġun it-tim Karkariż ma sofriex telfa waħda fil-kampjonat.

Dak li ma għamlux fl-istaġun 1935-36, Birkirkara St Helena għamluh fl-istaġun ta' wara. Rebħu Sezzjoni A tar-Raba' Diviżjoni u wara għelbu lit-tielet tim tat-Tigers 2-1 fiċ-*Championship Decider*. Dan kien l-ewwel unur prinċipali li qatt rebaħ tim minn Birkirkara.

Fl-Amateur Cup St Helena baqgħu telgħin sas-semi-finali fejn tilfu



**Birkikara St Helena rebbieħa tal-kampjonat tar-Raba' Diviżjoni fl-istaġun 1936-37.**

bi skor minimu kontra t-tim magħruf tat-Tigers.

Fl-istaġun 1937-38 Birkirkara St Helena reġgħu sabu ruħhom f'nofs taqtigħa qalila għar-rebħ ta' Sezzjoni B. It-tim ta' Birkirkara spiċċa fit-tielet post b'7 punti tnejn anqas minn Cospicua Lions u wieħed anqas minn Valletta Swifts.

L-istaġun 1939-40 kien l-aħħar wieħed qabel bdiet il-gwerra. Birkirkara St Helena xejn ma mar tajjeb f'dan l-istaġun. Spiċċa fl-aħħar post tat-Tieni Diviżjoni.

**Red Stars, United u Celtic**

Matul il-gwerra l-futbol ma waqafx għal kollox. Logħob organizzat ftit kien hawn u kien isir biss meta l-attakki mill-ajru kienu jippermettu. Fil-bidu tal-gwerra twaqqaf kampjonat ġdid tad-dillettanti li kien iġib l-isem ta' *Federation of the Islands Football Amateurs League.*

Fl-1941-42 reġa' deher it-tim antik ta' Birkirkara Red Stars, jew aħjar tim li kien iġib dan l-isem. Red Stars ħadu sehem fil-kampjonat li għadna kemm semmejna. Fl-istaġun 1943-44, Red Stars ħadu sehem fit-Tazza tal-Milied għal timijiet tat-tieni klassi. Red Stars tilfu fil-kwarti tal-finali kontra Cospicua Lions bl-iskor ta' 1-0.



Fl-istaġun 1944-45 Birkirkara Red Stars ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni tal-kampjonat Nazzjonali iżda billi spiċċaw fl-aħħar post żarmaw għal kollox.

Fl-istaġun 1945-46 reġgħu daħlu fix-xena Birkirkara United. Ħadu sehem fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. F'dan l-istaġun ukoll reġa' deher it-tim l-antik ta' Birkirkara Celtic.

Wara l-gwerra Birkirkara Celtic kellhom tim tal-*minors* verament qawwi. Kien jieħu sehem fl-Anglo Maltese League. Dan il-kampjonat kien organizzat mis-Sur Memè ta' l-Istadium. L-istaġun 1945-46 kien l-aqwa wieħed fl-istorja ta' dan it-tim Karkariż.

Wara bidu tajjeb fejn rebħu Grupp II ta' Sezzjoni A, tilfu 4-0 kontra t-tim leġġendarju, Floriana Ajax fis-*section deciders.*

Wara li spiċċa l-kampjonat saret kompetizzjoni għat-tazza Anglo Maltese. F'din il-kompetizzjoni ħadu sehem 24 tim. Naturalment l-Ajax kienu favoriti li jirbħu dan l-unur ukoll. Kif kien mistenni l-Ajax waslu sal-finali mingħajr wisq tbatija. Ix-xorti riedet li l-avversarji tagħhom fil-finali kienu Birkirkara Celtic.

Wara r-rebħa sabiħa li għamlu fuq il-Karkariżi fil-kampjonat, l-Ajax kienu kunfidenti li jirbħu t-tazza mingħajr wisq diffikultà. Iżda fil-futbol xejn ma huwa ċert. Celtic għamlu logħba kbira biex ħarġu mill-Istadium rebbieħa bl-iskor ta' 1-0.

Din ir-rebħa meraviljuża kontra tim daqstant rinomat qawwiet qalb il-Karkariżi kollha u kienet hi li waslet għall-għaqda bejn Birkirkara Celtic u Birkirkara United biex jiġi iffurmat it-tim preżenti ta' Birkirkara FC.

# Birkirkara FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1950 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 09-10-50 | k. | 36 HAA RA | 0-0 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 15-10-50 | k. | Melita FC | 2-0 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-10-50 | k. | Melita FC | 2-0 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - 27-10-52 | k. | FC Malmo | 1-3 | Tournee |
| L-Ewwel Logħba - Ewropa | - 22-07-97 | k. | Spartak T. | 0-1 | Tazza UEFA |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1950-51 | Rigi ħamor u sofor |
| Indirizz | - c. 1948 | Triq il-Kbira, Birkirkara |
| | - c. 1950 | 220 Triq il-Wied, Birkirkara |
| | - fil-preżent | Triq il-Knisja l-Qadima, BKR 10 |

## Unuri mirbuħa minn Birkirkara FC

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Championship | | | 1952-53 | 1996-97 |
| | | | 1997-98 | 1998-99 |
| FA Trophy | | | 1972-73 | 1989-90 |
| | | | | 1998-99 |
| Cassar Cup | | | 1952-53 | |
| Super 5 Tournament | 1998-99 | | 1997-98 | |
| Super Cup | | | 1996-97 | 1998-99 |
| Lowenbräu Cup | 1998-99 | | | |
| L-Ewwel Diviżjoni | 1984-85 | | 1982-83 | 1986-87 |
| Tieni Diviżjoni | 1951-52 | 1960-61 | 1963-64 | |
| | 1964-65 | 1967-68 | | |
| | 1970-71 | 1976-77 | | |
| | 1978-79 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1960-61 | 1963-64 | 1951-52 | 1967-68 |
| | 1964-65 | 1966-67 | 1969-70 | |
| | 1978-79 | | | |
| Sons of Malta Cup II | 1967-68 | 1971-72 | 1968-69 | 1977-78 |
| | 1979-80 | | | |
| Fair Play Trophy | 1972-73 | 1977-78 | | |
| Premier Reserves | 1980-81 | | | |
| Reserves I | 1981-82 | | | |
| Reserves II | 1963-64 | | 1976-77 | |
| U/23 League | 1966-67 | | | |
| U/21 League Sezzjoni | 1987-88 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1984-85 | 1995-96 | | |
| Minors Cup | 1995-96 | | | |
| YFA U/16 | 1984-85 | | 1983-84 | 1992-93 |
| | | | 1993-94 | |
| YFA U/16 Sezzjoni | 1983-84 | 1984-85 | | |
| YFA U/15 Sezzjoni | 1987-88 | | | |
| YFA U/14 | 1984-85 | 1989-90 | | |
| YFA U/13 Sezzjoni | 1984-85 | 1985-86 | | |
| | 1992-93 | | | |
| Mosta Tournament | 1987-88 | | 1981-82 | |
| Hibs Tournament | 1993-94 | 1997-98 | | |



Birkirkara FC ġie iffurmat f'Diċembru 1950 meta l-kumitati ta' Birkirkara Celtic u Birkirkara United iddeċidew li jamalgamaw u jiffurmaw klabb wieħed aktar b'saħħtu. Għalhekk is-Sinjuri J. Deakin, J.B. Galea, E. Bonnett u oħrajn kienu sikwit jiltaqgħu fi djar privati u jiddiskutu x'kellu jsir biex l-għaqda sseħħ. Wieħed irid isemmi wkoll lil Wiġi Borg, Carmelo Micallef, John Baptist Galea, Eleno Borg u Pawlu Gauci li ħadmu ħafna biex din il-għaqda ssir realtà.

F'dan il-perijodu bikri fl-istorja tal-klabb il-ġdid ħarġu ħafna plejers ta' klassi. Fosthom insibu lil Lolly Rizzo, Emanuel Borg, Victor Farrugia u lil Lolly Cuschieri. Iktar tard dawn il-plejers għamlu isem ma' klabbs oħra Maltin.

Waħda mill-akbar uġigħ ta' ras li kellu l-kumitat il-ġdid kien biex isib post adegwat biex isir każin. Dak iż-żmien kienet ħaġa ferm iebsa li ssib post f'Birkirkara peress li ħafna djar kienu qed jiġu mikrija lill-familji mill-Kottonera li kellhom djarhom imġarrfin bil-gwerra. Għaddew xi xhur sa kemm sabu post fi Triq il-Kbira, ftit 'l isfel mill-Big Ben, fit-telgħa ta' San Pawl.

Il-post kien jikkonsisti f'kamra kbira li fiha kien hemm mejda tat-*table tennis* u f'rokna daqsxejn ta' bar. Fuq wara kien hemm kamra żgħira fejn kienu jżommu l-*kit*.

Tajjeb jew ħażin, issa kellhom każin, imma fejn jittrenjaw ma kellhomx. Hawnhekk il-kumitat għamel akkwist kbir meta ngaġġa lis-Sur Frankie Tabone ta' l-Ajax bħala plejer-kowċ.

Is-Sur Tabone ma qatax qalbu mill-ħafna nuqqasijiet li kellu t-tim. Grawnd ma kellux. Għalhekk kien joħroġ lit-tim jiġri fit-toroq! Biex jilgħab xi partita bi prova kien jissellef il-*platea* tat-teatru Metropole li kien għadu ġebel u saqaf qabel ma ġie mgħammar bis-siġġijiet biex isir ċinema.

Wara ħafna taħbit il-kumitat irnexxielu jġib il-permess mingħand id-Dipartiment ta' l-Edukazzjoni biex jużaw l-iskola primarja ta' Birkirkara fi Triq Brared u aktar tard il-grawnd ta' l-iskola teknika ta' l-Imrieħel għat-*training*.

Wieħed mill-ewwel kumitati ta' Birkirkara FC kien:

N. Farrugia, JB Galea, E. Bonett, Dr S. Camilleri (aktar tard leħaq imħallef), P. Gauci, E. Sciberras, L. Borg u C. Micallef.[1]

Fl-istaġun 1948-49 Birkirkara United rebħu l-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni. Għalhekk it-tim il-ġdid beda l-ħajja kompetittiva tiegħu fl-Ewwel Diviżjoni.

**Bidu ħażin**

Hawnhekk nistgħu ngħidu li bdiet l-istorja mqallba ta' Birkirkara FC. L-ewwel staġun tal-Karkariżi fil-kampjonat kien ferm diffiċli. It-tim kien nieqes mill-esperjenza u beda jġarrab telfa wara l-oħra. Biex naqtgħuha fil-qasir, biżżejjed ngħidu li Birkirkara ġew relegati wara li kisbu biss erba' punti minn 14-il partita.

Fl-istaġun 1950-51 Birkirkara komplew sejrin ħażin u għal ftit ma ġewx relegati għat-Tielet Diviżjoni. Fl-aħħar tal-kampjonat kellhom biss żewġ punti, l-istess numru daqs Naxxar Lions. Għalhekk kien hemm bżonn li tintlagħab *decider*. B'xorti tajba għall-Karkariżi, it-tim qam għall-okkażjoni u għeleb lin-Naxxarin bl-iskor ta' 4-1.

Sadanittant, fil-bidu tal-ħamsinijiet il-kumitat irrnexxielu jsib u jix-tri dar imdaqqsa fi Triq il-Wied biex tintuża bħala każin. Dan il-każin mgħammar b'kulma hu neċessarju diġà serva lill-Birkirkara FC għal kważi ħamsin sena.

**Lura fl-Ewwel Diviżjoni**

Fl-istaġun 1951-52 Birkirkara rebħu l-logħbiet kollha biex telgħu fl-Ewwel Diviżjoni b'punti massimi. Matul dak l-istaġun qalgħu gowl wieħed biss kontra Melita FC. Meta mbagħad marru fl-Ewwel Diviżjoni huma kellhom forsi l-aqwa tim li qatt deher f'Birkirkara. Formazzjoni tipika ta' dak iż-żmien kienet hekk:

Raymond Cosby, Sunny Borg Cardona, E. Borg, L. Caruana, A. Preca, E. Attard, Valenzia, Manwel Saliba il-Likku, Pisani, Sammut Tagliaferro u Frans Bonnici — il-Lula.

B'dak it-tim, il-Karkariżi kienu spiċċaw fit-tieni post fil-kampjonat u finalisti fil-Cassar Cup. Fil-finali kienu tilfu kontra l-Floriana.

Birkirkara għadhom jirreferu għal dik il-finali bħala l-'Briffa Cup' għaliex dejjem skond huma r-*referee* Briffa ma kienx ġust magħhom.

Il-Floriana kienu spiċċaw *champions* b'21 punt u Birkirkara, *runners-up* b'20 punt. Fis-semi-finali Birkirkara rebħu lir-Royal Navy 5-0 b'gowls ta' Fredu Preca, Kenneth Valenzia, Manwel Saliba u tnejn Simon Sammut Tagliaferro. Iżda Birkirkara kienu tilfu lis-*centre half* Fredu Preca li weġġa' f'daħla goffa ma' wieħed mill-Ingliżi.

Fis-semi-finali l-oħra Floriana rebħu kontra l-Army. Għalhekk fil-finali Birkirkara kellhom jiltaqgħu kontra l-Floriana. Fil-kampjonat Birkirkara kienu għelbu lil Floriana 1-0 fl-ewwel rawnd u tilfu 3-1 fit-



tieni rawnd.

Nhar il-Ħadd 24 ta' Mejju 1953, Birkirkara niżlet bi ħġara l-grawnd fejn ħolqu atmosfera ta' briju ma jaqta' xejn. Ma' l-ewwel suffara tar-*referee*, il-Maġġur Briffa, Birkirkara ntefgħu fuq l-attakk u ma kienet ebda sorpriża meta man-nofs siegħa logħob Frans Bonnici skorja ġmiel ta' gowl biex tefa' lill-partitarji f'dellirju ta' ferħ. Kienu għadhom jinħarqu s-suffarelli meta r-*referee* saffar għall-*penalty* favur il-Floriana.

Kien *penalty?* Jiena żgur ma nafx iżda l-plejers u partitarji Karkariżi kienu ċerti li ma kienx. Skond il-Karkariżi li kien fawl u l-azzjoni ġrat barra l-kaxxa. Intant il-Floriana ġabu d-*draw* mill-*penalty* u bl-iskor 1-1 għalqet l-ewwel taqsima.

Il-partitarji Karkariżi komplew bil-protesti kontra dik id-deċiżjoni. Iżda l-logħba tkompliet u ntemmet fi *draw* ta' 1-1. Għalhekk ingħata l-ħin barrani. Fin-nofs siegħa żejda, iż-żewġ timijiet tqatlu għal gowl tar-rebħa li sfortunament għall-Karkariżi ġie min-naħa tal-Floriana, biex b'hekk l-Irish ħarġu rebbieħa bl-iskor ta' 2-1.[2]

**Xeba lembubi**

Kif spiċċat il-logħba kien hemm pandemonju sħiħ, tifrik ta' banki-jiet, suttar bl-injam, ġebel u saħansitra skorfini tal-ħadid. Bdew jinqas-mu l-irjus u ntilfet kull raġuni. Il-pulizija pprovat iżżomm l-ordni u daħlet il-kavallerija. Iż-żewġ naħat imbagħad bdew jissuttaw lill-pulizija b'kull ma jiġi għal idejhom.

Naturalment dawn ma qagħdux lura, ħarġu l-lembubi u bdew jiftħu l-irjus kif ġie ġie. Miskin minn kien quddiemhom! Dejjem hekk jiġri. Mal-ħati jeħilha l-innoċenti.

Il-ġlied kompla barra l-grawnd u l-pulizija damet ħin twil sakemm irnexxiela tifred lill-partitarji.

Wara l-logħba mal-gallerija tal-klabb ta' Birkirkara twaħħal kartellun li kien jgħid: 'Maġġur Briffa Cup' Floriana 2 Birkirkara 1. Aktar tard l-MFA u l-Pulizija ordnaw lill-Karkariżi biex ineħħu dak il-kartellun.

L-MFA ħadet passi ħarxa fuq dak li ġara. Il-Każin weħel multa waqt li l-Kumitat ġie mwiddeb severament u tnejn mill-membri kienu sospiżi.

Wara dan kollu, bil-vjolenza b'kollox, il-Karkariżi xorta marru minn taħt għaliex baqgħu mingħajr it-tazza.[3]



Birkirkara FC 1954-55. Wara: Bonnici, Agius, Templeman, Saliba, Borg, Cuschieri. Quddiem: Bell, Crockford, Pace, Agius, Carbonaro.

**Birkirkara kontra Falkirk FC**

L-ewwel darba li Birkirkara lagħbu kontra tim barrani kien fis-27 ta' Diċembru 1952. Dakinnhar Birkirkara lagħbu kontra Malmo ta' l-Isvezja u tilfu bl-iskor ta' 3-1. Fl-1953 ġie fostna it-tim mill-Iskozja Falkirk FC.

Falkirk fetħu t-*tourney* tagħhom fis-6 ta' Ġunju 1953 proprju kontra Birkirkara. Din il-logħba kienet mistennija ħafna mid-dilettanti Karkariżi peress li t-tim tagħhom kien għaddej minn vena tajba.

Fl-ewwel 30 minuta tal-logħba l-plejers ta' Falkirk tħabtu ħafna biex jikkontrollaw il-ballun fuq l-art iebsa ta' l-Istadium. Iżda aktar ma beda jgħaddi ż-żmien aktar bdiet tidher id-differenza bejn iż-żewġ timijiet. Birkirkara żammew iebes u ftit ftit l-Iskoċċiżi bdew inaqqsu mir-ritmu.

Għal Birkirkara FC kien qiegħed jiddebutta s-*centre half* Theuma. Huwa kien blata fid-difiża Karkariża. Kienu Falkirk li fetħu l-iskor fl-14-il minuta ta' l-ewwel taqsima. Birkirkara ġabu d-draw fl-10 minuta tat-tieni taqsima meta Sunny Borg Cardona skorja minn *penalty*. Il-logħba spiċċat fi draw ta' 1-1.



**Relegati wara tmien snin**

Wara dak l-istaġun mill-aqwa, Birkirkara damu tmien snin fl-Ewwel Diviżjoni. Matul dan iż-żmien kienu kważi dejjem lejn il-qiegħ tal-klassifika. F'dawk iż-żminijiet il-futbol f'Malta kien iddominat minn Floriana u Sliema. Valletta, Ħamrun Spartans u Hibernians li kienu dejjem fost il-kbar filwaqt li l-klabbs l-oħra kienu jsibuha diffiċili ħafna biex iżommu posthom fost il-kbar.

Matul dan il-perijodu, fost l-aħjar plejers li kellhom wieħed isib lis-*centre forward* Pye, Ingliż fil-komandows u Sharer li kien probabbli l-uniku Amerikan li qatt lagħab fil-kampjonat Malti.[4]

Fl-istaġun 1959-60 Birkirkara wara tmien snin fl-Ewwel Diviżjoni ġew relegati u biex nuża espressjoni komuni ta' dak iż-żmien reġgħu lura għal-logħob ta' fil-għodu. B'danakollu it-tim kien tajjeb u fl-1960-61 huma rebħu l-*league* u l-*cup double* u rritornaw lura mal-kbar.

**Is-Snin Sittin**

Is-snin Sittin kienu snin imqallba għall-Karkariżi. Matul dan il-perjodu Birkirkara bdew jitbandlu bejn l-Ewwel u t-Tieni Diviżjoni. Milli jidher Birkirkara kienu tajbin wisq għat-Tieni Diviżjoni iżda mhux tajbin biżżejjed biex iżommu mal-kbar.

Wara li rebħu l-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni damu biss żewġ staġuni fl-għola diviżjoni. Fl-istaġun 1963-64 spiċċaw fil-qiegħ tal-klassifika biex reġgħu sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun 1963-64 spiċċaw fit-tieni post fil-kampjonat iżda billi f'dak l-istaġun tim wieħed biss ġie promoss Birkirkara kellhom jikkuntentaw bit-Tazza tat-Tieni Diviżjoni. F'dak l-istaġun Birkirkara għelbu lil Marsa 2-0 fil-finali.

Fl-istaġun 1964-65 reġgħu għamlu *double*. Rebħu l-kampjonat u t-tazza tat-Tieni Diviżjoni mingħajr wisq tbatija.

Wara dan is-suċċess il-Karkariżi deħru tajbin biżżejjed biex iżommu posthom fl-ogħla diviżjoni. Iżda sfortunatament, f'dak l-istaġun l-MFA naqset in-numru tat-timijiet fl-Ewwel Diviżjoni minn tmienja għal sitta. Għalhekk Birkirkara wara ġlieda qalila ma' Ħamrun Spartans ġew relegati wara staġun wieħed biss.

F'dak l-istaġun Birkirkara waslu sas-semi-finali fejn iltaqgħu mal-Floriana. L-ewwel logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0. Fir-*replay* Birkirkara lagħbu logħba kbira u għat-tieni darba l-logħba daħlet fil-ħin barrani.

F'dan l-istadju l-esperjenza tat-tim Furjaniż kienet il-fattur prinċipali li tathom rebħa imqanżħa ta' 2-1.

Fl-istaġun 1966-67 Birkirkara reġgħu rebħu t-tazza tat-Tieni Diviżjoni. Din id-darba l-avversarji tagħhom fil-finali kienu Qormi FC. Birkirkara rebħu bl-iskor ta' 1-0.

**Staġun memorabbli.**

L-istaġun 1967-68 kien wieħed memorabbli għall-Karkariżi. Ħafna għalhekk għadhom jiftakruh.

Bdew biex rebħu l-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni wara ġlieda qalila ma' Gżira United. Imbagħad komplew biex żiedu s-Sons of Malta Cup mat-Tazza tal-kampjonat wara li fil-finali għelbu lil Gżira United 3-0 wara *draw* ta' 1-1.

Gżira f'dak il-perijodu kellhom wieħed mill-aħjar timijiet fl-istorja tagħhom u meta telgħu fl-Ewwel Diviżjoni kienu għamlu ħoss. Fil-kwarti tal-finali ta' l-FA Trophy, Birkirkara telgħu biex jilagħbu kontra t-tim tal-Belt. Il-logħba saret fit-3 ta' Ġunju 1968. Kienet logħba akkanita u mimlija logħob sabiħ u eċċitanti. Ftit li xejn kien hemm differenza bejn iż-żewġ naħat u r-riżultat ta' 2-2 kien wieħed ġust.

Iż-żewġ timijiet reġgħu ltaqgħu f'nofs il-ġimgħa meta l-Beltin kienu mistennija li jegħlbu lil Birkirkara. Iżda dakinhar il-Karkariżi qamu għall-okkażjoni biex rebħu 1-0.

Is-semi-finali kontra l-Hibernians kienet logħba mill-isbaħ. Hibernians kellhom ħafna aktar mil-logħob iżda għalkemm rebħu 4-1 sabuha ferm diffiċli biex jegħlbu r-reżistenza li offrew il-Karkariżi.

Fl-istaġun 1968-69 Birkirkara reġgħu sfaw relegati. Dak l-istaġun għadni niftakru sewwa. Hibernians kienu qegħdin jissieltu għaċ-*championship* u kien għad fadlilhom jilagħbu kontra ż-żewġ timijiet involuti fil-ġlieda kontra r-*relegation*, Ħamrun Spartans u Birkirkara.

Hibernians għelbu lil Birkirkara 3-0. Għalhekk riedu biss punt mil-logħba ta' kontra Ħamrun biex jirbħu l-kampjonat. Fl-istess ħin *draw* kien biżżejjed biex Ħamrun isalvaw. Oħroġ il-għaġeb, il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0 u kulħadd kien kuntent ħlief naturalment il-Karkariżi li għal darba oħra sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni.

**Is-Snin Sebgħin**

Il-perijodu ta' bejn is-snin 1970 u 1975 kien wieħed mill-aħjar fl-istorja imqallba tal-klabb Karkariż.



Wara li fl-1970-71 tilfu l-promozzjoni għal ftit, rebħu l-kampjonat fl-istaġun ta' wara. Fl-1970-71 Birkirkara marru tajjeb ħafna fl-FA Trophy. Wara li għelbu lil Ħal Qormi fl-ewwel rawnd, ġew *draw* ta' 1-1 kontra Gżira United fil-kwarti tal-finali. Birkirkara mbagħad rebħu r-*replay* 1-0.

Fis-semi-finali Birkirkara ltaqgħu kontra Hibernians. Kienet logħba mill-isbaħ, biż-żewġ timijiet jattakaw b'kollox. Il-logħba setgħet marret kull naħa iżda sfortunament għall-Karkariżi x-xorti kienet kontrihom. Hibs rebħu 1-0 b'gowl skurjat b'daqqa ta' ras mill-plejer internazzjonali Freddie Delia.

Fl-istaġun 1971-72 Birkirkara spiċċaw fil-ħames post tal-klassifika ta' l-Ewwel Diviżjoni. Kien staġun fejn mhux biss żammew posthom mal-kbar iżda wieħed fejn urew li kellhom tim tajjeb biżżejjed biex jikkompetu.

**Birkirkara jitilfu l-Kampjonat u l-FA Trophy**

L-istaġun tal-futbol 1972-73 kien wieħed mill-aktar interessanti. Fil-bidu Floriana bdew tajjeb u għall-ewwel dehru li kienu sejrin jiġru bil-kampjonat. Iżda fl-aħħar partita ta' l-ewwel rawnd ġew megħluba minn Birkirkara u dik l-ewwel telfa tagħhom tat aspett ieħor lill-ġlieda għat-titlu, għaliex fetħet tamiet ġodda lil Birkirkara li kienu għadhom ma tilfux logħba.

Fl-ewwel partiti tat-tieni rawnd Floriana dehru li reġgħu rkupraw tajjeb sakemm waslet waħda mill-akbar sorpriżi tal-kampjonat meta tilfu kontra Gżira United. Din it-telfa l-aktar li gawdew minnha kienu Birkirkara. Meta Floriana tilfu kontra Sliema Wanderers, Birkirkara telgħu jaqsmu l-ewwel post tal-klassifika.

Sfortunatament Birkirkara tilfu kontra Sliema Wanderers u billi Floriana tilfu wkoll kontra l-Belt, il-kampjonat infetaħ beraħ. U b'hekk l-aħħar partita tal-kampjonat bejn Floriana u Birkirkara kienet deċiżiva. Riżultat ta' *draw* iġib miegħu serje ta' *deciders* bejn l-ewwel ħames timijiet u rebħa kienet tagħmel lir-rebbieħ *champion* ta' Malta.

Kienet logħba diffiċli u sas-77 minuta kollox kien jindika li l-logħba kienet se tispiċċa *draw*. Imbagħad bħal berqa fil-bnazzi wasal gowl skurjat minn 'Tichy' Grech u t-titlu mar lejn il-Floriana. Qatt qabel Birkirkara ma kienu hekk qrib ir-rebħ tal-kampjonat.



**Michael Sultana l-kaptin ta' Gżira United u Charlie Spiteri, il-kaptin ta' Birkirkara qabel il-finali ta' l-FA Trophy fl-10 ta' Ġunju 1973. Gżira rebħu dik il-logħba 2-0.**

L-edizzjoni ta' l-FA Trophy ta' dak l-istaġun kienet waħda mimlija sorpriżi. Sliema u Floriana, tnejn mill-favoriti sfaw eliminati fir-rawnd preliminarju minn Marsa u Hibernians rispettivament.

Il-poloz tas-semi-finali tellgħu lil Valletta kontra Birkirkara filwaqt li Hibernians kellhom jilagħbu kontra Gżira United. Din ta' l-aħħar kellha tiġi deċiża f'*replay* biex daħlu Gżira fil-finali. Birkirkara għelbu lil Valletta fis-semi-finali l-oħra.

Birkirkara kienu favoriti wara l-istaġun memorabbli li kellhom. Iżda l-Gżira b'logħob tajjeb difensiv, irnexxielhom iżommu tajjeb u kkontrollaw lill-avversarji tagħhom u sfurzaw żewġ *replays.*

Il-finali bdiet il-Ħadd 3 ta' Ġunju 1973 u spiċċat *draw* ta' mingħajr gowls, wara l-ħin barrani. Każ kurjuż f'din il-logħba kien meta r-*referee* s-Sur Paul Bonett ġibed muskolu u ma setax ikompli jirreffja. Postu ħadu s-Sur Tonio Briguglio.

L-ewwel *replay* saret il-Ħamis 7 ta' Ġunju u spiċċat fi *draw* ieħor ta' 0-0. It-tieni *replay* intlagħbet nhar il-Ħadd 10 ta' Ġunju u din id-darba Gżira ħarġu rebbieħa bl-iskor ta' 2-0 b'gowl kull taqsima minn Caruana u Eric Schembri rispettivament.



Kienet vera ħasra tara dawk il-mijiet ta' partitarji Karkariżi diżappuntati hekk li kif fi żmien xahar tilfu l-akbar żewġ unuri fl-istorja tal-futbol Malti.

Fl-istaġun 1973-74 Birkirkara niżlu ħafna 'l isfel fil-klassifika finali. Matul dan l-istaġun kienu nvoluti fi ġlieda kontra r-*relegation* flimkien ma' Qormi FC u Ħamrun Spartans. Wara ġlieda qalila, Birkirkara spiċċaw it-tielet mill-aħħar bl-istess numru ta' punti daqs Qormi u wieħed iżjed mill-Ħamrun. B'hekk l-Ispartans ġew relegati u Birkirkara kellhom jilagħbu *decider* kontra Qormi. Il-Karkariżi rebħu 1-0 biex salvaw ġildhom u tefgħu l-Qriema lura lejn it-Tieni Diviżjoni.

Iżda fl-istaġun 1975-76 ma ħelsuhiex. Għal darba oħra Birkirkara ġew relegati. Hawnhekk bdiet serje ta' promozzjonijiet u relegazzjonijiet li waslu biex it-tim Karkariż jingħata l-laqam tal-YoYo Klabb tal-futbol Malti.

Is-sitwazzjoni kienet hekk:

1975-76 relegati mill-Ewwel għat-Tieni Diviżjoni
1976-77 promossi għall-Ewwel Diviżjoni
1977-78 relegati mill-Ewwel għat-Tieni Diviżjoni
1979-80 promossi għall-Kampjonat Premier
1980-81 relegati għall-Ewwel Diviżjoni

Fl-istaġun 1982-83 Birkirkara reġgħu rritornaw lejn il-Premier Division. Iżda dak l-istaġun kien aktar taż-Żabbarin milli tal-Karkariżi. St Patrick's taħt il-gwida tal-kowċ Edward Darmanin, kom-plew bis-suċċessi, tant li f'perijodu ta' tliet staġuni ħallew it-Tielet Diviżjoni u baqgħu telgħin sal-Premier.

Iż-Żabbarin kienu l-aħjar tim u sofrew telfa waħda biss kontra Birkirkara. L-*Istripes* ma ċedewx pulzier, b'konsegwenza li fi tmiem il-kampjonat Birkirkara spiċċaw fil-quċċata maż-Żabbarin. Fiċ-*Championship Decider,* St Patrick's għelbu lil Birkirkara 2-0 b'gowls ta' Bezzina u Holland.

Hawnhekk Birkirkara komplew jitbandlu bejn iż-żewġ diviżjonijiet.

1983-84 relegati għall-Ewwel Diviżjoni
1984-85 promossi għall-Kampjonat Premier
1985-86 relegati għall-Ewwel Diviżjoni

F'dan l-istaġun Birkirkara kellhom ġirja sabiħa fl-FA Trophy. Fl-ewwel rawnd għelbu lil Floriana bil-*penalties* wara *draw* ta' 2-2. Fil-kwarti tal-finali rebħu 6-1 kontra Mosta biex fl-aħħar tilfu 4-0 kontra Rabat fis-semi-finali wara *draw* ta' 2-2. F'dak l-istaġun Rabat kienu rebħu l-kampjonat u t-Trophy.

1986-87 promossi għall-Kampjonat Premier

1987-88 relegati għall-Ewwel Diviżjoni

**Fil-finali ta' l-FA Trophy mill-Ewwel Diviżjoni**

Fl-istaġun 1989-90, Birkirkara barra milli rebħu l-promozzjoni għall-Premier Division, irnexxielhom wkoll jaslu sal-finali ta' l-FA Trophy. F'dan l-istaġun il-kompetizzjoni kienet mimlija sorpriżi, tant li mhux anqas minn ħames timijiet tal-Premier kienu eliminati minn timijiet ta' l-Ewwel Diviżjoni.

Fl-ewwel rawnd Birkirkara eliminaw liż-Żurrieq bl-iskor ta' 2-1 wara li ngħata l-ħin barrani. Fit-tieni rawnd il-Kalkariżi għelbu lil Senglea Athletics 1-0 biex fis-semi-finali ltaqgħu kontra Floriana.

F'dak l-istaġun Floriana kienu qegħdin jiċċelebraw id-90 anniversarju mit-twaqqif tagħhom. Il-Furjaniżi fit-tieni rawnd umiljaw lil Ħamrun Spartans b'rebħa ta' 4-0. Kien riżultat li għamel lil Floriana favoriti li jirbħu l-logħba iżda dak li għamlu kontra Ħamrun, il-Floriana ma għamluhx kontra Birkirkara fis-semi-finali.

F'logħba eċitanti, il-Karkariżi fil-ħin barrani dawru telfa f'rebħa glorjuża biex kisbu d-dritt li jikkontestaw il-finali kontra Sliema Wanderers.

Il-finali kienet waħda tattikament kumbattuta. Kontra tim teknikament superjuri, il-Karkariżi ddefendew b'mod intelliġenti. Kien biss tmiem drammatiku b'gowl kontroversjali fl-aħħar sekondi li wassal lis-Sliema biex jerġgħu jirbħu t-Trophy wara ħdax-il sena u fl-istess ħin ċaħħad lil Birkirkara milli jisfurzaw il-ħin barrani.

**Kampjonat farsa**

Fl-istaġun 1990-91 Birkirkara kienu involuti fi ġlieda qalila kontra r-*relegation* flimkien ma' Rabat, Naxxar u Żurrieq. Din it-taqtigħa deher li kienet se toffri tmiem interessanti u eċitanti għall-kampjonat. Imbagħad bdiet il-farsa.

Żurrieq tilfu kontra Valletta. Iżda wara l-logħba Żurrieq rebħu l-punti fuq il-mejda tal-Bord Dixxiplinarju. Dan ma setax ma kellux effett negattiv fuq it-tamiet tat-tliet timijiet l-oħra mdaħħla fit-taqtigħa.



Ftit anqas minn xahar wara, kienu r-Rabat li rebħu bl-istess mod il-punti mitlufa fil-grawnd kontra Sliema Wanderers. B'dan il-protest Naxxar ġew relegati. Għalhekk in-Naxxarin bi protesta ma niżlux għal-logħob kontra ż-Żurrieq. Dan il-pass ikkundanna lil Birkirkara, li allura sfaw vittmi bla ħtija.

Kienet farsa li fortunatament qatt aktar ma ġiet ripetuta. L-MFA ħadet passi ħorox kontra Naxxar u waqqgħethom fit-Tielet Diviżjoni. L-oħrajn ħelsuha ħafif. Fl-istaġun ta' wara l-MFA żiedet tim ieħor fil-kampjonat u għalhekk Birkirkara ġustament żammew posthom mal-kbar.

**Birkirkara Luxol**

L-istaġun 1990-91 donnu ġab ir-riżq lil Birkirkara. Fl-ewwel staġuni tas-Snin Disgħin ma għamlux affarijiet kbar. Żammew biss posthom mal-kbar biex fl-1994 seħħet ġrajja li tat il-ħajja l-futbol f'Birkirkara. Fil-bidu ta' dak l-istaġun Birkirkara FC ingħaqdu ma' Luxol St Andrew's biex iffurmaw il-klabb il-ġdid ta' Birkirkara Luxol.

Din il-għaqda damet biss żewġ staġuni iżda serviet biex tqajjem l-interess fir-raħal u tistabbilixxi l-klabb fost il-kbar.

**Inawgurat iċ-ċentru l-ġdid**

Nhar il-Ġimgħa 15 ta' Marzu 1996 kien inawgurat uffiċjalment iċ-ċentru l-ġdid ta' Birkirkara Luxol fi Triq il-Wied mill-Prim Ministru ta' Malta, Eddie Fenech Adami fil-preżenza ta' mistednin distinti fosthom Segretarji Parlamentari, membri Parlamentari, is-Sindku ta' Birkirkara u membri tal-Kunsill, il-President ta' l-MFA Dr Joe Mifsud u rappreżentanti ta' klabbs tal-futbol u tal-każini tal-lokal flimkien ma' mistiedna oħrajn.

Ġewwa u barra ċ-ċentru folla kbira laqgħet il-wasla tal-mistednin u wara l-banda tal-lokal daqqet marċi brijużi matul it-toroq prinċipali tar-raħal. *Fanfara* mill-iscouts laqgħet lill-Prim Ministru fiċ-ċentru l-ġdid.

Saru diskorsi għall-okkażjoni mill-President ta' Birkirkara Luxol is-Sur Joe Gauci, miċ-Chairman is-Sur Victor Zammit u mill-Viċi-Chairman Dr. Mark Fenech. Huma spjegaw x'wassal biex fi spazju ta'

erba' snin minn suq mitluq u abbandunat sar ċentru modern mgħammar b'faċilitajiet għall-plejers, għall-amministrazzjoni, klinika u sala għar-rikreazzjoni tal-membri.

Issemma kif l-interess f'dan il-post beda meta l-każin l-antik kien se jagħlaqlu ċ-ċens u finanzi biex jinxtara ma kienx hemm. Biex Birkirkara FC ma jispiċċawx bla każin saru negozjati fit-tul mas-sidien u b'xorti tajba sar kompromess u b'hekk sar l-akkwist tal-post. F'dan il-perijodu bdew id-diskussjonijiet ma' l-awtoritajiet biex is-suq ikun mibdul f'ċentru soċjali u rikreattiv immexxi minn Birkirkara FC.

Il-Parlament Malti f'Lulju 1990 unanimament għadda riżoluzzjoni li biha awtorizza lid-Dipartiment ta' l-Artijiet jittrasferixxi s-suq lil Birkirkara FC b'titolu ta' ċens temporarju.

Tkellmu wkoll Dr. Joe Mifsud, President ta' l-MFA u Dr. Eddie Fenech Adami, Prim Ministru. Wara, il-Prim Ministru kixef irħama kommemorattiva li tbierket mill-Kapillan Dun Vinċenz Demicoli.

Dan iċ-ċentru jagħti bla dubju dimensjoni ġdida lill-futbol Malti. Għax huwa frott ta' ideat moderni li jħarsu lejn il-futur.[5]

**Birkirkara FC isiru kumpanija pubblika**

Nhar il-Ġimgħa, 6 ta' Diċembru nkitbet paġna ġdida fl-istorja tal-klabb ta' Birkirkara u tal-futbol Malti. Dakinhar fis-sala tal-klabb saret laqgħa ġenerali straordinarja għall-membri tal-klabb. Ir-raġuni tal-laqgħa kienet biex jiġi spejgat lill-membri kif kienet se tibda taħdem il-kumpanija pubblika li biha kien sejjer jitmexxa l-klabb wara Jannar, 1997 issa li kienu waslu l-permessi meħtieġa min-naħa tal-*Malta Financial Services Corporation.*

Il-laqgħa ġiet miftuħa miċ-Chairman, Victor Zammit fejn qal li dan kollu kien qiegħed isir biex il-klabb ikun jista' jagħmel investiment mhux bilfors konness direttament mal-futbol. Dan iservi biex idaħħal dħul biex ikopri l-ispiża rikorrenti ta' kull sena u b'hekk ma jibqax jiddependi biss minn ġbir jew donazzjonijiet.

Fost il-proġetti ta' investiment, semma l-grawnd ta' l-Infetti li kellu jinbidel fi grawnd *full size,* radju tal-komunità, u *gymnasium* u *fitness centre* li kellu jsir fiċ-ċentru l-ġdid. F'dik il-laqgħa tħabbar ukoll li kien hemm żewġ ishma, jiġifieri dawk ta' Lm500 u dawk ta' Lm50.

Il-proposta tal-kumpanija ntlaqgħet tajjeb mill-membri tal-klabb u ħafna kienu fl-ewwel ġranet li xtraw l-ishma fil-kumpanija l-ġdida.



Naturalment ħadd ma stenna li fl-ewwel snin il-kumpanija kienet se tagħmel profitti, iżda l-idea kienet waħda tajba u kuraġġuża u wara numru ta' snin l-investiment żgur jibda jagħti l-frott.[6]

**1996-97**

F'dan l-istaġun Valletta FC kienu favoriti li jirbħu l-kampjonat. Il-Beltin kienu ilhom erba' staġuni jippruvaw iżda kull darba sabu lil haddieħor qabilhom. Din id-darba Valletta ma fallewx iżda mhux qabel ma rnexxielhom jeghlbu l-isfda qawwija li offrewlhom Birkirkara.

Il-Karkariżi kienu rivelazzjoni ta' l-istaġun. Birkirkara fl-aħħar bdew jemmnu fil-kapaċitajiet tagħhom stess. Bdew jilagħbu futbol sabiħ u bis-sens u fuq kollox bdew iġibu r-riżultati.

Dan kien bla dubju l-aqwa staġun fl-istorja tal-klabb sa dak iż-żmien. Dan joħroġ ċar mit-*triple* li għamlu fuq l-ex *champions* Sliema Wanderers u d-*double* li għamlu fuq Floriana. Birkirkara għelbu wkoll lil Valletta fit-tieni rawnd, iżda mbagħad tilfu l-logħba kruċjali tat-tielet rawnd li tat il-kampjonat lil Valletta.

L-akbar rigal għall-Karkariżi f'dan l-istaġun kienet il-kwalifikazzjoni għall-Ewropa għall-ewwel darba fl-istorja tal-klabb.

**1997-98**

Birkirkara fetħu l-istaġun 1997-98 bi draw ta' 2-2 kontra Hibernians fil-Lowenbrau Cup. Jumejn wara, Hibernians b'tim żarmat tilfu 9-0 kontra Valletta. Wara dan ir-riżultat pervers, Birkirkara riedu bilfors jegħlbu lil Valletta biex jirbħu t-tazza. Il-logħba bejn dawn iż-żewġ rivali spiċċat fi *draw* ieħor ta' 2-2, biex Valletta rebħu l-ewwel kompetizzjoni ta' l-istaġun.

Fis-Super 5 Tournament, Birkirkara bdew tajjeb b'rebħa ta' 1-0 kontra ċ-*champions* Valletta. B'hekk Birkirkara sabu ruħhom favoriti li jirbħu dan it-*tournament* prestiġjuż għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom. Iżda għal darba oħra Birkirkara żelqu fl-aħħar. Gowl ta' Mark Galea wara biss erba' minuti kien biżżejjed biex jagħti rebħa ta' 1-0 lil Floriana.

**Id-debutt ta' Birkirkara fl-Ewropa**

F'dan l-istaġun Birkirkara bħala *runners-up* tal-kampjonat Malti ħadu sehem għall-ewwel darba fit-Tazza UEFA kontra t-tim Slovak ta'

Spartak Trnava. Fl-istadium Nazzjonali Birkirkara tilfu biss bl-iskor ta' 1-0. Kien bidu tajjeb ghat-tim Karkariż fid-debutt taghhom fl-Ewropa.

Fit-tieni leg, Birkirkara reġgħu kellhom logħba tajba minkejja li tilfu bl-iskor ta' 3-1. Mark Galea li kellu logħba verament tajba skorja l-gowl Karkariż fit-tieni taqsima.

Fil-kampjonat it-tiġrija għall-unuri reġgħet kienet bejn Valletta u Birkirkara. Din id-darba t-taqtigħa kienet ferm aktar ħarxa mis-sena ta' qabel. Fi tmiem it-tieni rawnd Birkirkara kienu jinsabu f'ras il-klassifika żewġ punti biss aktar minn Sliema u Valletta. Minn hawn bdiet il-ġirja lejn ir-rebħ tal-kampjonat. Hawnhekk kemm Birkirkara u Valletta għelbu lis-Sliema biex baqgħu waħidhom f'ras il-klassifika.

Sa fl-aħħar waslet il-logħba deċiżiva bejn iż-żewġ sfidanti. Dakinhar l-Istadium Nazzjonali kien mimli daqs bajda. Kienet logħba sabiħa u drammatika għall-aħħar. Giglio fetaħ l-iskor għall-Belt fit-30 minuta. Birkirkara ġew mogħtija *penalty* iżda Cini salva x-xutt ta' Joe Brincat. Fil-45 minuta Zammit ġab id-*draw* għal Birkirkara. Dan il-gowl deher li kien se jaqleb ir-riżultat favur Birkirkara iżda fis-67 minuta Valletta ġew mogħtija *penalty* u din id-darba Zarb ma żbaljax biex il-kampjonat reġa' mar għal darba oħra lejn il-Belt. Kien diżappunt kbir ieħor għall-Karkariżi.

### L-istaġun 1998-99

L-istaġun 1998-99 beda fuq nota mill-aqwa u spiċċa fuq oħra pjuttost ħażina. Sa fl-aħħar waslet! Hekk qalu l-Karkariżi meta fil-bidu ta' l-istaġun Birkirkara rebħu l-Lowenbrau Cup għall-ewwel darba.

Wara l-qtugħ ta' qalb ta' l-istaġun ta' qabel dan l-unur niżel għasel mal-partitarji Karkariżi, għalkemm kien hemm mumenti meta deher li setgħu jitilfu dan l-unur ukoll. Meta Hibernians għelbu lil Valletta 3-1 fl-ewwel logħba, it-tim tar-Raħal Ġdid deher favorit li jirbaħ l-ewwel kompetizzjoni ta' l-istaġun. Din il-fehma kompliet tissaħħaħ meta Valletta għelbu lil Birkirkara 3-1 fit-tieni logħba.

Hawnhekk kollox deher mitluf għall-Karkariżi. Birkirkara riedu rebħa ta' 3-0 fuq Hibernians biex jirbħu tazza. Ftit deher li kellhom ċans, iżda Birkirkara qamu għall-okkażjoni u rebħu 4-0 biex jirbħu l-ewwel unur prinċipali fl-istorja tagħhom.

Ftit ġimgħat wara din ir-rebħa storika, Birkirkara żiedu tazza oħra





**Sa fl-aħħar unur prinċipali għal Birkirkara! Antoine Zahra u Victor Zammit jiċċelebraw ir-rebħ tal-Lowenbrau Cup fil-bidu ta' l-istaġun 1998-99. Ftit ġimgħat wara Birkirkara żiedu s-Super Five Cup ma' din it-tazza.**

fil-kollezzjoni żgħira tagħhom. Fit-3 ta' Awissu 1998 Birkirkara għelbu lil Hibernians 1-0 fl-ewwel logħba tas-Super Five Cup. Kellu jkun gowl ta' Joe Brincat ħames minuti mit-tmiem li ta din ir-rebħa lil Birkirkara.

Ir-rebħa ta' 4-2 tas-Sliema Wanderers fuq Valletta fis-semi-finali l-oħra, waslet għal finali bejn dawn iż-żewġ rivali antiki. Fil-passat Sliema kemm-il darba qasmu qalb il-Karkariżi iżda din id-darba l-istorja kienet ferm differenti. Birkirkara għelbu lis-Sliema 4-0 b'faċilità kbira biex rebħu t-tieni tazza ta' l-istaġun.

**Tliet rebħiet u tliet tazzi mitlufa.**

Il-bidu tajjeb li għamlu Birkirkara f'dan l-istaġun għamlu l-Birkirkara favoriti li jirbħu l-kampjonat. Iżda donnu l-magħmul li għandu fuq rasu t-tim Karkariż ma' jista' jitlaq b'xejn! Matul dan l-istaġun Birkirkara għelbu liċ-Champions Valletta tliet darbiet iżda xorta waħda tilfu l-kampjonat.

Fl-ewwel żewġ rawnds Valletta deħru superjuri għal kull tim ieħor fil-kampjonat. Iżda fit-tielet rawnd Birkirkara kienu forsi xi ftit aħjar. Meta mbagħad Birkirkara għelbu lil Valletta fl-aħħar konfront dirett bejn iż-żewġ rivali Birkirkara daħlu b'ċans kbir li jirbħu l-kampjonat. Valletta kellhom biss vantaġġ ta' punt meta kien għad jonqoshom jilagħbu żewġ partiti oħra qabel it-tmiem tal-kampjonat fosthom il-logħba diffiċli kontra Sliema Wanderers. Iżda Valletta ma żbaljawx. Rebħu ż-żewġ partiti u tielet kampjonat fi tliet snin.

Kien għad fadal l-FA Trophy u Super Cup. Ir-rebħ tal-kampjonat ħalla konsegwenzi koroh fit-tim tal-Valletta. Il-Beltin kellhom bosta plejers importanti imweġġa'. Għalhekk għal darba oħra Birkirkara deħru favoriti li jirbħu dawn iż-żewġ kompetizzjonijiet. Iżda biex naqtagħha fil-qasir, ngħid biss li Birkirkara reġgħu ddiżappuntaw. Fi żmien ftit ġranet Birkirkara tilfu fil-finali ta' l-FA Trophy u fil-finali tas-Super Cup kontra Valletta.

Dan kien bla dubju għeluq verament diżappuntanti għat-tim Karkariż. Iżda żgur li l-futur jawgura ħafna aħjar għal dan il-klabb qalbieni iżda sfortunat.

**Klabbs oħra li kienu mwaqqfin f'Birkirkara matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Birkirkara St Paul's | 1927 |
| Birkirkara Shamrocks | 1934 |
| Birkirkara Express | 1936 |
| Birkirkara Rangers | 1936 |



| | |
|---|---|
| Birkirkara Blue Stars | 1936 |
| Birkirkara Swifts | 1937 |
| Birkirkara Roxy | 1937 |
| Birkirkara Swallows | 1941 |
| Birkirkara Lions | 1943 |
| Birkirkara Home Guard | 1944 |
| Birkirkara United Eagles | 1944 |
| Birkirkara Catholic A. | 1945 |
| Birkirkara Dynamoes | 1946 |
| Birkirkara Youngsters | 1946 |
| Birkirkara Valley Youths | 1948 |
| Birkirkara Youths | 1949 |
| Birkirkara ZHN | 1950 |
| Birkirkara Rovers | 1951 |
| Birkirkara Hotspurs | 1951 |
| Birkirkara Continentals | 1952 |
| Birkirkara Little Juventus | 1953 |
| Birkirkara Athletics | 1953 |
| Birkirkara Phoenicians | 1954 |
| Birkirkara Tigers | 1954 |
| Birkirkara St Louis | 1955 |
| Birkirkara St John's | 1955 |
| Birkirkara St Francis | 1955 |
| Birkirkara George Town | 1956 |
| Birkirkara Red Wings | 1956 |
| Birkirkara Vanguards | 1957 |
| Birkirkara Devils | 1958 |
| Birkirkara Stars | 1958 |
| Birkirkara Golden Orient | 1960 |
| Birkirkara Palmeiras | 1960 |
| Birkirkara Veritas | 1960 |
| Birkirkara St Roque | 1961 |
| Birkirkara Corinthains | 1963 |
| Birkirkara Hispot | 1964 |
| Birkirkara Heroes | 1965 |
| Birkirkara Youth Centre | 1965 |
| Birkirkara Thunderbirds | 1966 |
| Birkirkara Palma Boys | 1971 |
| Birkirkara Ards | 1971 |
| Birkirkara Toppers | 1972 |
| Birkirkara Las Vegas | 1972 |
| Birkirkara St Helen | 1974 |
| Birkirkara Duke's Sombrero | 1975 |
| Birkirkara Swingers | 1975 |
| Birkirkara St Joseph's | 1975 |
| Birkirkara Ta' Paris | 1976 |
| Victory United | 1976 |
| Saviani FT | 1976 |

| | |
|---|---|
| Kolbe FT | 1976 |
| Stelmar FT | 1976 |
| Birkirkara Taurus | 1977 |
| Birkirkara ZS | 1977 |
| Birkirkara Labour Brig. | 1977 |
| Birkirkara Big Ben | 1979 |
| Birkirkara Valley United | 1979 |
| Birkirkara Falcons | 1980 |
| Birkirkara MLP | 1980 |
| Birkirkara Tudor Lynx | 1980 |
| Birkirkara Old Church YC | 1980 |
| Birkirkara St Andrew's | 1980 |
| Birkirkara Tri Stars | 1980 |
| Birkirkara Trafalgar | 1981 |
| Ta' Paris Santos | 1988 |
| Birkirkara Oratory Boys | 1995 |
| Birkirkara Tavs | 1995 |

**NOTI U REFERENZI:**
1. Bonnett A., 'Niftakar il-Bidu', *Birkirkara Luxol* V. 2 N. 3.
2. Borg C., 'Memorji mid-djarju tiegħi', *Birkirkara Luxol* V. 2 N. 6.
3. Bonnett A., 'Meta Birkirkara rebħu l-ġlieda u tilfu t-tazza, *Birkirkara Luxol* V. N. 10.
4. Sacco R., 'Madwar il-Clubs', *Sports* (24-11-64).
5. *Birkirkara Luxol FC, Program Uffiċjali,* V. 2 N. 14.
6. *The Stripes, Program Uffiċjali ta' Birkirkara,* V. 3 N. 13.






# BIRŻEBBUĠA

| | |
|---|---|
| **Birżebbuġa Hunters** | **1934-1939** |
| **Birżebbuġa St Peter's** | **1946-** |

## Birżebbuġa Hunters

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1934 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 28-10-34 | k. | St Julians Spurs | 2-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Kompetittiva | – 28-10-34 | k. | St Julians Spurs | 2-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Kampjonat | – 28-10-34 | k. | St Julians Spurs | 2-1 | Tielet Diviżjoni |

Il-futbol fir-raħal żgħir u pittoresk ta' Birżebbuġa beda qabel il-gwerra fi żmien meta l-futbol Malti kien fl-aqwa tiegħu. Naturalment in-nies tal-post dejjem kienu jaraw lin-nies tas-servizzi f'Kalafrana u f'Ħal Far u kienu jitħajru minnhom.

L-ewwel tim li kien hemm f'Birżebbuġa kien il-Hunters li twaqqaf fl-1934. B'danakollu l-futbol f'dan il-post li dari kien biss villeġġatura, kiber wara l-gwerra meta twaqqaf it-tim ta' St Peter's.

Birżebbuġa Hunters lagħbu l-ewwel logħba uffiċjali tagħhom fit-28 ta' Ottubru 1934 fit-Tielet Diviżjoni kontra St Julians Spurs u rebħu bl-iskor ta' 2-1 wieħed. Hunters damu fil-kampjonat sa l-aħħar ta' l-istaġun 1938-39 meta għamlu bħal ħafna timijiet oħra u żarmaw it-tim minħabba l-gwerra.

# Birżebbuġa St Peter's

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1946 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 29-09-46 | k. | Ajax II | 0-6 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba – Kompetittiva | – 13-10-46 | k. | Birkirkara II | 1-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Kampjonat | – 13-10-46 | k. | Birkirkara II | 1-1 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri: | – Illum | Flokkijiet ċelesti u qliezet bojod |
| Indirizz: | – 1946-47 | 40 Triq Birżebbuġa |
| | – 1951-52 | 8 Pretty Bay, Birżebbuġa |
| | – 1955-56 | 75 Triq Birżebbuġa |
| | – Illum | Pretty Bay, Birżebbuġa |

## Unuri mirbuħa minn Birżebbuġa St Peter's

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1953-54 | 1997-98 | 1961-62 | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1958-59 | 1959-60 | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1960-61 | 1968-69 | | |
| Raba' Diviżjoni | | | 1978-79 | |
| Tazza Raba' Diviżjoni | | | 1977-78 | |
| Under 21 III Sezzjoni | 1967-68 | | | |
| Reserves III Sezzjoni | 1968-69 | 1975-76 | | |
| Kampjonat NSB 4 Distrett | | | 1967-68 | |
| Ċertifikat ta' Imġieba tajba | 1951-52 | | | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Logħba għall-benefiċenza | 1968-69 | k | Mosta Athletics 3-0 |

Wara l-gwerra ġie mwaqqaf tim ieħor f'Birżebbuġa li kien ġieb l-isem ta' Birżebbuġa United. Dan it-tim taż-żgħażagħ fl-istaġun 1944-45 ħa sehem fl-*Associates Members League.* Fl-istaġun ta' wara dan it-tim ma ramax u minfloku deher għall-ewwel darba t-tim ta' Birżebbuġa St Peter's.

St Peter's ġew aċċettati fl-MFA u fl-istaġun 1946-47 ħadu sehem fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. F'dak iż-żmien Birżebbuġa kienet post tal-villeġġatura, iżda minkejja dan l-interess fl-isports kien kbir. Ftit huma dawk il-klabbs f'Malta li jieħdu sehem f'aktar minn dixxiplina waħda. Iżda fl-ewwel snin tiegħu l-klabb ta' St Peter's kien diġà jiġbor





St. Peter's FC 1960-61. Rebbieħa tat-Tazza tat-Tielet Diviżjoni. Wara: L. Griscti, A. Aquilina, Z. Aquilina, S. Piscopo, E. Bellizi, A. Sultana. Quddiem: Allen, F. Agius, R. Grech, C. Vella, J. Grima.

fih minbarra l-futbol, il-banda tal-post, il-*billiard,* it-tiġrijiet tal-qlugħ u l-*waterpolo.*

Kien hemm żmien meta minħabba nuqqas ta' *Pitch* waqfu milli jieħdu sehem fil-waterpolo u kien hemm żmien ukoll meta minħabba xi differenzi bejn is-sidien tad-dgħajjes it-tiġrijiet waqfu wkoll, iżda jiena niftakar sewwa li sas-snin sittin dawn kienu għadhom isiru.

Għal dik li hija banda tal-post, din twaqqfet fl-istess klabb tal-futbol tant li sas-snin sittin il-każin kien għadu jismu St Peter's Sports & Philarmonic Club. Iżda mbagħad raw li kumitat wieħed ma setax ilaħħaq ma' kollox u l-banda, għalkemm baqgħet fl-istess każin għażlet kumitat għaliha.

B'danakollu l-futbol f'dan il-post dejjem baqa' l-aktar sport popolari. Il-ħajja fil-kampjonat qatt ma kienet faċli għal Birżebbuġa, iżda kien hemm żminijiet sbieħ ukoll. Fl-istaġun 1951-52 kienu marru tajjeb ħafna u kienu fost il-protagonisti fit-Tielet Diviżjoni. Fl-aħħar ta' l-istaġun spiċċaw fit-tielet post filwaqt li fin-*knock-out* għelbu lit-tim ta' Ħaż-Żebbuġ 2-0 fl-ewwel rawnd biex wara tilfu 1-0 kontra t-tielet tim tas-St George's.

Fl-istaġun 1952-53 reġgħu marru tajjeb. Dik is-sena spiċċaw fit-tieni

post tal-klassifika finali wara Gżira United. Fit-tazza waslu sal-kwarti tal-finali fejn tilfu 1-0 kontra t-tielet tim tal-Valletta 1-0.

**Żmien Izzo u Scannura**

L-istaġun 1953-54 kien wieħed mill-aqwa fl-istorja tal-klabb ta' Birżebbuġa. Dak iż-żmien kellhom magħhom plejers ta' fama bħal Bertu Izzo, Scannura, Bongailas, Coxhead u oħrajn. F'dak l-istaġun memorabbli Birżebbuġa rebħu Sezzjoni A tat-Tielet Diviżjoni mingħajr ma tilfu punt wieħed. Fid-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat Birżebbuġa għelbu lil Little Rainbows 1-0. Il-gowl fid-*decider* skurjah Scannura.

Birżebbuġa damu żewġ staġuni fit-Tieni Diviżjoni qabel ġew relegati fl-istaġun 1955-56, iżda fl-istaġun 1958-59 huma reġgħu rebħu s-sezzjoni bl-istess numru ta' punti daqs Lija Athletics. Huma għelbu lil Lija 2-0 fid-*decider* iżda meta mbagħad ġew għad-*decider* l-oħra bejn ir-rebbieħa tas-sezzjonijiet, St Peter's tilfu 1-0 kontra Żurrieq.

Din il-logħba rat waħda mill-aktar folol fix-Schreiber u s-Saints kienu ferm sfortunati li tilfu din il-logħba importanti.

L-istaġun 1959-60 St Peter's għal darba oħra reġgħu kienu minn ta' quddiem jiċċallinġjaw għall-promozzjoni. Rebħu s-sezzjoni mingħajr telfa għalkemm f'dik is-sezzjoni kellhom timijiet tajbin bħal Melita, Msida St Joseph's u Balzan. Iżda għal darba oħra ġew megħluba fid-*decider* għal promozzjoni miż-Żejtun Corinthians li rebħulhom 3-0.

Fl-istaġun 1960-61, is-Saints reġgħu iċċalinġjaw iżda din id-darba kellhom jikkuntentaw bit-tieni post b'punt wieħed biss wara Żurrieq. F'dak l-istaġun St Peter's kellhom tim verament qawwi u pattew għad-diżappunt li kellhom fil-kampjonat fin-*knock-out*. Bdew b'rebħa ta' 4-0 kontra l-Gudja u komplew billi għelbu lin-Naxxar Lions 2-1 fil-kwarti tal-finali u lil Msida St Jospeh's 1-0 fis-semi-finali. Fil-finali għamlu rebħa sabiħa ta' 2-0 kontra t-tim qawwi ta' St Venera Lightnings.

Dan is-suċċess kien forsi l-qofol ta' dak it-tim li ħafna dilettanti minn Birżebbuġa għadhom jiftakru b'nostalġija. Wara dan l-istaġun bl-emigrazzjoni s-Saints tilfu plejers tajba bħal John Coxhead, Dayney u E. Ellul. Dawn telqu lejn l-Awstralja filwaqt li Sunny Vella u Wedge marru l-Kanada. Brincat u Malcauchay marru jfittxu l-futur tagħhom fl-Ingilterra.





**Birżebbuġa St. Peter's 1985-86.**

Matul dan il-perijodu waqfu mil-logħob Bertu Izzo u Charlie Vella kif ukoll wieħed l-anqas jista' jinsa lil Salvu Grech u Toni Muscat *il-Baħri* li tant ħadmu għall-klabb.[1]

**1969-97**

It-tletin sena li għaddew bejn l-1969 u 1998 kienu snin mimlija inkwiet għall-klabb ta' Birżebbuġa. Matul dawn is-snin il-klabb tista' tgħid dejjem kien jiġġieled kontra r-*relegation*. Iż-żminijiet sbieħ matul dan il-perijodu kien ftit wisq u mbegħdin sewwa minn xulxin. Iżda minkejja dan kollu, il-klabb b'xi mod dejjem baqa' jżomm rasu 'l fuq mill-ilma.

L-agħar staġun kienu bla dubju l-1976-77 meta Birżebbuġa waqgħu fir-Raba' Diviżjoni. Min-naħa l-oħra l-aħjar staġun kien dak ta' l-1977-78 meta waslu sal-finali tan-*knock-out* fejn sfortunatament tilfu 3-0 kontra Luqa St Andrew's wara li ż-żewġ timijiet ġew *draw* ta' 1-1.

Sa fl-aħħar wasal l-istaġun 1997-98, staġun mill-aqwa fejn it-tim ta' Birżebbuġa mhux biss rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni iżda rebħu wkoll il-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Fid-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat, Birżebbuġa għelbu lill-Imġarr 3-2 f'logħba mill-aktar

akkanita li ġibdet lejn Pace Grasso waħda mill-akbar folol ta' l-istaġun. F'dan l-istaġun Birżebbuġa rebħu wkoll Sezzjoni D tal-kampjonat tal-Minors. Dan is-suċċess jawgura tajjeb għall-futur.

**Birżebbuġa Windmills**

Għalkemm qatt ma ħadu sehem fil-kampjonat Malti ta' min jgħid xi ħaġa dwar it-tim ta' Birżebbuġa Windmills għaliex dan it-tim ta' kontribut kbir għall-iżvilupp tal-futbol f'dan ir-raħal.

Kien fl-istaġun 1971-72 li f'Birżebbuġa kien qiegħed isir kampjonat tal-futbol għat-tfal taħt is-sittax-il sena. Dan il-kampjonat kien qiegħed jiġi organizzat mit-tim Brolli United. Hawnhekk Emmanuel Cutajar, Carmel Farrugia, Joe Farrugia u Mario Abdilla ġiethom l-idea li jgħaqqdu tim tal-futbol biex b'hekk ikunu jistgħu jieħdu sehem f'dan il-kampjonat.

Wara li sabu *garage* fejn jiltaqgħu, waqqfu l-klabb eżatt fl-ewwel ta' Marzu 1972 fejn bħala President kien hemm Emmanuel Cutajar, Kaxxier Carmelo Farrugia u bħala membri Joe Farrugia, Nenu Zammit, Mario Abdilla, Joe Farrugia u Michael Camilleri taħt l-isem ta' Windmill FC, ispirat minn raddiena li kienet tinstab fil-viċin.

It-tieni kumitat li ġie mtella' f'Awissu ta' l-istess sena ra li l-post li kellhom ma kienx adattat u wara xi nuqqas ta' ftehim ma' Mario Abdilla l-kumitat kien iddeċieda li jsib post ieħor. Hawn bis-saħħa tas-Sur Carmelo Cutajar li kien il-President Onorarju tal-klabb instab post aħjar. Wara dan il-post ġie rranġat minn dik il-kundizzjoni ħażina li kien fih mill-membri stess li ħadmu mingħajr ħlas. Dan it-tieni kumitat ħa ħsieb ukoll li jagħmel statut li fuqu kellu jitmexxa l-klabb u wara ġie anki reġistrat bħala każin sportiv skond il-liġi.

Fl-ewwel logħba tiegħu fin-*knock-out* tal-Brolli League, Windmills tilfu 1-0. Minn hawn 'il quddiem it-tim qatt ma ħares lura u fl-istess sena kien organizza għall-ewwel darba *Summer 5 a side league* li kien sar fl-iskola tar-raħal.

Fl-istaġun 1972-73 Birżebbuġa Windmills kisbu l-ewwel suċċess tagħhom meta ġew *runner-up* fil-kampjonat ta' taħt is-16-il sena organizzat minn RAF Luqa. Wara dan l-ewwel suċċess f'Diċembru ta' l-1973 il-kumitat iddeċieda li jdaħħal tim fin-*knock-out* tal-MAFA. Fl-ewwel logħba Windmills tilfu 4-0 kontra Ħamrun Milenders.

Fl-istaġun 1973-74 Windmills ħadu sehem fil-kampjonat organizzat



mill-National Sports Board tar-Raba' Distrett fejn it-tim ta' taħt is-16-il sena spiċċa fit-tieni post.

Fl-istaġun 1975-76 reġa' kien wieħed ta' suċċess għall-klabb. It-tim ta' taħt l-14-il sena spiċċa fit-tieni post fil-kampjonat ta' NSB filwaqt li t-tim tal-kbar rebaħ il-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni fil-kampjonat tal-MAFA.

Issa l-klabb kien stabbilixxa ruħu bħala wieħed mill-aħjar klabbs *amateur* f'pajjiżna. Minn hawn 'il quddiem Birżebbuġa Windmills qatt ma ħarsu lura. Baqgħu dejjem jieħdu sehem bl-aktar mod sportiv kemm fil-kampjonati tad-dilettanti u wkoll f'dawk ta' żgħażagħ.[2]

**Klabbs oħra li kienu mwaqqfa f'Birżebbuġa matul is-snin**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Birżebbuġa United | 1944 |
| Birżebbuġa Griffen | 1945 |
| Kalafrana FC | 1956 |
| Birżebbuġa Stars | 1958 |
| Birżebbuġa Spartak | 1959 |
| Birżebbuġa Southend | 1963 |
| Birżebbuġa Brolli United | 1969 |
| Birżebbuġa St George's Utd | 1971 |
| Birżebbuġa Youngsters | 1971 |
| Shell United | 1971 |
| Lido United | 1971 |
| Birżebbuġa YC | 1971 |
| Birżebbuġa Windmills | 1973 |
| Birżebbuġa Athletics | 1973 |
| Birżebbuġa Gunners | 1974 |
| Birżebbuġa SC | 1977 |
| Birżebbuġa ZS | 1977 |
| Birżebbuġa Youths | 1982 |
| Birżebbuġa Tigers | 1990 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. Sacco, R., 'Ma Dwar il-Clubs', *Sport 1967.*
2. Birżebbuġa Windmills — L-Għaxar Anniversarju.




## BORMLA

| | |
|---|---|
| St George's FC | 1911 - |
| Cottonera United | 1914 - 1930 |
| Old St. George's | 1928 - 1929 |
| Cospicua United | 1923 - 1924 |
| Cospicua Rangers | 1918 - 1919 |
| Little St George's | 1932 - 1940 |
| Cospicua Labour Party | 1929 - 1930 |
| Cospicua Celtic | 1934 - 1935 |
| Cospicua Unitas | 1934 - 1939 |
| Cospicua Lions | 1934 - 1939 |
| Florid-Lions | 1944 - 1946 |

**St Andrew's u St Margerita**

Immorru lura fiż-żmien sa l-aħħar snin tas-seklu l-ieħor. Għall-ħabta tas-sena 1886, ċorma żgħażagħ ġewwa Bormla kienu jgħaddu ż-żmien jaraw lis-suldati Ingliżi jilagħbu l-futbol fil-*barracks* ta' Verdala fuq l-għolja ta' Santa Margerita.

F'dawk iż-żminijiet, iż-żgħażagħ Maltin ftit li xejn kellhom biex jgħaddu ż-żmien. Forsi xi passiġġata, is-sajd u l-kaċċa; il-bqija xejn aktar. Wieħed jista' jimmaġina mela, kif iż-żgħażagħ Bormliżi baqgħu b'ħalqhom miftuħ meta raw is-suldati Ingliżi jagħtu bis-sieq u bir-ras il-ballun matul il-*parade ground* tal-*barracks* ta' Verdala.

Kienu jinġabru wara l-lasti, attenti biex meta l-ballun imur barra jkunu ta' l-ewwel li jilqgħuh u jixxutjawh lura. Il-Malti jitgħallem malajr u f'qasir żmien bdew juru ħila kbira kif jilagħbu l-ballun. Kif jgħidu, fizzjal Ingliż tant iggustahom li darba waħda tahom ballun ġdid biex jilagħbu bih.

Dan il-ballun sar l-akbar teżor taż-żgħażagħ Bormlizi. Issa setgħu jilagħbu bejniethom. Ma kellhomx ħwejjeġ tal-futbol għalhekk, kull wieħed minnhom sab qalziet ħażin, qatalgħu l-qliezi minn taħt l-irkoppa u qala' l-għonq tal-qmies. Min irnexxielu jsib xi *boots* qadim tas-suldati kien jilbes lilu u min ma kellux, kien jilgħab ħafi.

Dak iż-żmien il-lasti kienu jkunu żewġ lasti twal u bejniethom kienu jorbtu biċċa żigarella. Kienu jħaffru żewg toqbiet fl-art u jdeffsu l-lasti kif jistgħu. Il-lasti xejn ma kienu sodi u ż-żigarella kienet tarma tixxe-



**Ritratt storiku ta' Cospicua St Andrew's li jġib id-data 1895 fuq il-ballun. Dan kien l-ewwel tim li twaqqaf f'Bormla għall-ħabta ta' l-1886 minn ċertu Toni Portelli.**

jer ma' kull żiffa riħ. Kienu għalhekk jinqalgħu ħafna kwistjonijiet jekk fil-fatt il-ballun ikunx għadda minn bejn il-lasti, minn fuq, jew min taħt iż-żigarella.

F'qasir żmien iż-żgħażagħ kollha ta' Bormla nfexxew jilagħbu din il-logħba ġdida. Kull fejn tmur kont tiltaqa' ma' xi ċorma tfal jagħtu bis-sieq xi bott jew xi ballun taċ-ċarruta.

Fil-fetħat tal-belt u madwar is-swar kont tiltaqa', ma' ġuvintur kbar jilagħbu l-ballun. Storbju, għajat, inkwiet u ġlied kienu bosta. In-nies ta' Bormla xejn ma ħadu gost b'dan u nkitbu ħafna ittri fil-ġurnali kontra l-logħob tal-futbol fit-toroq.

Minkejja dan kollu, aktar nies bdew jitħajru u għall-ħabta ta' 1886-90 ġie mwaqqaf tim bl-isem ta' St Andrew's. Il-fundatur tat-tim kien ċertu Toni Portelli li twieled f'Bormla fl-1860 u baqa' konness mat-timijiet ta' Bormla sa l-1910; l-ewwel bħala plejer, imbagħad bħala membru tal-kumitat ta' St George's.

Dan Toni Portelli kien bniedem maħbub ħafna f'Bormla. Kien ġentlom u sportiv. Kien ukoll wieħed mill-fundaturi tat-tim ta' St Andrew's u wara kompla ma' St George's. Ħalla xi noti dwar dan iż-



żmien li qegħdin nitkellmu fuqu. Wara mewtu fl-1910 dawn in-noti importanti ġew f'idejn Frankie Debono, il-fundatur tal-Malta Amateur Football Association. Debono ippubblika xi ftit minnhom fil-*MAFA Yearbook* 1955-56 fosthom insibu l-artiklu, *When the referee's whistle was first used in Malta,* li skond Debono kien deher fir-rivista Ingliża ta' l-isports *Athletic News,* ħarġa ta' Mejju 1886. Ir-rapport tal-logħba maqlub mill-Ingliż għall-Malti jgħid hekk:

> "F'wesgħa ta' art imsejħa 'Żabbar Grawnd", intlagħbet logħba *friendly* fl-10 ta' April, 1886, bejn ħdax mill-imkejjen storiċi tal-logħba tal-ballun ġewwa Bormla u ħdax li ngħaqdu mix-Shropshire Regiment; f'dik l-okkażjoni s-suffara tar-*referee* kienet intużat f'din il-Gżira għall-ewwel darba.
>
> Wara 15-il minuta, is-suldati kienu tnejn minn fuq. Davies skorja bir-ras wara tqassima ta' Mitchell u ftit wara nuqqas ta' ftehim bejn Borg u Zammit, ġiegħel lil ta' l-aħħar jitfa' fix-xibka tiegħu stess - ħaġa li ntlaqgħet bi skiet perfett. Imbagħad beda l-għors! Wara dawk iż-żewġ gowls il-Maltin bdew ġejjin b'mod ta' theddid, imqar qabel ma' l-ballun kien jingħata bis-sieq deher ċar li sata' jinqala' diżastru. Ħafna mill-folla preżenti ma rnexxilhomx jidħlu fil-grawnd li kien diġà mimli sew.
>
> Davies kellu tbenġila f'rasu b'daqqa ta' sieq apposta u l-Maltin ġrew sfrenati, jagħtu bis-sieq lil kulħadd. Milli jidher is-sitwazzjoni ġiet ikkontrollata għax mill-anqas żewġ plejers ta' Cospicua St Andrew's, fosthom il-qalbieni Borg fil-lasti, ma setgħux ikomplu minħabba d-daqqiet fil-ġlied ta' qabel.
>
> Nofs siegħa mit-tmiem, Davies irritorna u Mitchell reġa' skorja u l-Maltin, bi ksur tar-regolamenti kollha tal-logħba, ġabu żewġ gowls minn Zarb. Kien ta' serħan meta nstemgħet l-aħħar tisfira, għax Davies u Knee ttieħdu malajr l-isptar għall-kura."

Jiena għamilt sforzi kbar biex nipprova insib kopja ta' l-*Athletic News*. Fittixtu kemm f'Malta u kemm fl-Ingilterra. Sa fl-aħħar irnexxieli nsibu fl-National Library ta' l-Ingilterra li għandhom

kważi l-kopji kollha ta' din ir-rivista importanti. Iżda sfortunatament, il-ħarġa imsemmija hawn fuq (Mejju 1886) ma fiha xejn dwar il-Futbol Malti. Kien diżappunt kbir għalija. Seta' għalhekk ġara waħda minn żewġ affarijiet.

1. Jew ir-rapport mhux ġenwin.
2. Portelli jew Debono żbaljaw id-data ta' l-artiklu.

Din ta' l-aħħar hija aktar possibbli. Wara kollox id-data tradizzjonali tal-fondazzjoni tal-klabb Cospicua St Andrew's minn dejjem kienet 1890 u mhux 1886. Barra minn hekk, il-kliem *bejn ħdax mill-imkejjen storiċi tal-logħba tal-ballun ġewwa Bormla* juru li l-artiklu nkiteb ħafna wara d-data msemmija. Għaliex jekk dan l-artiklu ġie ippublikat f'Mejju ta' 1886 u din kienet l-ewwel logħba futbol li ntlagħbet f'Bormla kif setgħu l-imkejjen ta' Bormla jkunu storiċi għal-logħba tal-ballun?

Jien permezz tal-ħabib tiegħi Garry Armstrong li huwa antropoloġista u *lecturer* f'waħda mill-Universitajiet ta' Londra komplejt infittex dan l-artiklu fil-kopji li jeżistu tal-magazine *Athletic News*. Sfortunatament sa issa għadni ma sibt xejn. B'daqshekk ma rridx ngħid li Cospicua St Andrew's ma ġewx imwaqqfa fl-1886. Irrid ngħid biss li ma għandniex provi biżżejjed biex naċċettaw din id-data.



# St George's FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - c.1890-94 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 1894-95 | k. | Floriana FC | 1-0 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 19-11-11 | k. | Sliema Wanderers | 2-0 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 19-11-11 | k. | Sliema Wanderers | 2-0 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Tim barrani | - 12-04-14 | k. | Tunis XI | 6-3 | Logħba ta' ħbiberija |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1894 | Flokkijiet suwed, qliezet bojod |
| | - 1900 | Flokkijiet bojod, għonq abjad |
| | - 1906-07 | Nofs blu u Abjad |
| | - 1925-26 | Flokkijiet bojod, qliezet bojod |
| | - 1927-28 | Flokkijiet ħomor |
| | - 1929-30 | Ċrieki ħomor, sofor u suwed |
| | - 1939-40 | Flokkijiet blu skuri |
| | Fil-preżent | Flokkijiet ċelesti, qliezet bojod |
| Indirizz | - 1896-08 | 18 Strada Santa Margerita |
| | - 1908 | 63 Strada Santa Margerita |
| | - 1936-37 | 52 Triq Bormla |
| | - 1937-38 | Strada Santa Teresa |
| | - 1947-48 | Piazza Paolino Vassallo |
| | - 1948-49 | Każin tal-Banda San Ġorġ |
| | - 1986-87 | Triq Santa Tereża |
| | - Illum | 12 'Ċentru 1890' Triq il-Pellegrinaġġ |

## Unuri mirbuħa minn St George's FC

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Kampjonat Malti | 1916-17 | | 1913-14 | 1917-18 |
| | | | 1929-30 | 1939-40 |
| Tazza Maltija - Mile End Cup | 1911-12 | | | |
| - Cousis Shield | 1916-17 | 1926-27 | | |
| - MFA Cup | | | 1927-28 | |
| - FA Trophy | | | 1936-37 | 1949-50 |
| Christmas Cup | 1939-40 | | | |
| Scicluna Cup 'B' | | | 1950-51 | |
| L-Ewwel Diviżjoni | 1991-92 | | | |
| It-Tieni Diviżjoni | 1953-54 | 1956-57 | 1955-56 | |
| | 1958-59 | 1965-66 | | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | 1971-72 | 1973-74 | | |
| | 1996-97 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1958-59 | 1971-72 | 1953-54 | |
| | 1973-74 | | 1965-66 | |
| Sons of Malta Cup II | 1972-73 | 1974-75 | | |
| Tazza Tieni/Tielet Diviżjoni | 1987-88 | | | |
| Żabbar FG League | 1912-13 | | | |
| Junior League | 1908-09 | | | |
| Minors League | | | 1952-53 | |
| Minors League Sezzjoni | 1969-70 | 1970-71 | | |
| | 1971-72 | 1980-81 | | |
| | 1982-83 | | | |
| Minors Cup | 1969-70 | | 1965-66 | 1982-83 |
| Minors GC Cup | 1967-68 | | | |
| Reserves L-Ewwel Diviżjoni | 1983-84 | | | |
| Reserves Tieni Diviżjoni | 1956-57 | 1971-72 | 1965-66 | 1969-70 |
| Kampjonat taħt 21sena | | | 1957-58 | |
| Kampjonat Sezzjoni B | 1984-85 | | | |
| Tieni Tim | | | | |
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1949-50 | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1953-54 | | 1953-54 | |
| Tielet Tim | | | | |
| Tielet Diviżjoni | 1946-47 | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1949-50 | | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1946-47 | 1948-49 | 1951-52 | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Logħbiet għal Tazza | 1899-00 | k. Floriana FC 3-2 | 1909-10 |
| | | k. HMS *Duncan* 1-0 | 1910-11 |
| | | k. HMS *Exmouth* 2-1 | 1913-14 |
| | | k. HMS *Chatham* 2-0 | |
| Logħbiet għall-karità | 1918-19 | k. ASC MT 2-0 | 1918-19 |
| | | k. Navy 2-0 | 1929-30 |
| | | k. HMS *Caledom* 1-0 | 1929-30 |
| | | k. HMS *London* 1-0 | 1953-54 |
| | | k. Hibernians FC 1-0 | 1963-64 |
| | | k. Għajnsielem FC 3-1 | |
| Logħbiet ta' Benefiċenza | 1948-49 | k. Żejtun Corinthians 6-0 | |

## It-twelid tat-tim tas-St George's

Ftit taż-żmien wara li twaqqaf il-klabb ta' St Andrew's twaqqaf tim ieħor f'ħanut tax-xorb fuq l-għolja ta' Santa Margerita. It-tim il-ġdid ħa l-isem tal-post. Bejn iż-żewġ timijiet kien hemm pika kbira u skond ma jgħidu x-xjuħ kienu jqabblu r-riżultati tal-logħob li kienu





L-eqdem rittratt li jeżisti tas-St George's. Fuq wara tar-rittrat hemm miktuba d-data 1894. Fit-tabella li qiegħed iżomm il-membru tal-kumitat tgħid hekk: 'We are the first winners to Floriana FC'.

jilagħbu kontra timijiet tas-servizzi. Kienu jifirħu mhux biss meta jirbħu, imma aktar u aktar, meta jitlef it-tim l-ieħor.

Ftit taż-żmien wara, għall-ħabta ta' 1890-94 twaqqaf tim ieħor f'Bormla li ġie mogħti l-isem ta' St George's. Naturalment tliet timijiet ma setgħux jgħixu flimkien f'post żgħir bħal Bormla. Għalhekk dawn it-tliet timijiet ingħaqdu fi klabb wieħed.

Hekk twieled il-klabb famuż ta' St George's. Il-klabb ma damx ma sar it-tim tal-poplu u rebaħ qalb il-Maltin kollha, l-aktar dawk tal-Kottonera. Is-St George's ma beżgħux minn sfidi ta' timijiet qawwija tas-servizzi u dejjem ħarġu bl-unuri. Nistgħu ngħidu li t-tim ta' Bormla, fl-ewwel snin tas-seklu kien iġorr il-bandiera mhux uffiċjali tal-klabb kampjun Malti.

M'hux ċar kif seta' ġie l-isem ta' St George's. Joe Griffiths f'artiklu li kiteb fil-magazine *Civilization* isostni li l-klabb ħa ismu minn plejer Ingliż li kien jilgħab ma' Bormla f'dak iż-żmien li kien jismu George Cochrane. Sorsi oħra jgħidu li l-klabb ħa ismu mill-każin tal-Banda San Ġorg fejn it-tim kien jiltaqa'. X' inhi il-verità ma nafux.[1]

**It-Tazza tal-Floriana**

Għal ħabta ta' l-1894 twaqqaf it-tim famuż tal-Furjana. Nibtet pika kbira bejn iż-żewġ timijiet li wasslet għal-logħba storika ta' l-1909. Jista' jkun, għalkemm provi ftit għandna, li qabel din il-logħba ntlagħbu xi logħbiet oħra bejn iż-żewġ distretti. Fil-fatt jeżisti ritratt li juri wieħed mill-plejers qed iżomm kitba: *We are the First Winners to Floriana.*

Fl-1900 iż-żewġ *captains* J. Jones tal-Furjana u J. Born tas-St George's iltaqgħu għand 'Il-Kaptin', li kellu ħanut tax-xorb fi Triq Santa Margerita, f'Bormla, u ftiehmu li jilagħbu logħba fil-Marsa. Skond il-ftehim ir-*referee* kellu jkun Ingliż u kull plejer kellu joħroġ nofs lira biex tinxtara tazza li tibqa' bħala tifkira.

Wasal it-13 ta' Mejju 1900 u l-logħba saret fil-grawnd tal-Marsa, ħdejn il-kantin tan-Navy. Il-logħba kienet bdiet ġmielha u l-iskor kien diġà 2-1 favur Bormla meta nqala' ħafna nkwiet. Tal-Furjana riedu li r-*referee* jinbidel. Għalhekk RGA Rose ta' l-HMS *Ardent* ikkunsinna l-flus lir-*referee* l-ġdid; baħri Ingliż li nzerta kien qalb il-folla.

Ftit wara St George's reġgħu skurjaw u l-Furjana waqfu mil-logħob



**St George's FC rebbieħa tat-Tazza tal-Floriana fl-1900. Wara: A. Cordina, S. Gili, C. Bellido. Fin-nofs: E. Camilleri, A. Abbott, L. Busuttil. Quddiem: G. Briggs, G. Grima, E. Caruana, F. Mallia, J. Born.**



u ħarġu mill-grawnd. Ta' Bormla ħaduha b'rebħa u bil-flus xtraw tazza biex tibqagħlhom b'tifkira tal-logħba. Fuq din it-tazza sabiħa hemm din il-kitba: *Won by St George's FC off the Irish Team Floriana.*

Hemm miktuba wkoll l-ismijiet tal-plejers Bormliżi li ħadu sehem fil-logħba: S. Gili, A. Cordina, G. Bellido, E. Camilleri, A. Abbot, L. Busuttil, G. Briggs, G. Grima, F. Mallia, E. Caruana, J. Born (*Reservi:* A. Portelli, S. Caruana).[2]

**Il-logħba l-kbira ta' l-Imtarfa**

Bejn l-1900 u l-1908, il-Maltin baqgħu jilagħbu l-futbol, imma xejn ma kien organizzat. F'dan il-perijodu twieldu ħafna timijiet ġodda, il-biċċa l-kbira minnhom sfaxxaw f'qasir żmien. Imma oħrajn, bħal dawk tal-Belt, l-Imsida, il-Birgu, l-Isla u tas-Sliema baqgħu jissaħħu u minnhom ħarġu l-klabbs ta' llum.

Sadanittant Bormla kienet għadha ma qatgħetx għal kollox l-għatx tar-rebħa ta' l-1900 fuq il-Furjana, u għalhekk disa' snin wara reġgħet intbagħtet sfida oħra. Malli ġriet l-aħbar li l-klabbs ftiehmu li jilagħbu għal tazza, qam interess kbir ma' Malta kollha.

Gius. Tanti, is-segretarju tas-St George's u Gius. Debono tal-Floriana, fit-28 ta' Jannar 1909 marru għand in-Nutar Salvatore Borg Oliver, f'25 Triq Teżorerija, il-Belt biex isir kuntratt fuq il-logħba. Ftiehmu li l-logħba ssir fil-grawnd ta' l-Imtarfa, nhar l-14 ta' Frar 1909.

Il-pika bejn iż-żewġ naħat issa laħqet l-aqwa tagħha u Malta kollha kienet ħuġġieġa waħda. Fil-jum tal-logħba madwar 10,000 ruħ qabdu t-triq ta' l-Imdina. Il-ferrovija kellha tagħmel vjaġġ speċjali bejn il-Belt u l-Imdina biex taqdi l-eluf kbar ta' dilettanti li marru jaraw il-partita. Il-briju kien xi ħaġa tal-għaġeb.

Bdiet il-logħba, u St George's mill-ewwel tilfu ċans tad-deheb biex jifitħu l-iskor meta żbaljaw *penalty.* Lejn tmiem l-ewwel taqsima, Masu Hicks skorja għal Bormla, Iżda l-partitarji Bormliżi ma tantx damu ferħana għaliex seba' minuti wara W. Pisani skorja l-gowl tad-draw.

Fit-tieni taqsima l-iskor baqa' l-istess u għalhekk intlagħab il-ħin barrani. Iżda r-riżultat baqa' ma nbidilx.

Wara l-logħba nqala' ħafna diskors u nkitbu ħafna ittri fil-gazzetti.

Ta' Bormla ħadu għalihom għaliex tal-Floriana kienu lagħbu xi plejers minn barra l-pajjiż. It-tazza tqiegħdet il-Qorti u nfetħet kawża quddiem l-Imħallef Roncali. L-affarijiet ħadu fit-tul u s-sentenza ngħatat fid-19 ta' Novembru tas-sena ta' wara. Il-logħba kellha terġa' tintlagħab.

**It-Tazza 'Duncan'**

Fis-26 ta' April 1909, is-St George's rebħu lit-tim ta' HMS *Duncan* 4-1. Kienet id-drawwa dak iż-żmien li timijiet Maltin jilagħbu logħbiet bħal dawn ma' timijiet tas-Servizzi u mbagħad iqabblu r-riżultati bejniethom. Kien hemm pika kbira bejn il-Maltin u kien isir ħafna ftaħir minn min jirbaħ.

HMS *Duncan* kien wieħed mill-aqwa timijiet tan-Navy ta' żmienu. Il-baħrin xejn ma ħadu gost b'din it-telfa u ħaduha ħafna bi kbira. Għalhekk reġgħu bagħtu stedina lis-St George's għal logħba għal tazza.

Il-logħba ntlagħbet nhar is-Sibt 16 ta' April 1910, fir-*Recreation Ground* ta' Kordin. Ma setax jonqos li numru kbir ta' Bormliżi ma jimxux sa Kordin biex isegwu l-logħba.

Meta t-timijiet ħarġu fil-grawnd kien hemm xeni ta' briju kbir. Il-logħba kienet iebsa, b' *tackling* u *charging* goffi li dak iż-żmien kienu parti mill-logħob.

Wieħed mill-aħjar plejers Bormliżi ta' dak iż-żmien kien Ġużè Tagliaferro. L-iskor kien għadu ma nfetaħx sa sitt minuti mit-tmiem meta l-*left-half* ta' Bormla, Consiglio, illobbja l-ballun ġol-kaxxa l-kbira tal-baħrin u Tagliaferro, li kien qed jilgħab bi driegħu maqlugħa, kien pront tefa' fix-xibka b'xutt tassew sabiħ.

L-għajta tal-gowl mill-partitarji Bormliżi nstemgħet tidwi sa minn fuq l-għoljiet ta' Santa Margarita u ta' Verdala. Il-gowl ta' Tagliaferro dam jissemma għal bosta snin wara. St George's kienu lagħbu hekk: S. Gili, P. Mugliett, L. Busuttil (Garaga), J. Consiglio, E. Busuttil, (Balolu), Josie Fearne, J. Pisani, Masu Hicks, Ġużè Tagliaferro, J. Seychell, A. Cordina.

Wara l-logħba, l-Ammirall Simons ippreżenta t-tazza lit-tim rebbieħ, u din għadha tgawdi post li jixirqilha fil-każin ta' Bormla salġurnata ta' llum.[3]



**St George's jibqgħu barra mill-ewwel kompetizzjonijiet Maltin**

Is-sena 1909 ġabet ir-riżq lill-futbol Malti. F'Novembru, l-editur tal-gazzetta ta' kuljum *Daily Malta Chronicle* offra tazza biex tintlagħab fuq sistema ta' *knock-out* bejn it-timijiet lokali. Intalbu applikazzjonijiet mingħand dawk li riedu jieħdu sehem. Kien maħsub li l-kompetizzjoni tintlagħab fi grawnd magħluq biex il-flus miġbura jintużaw għall-bini ta' grawnd ġdid.

Għall-ewwel l-idea dehret li ntlaqgħet tajjeb u fi ftit żmien għaxar klabbs applikaw biex jieħdu sehem.

Imma ftit ftit il-klabbs bdew jirtiraw, sakemm baqa' biss erba' timijiet; Floriana, Boys Empire League, Sliema Wanderers u l-Università. Aktar tard ma' dawn ingħaqad it-tim ta' St Joseph United ta' l-Imsida. Biex jieħdu sehem fil-kompetizzjoni St George's riedu li l-ewwel tinqata' l-kwistjoni li kellhom mal-Furjana fuq il-logħba ta' l-Imtarfa.

Għall-istess raġuni St George's ibbojkottjaw il-grawnd tan-National li fetaħ ftit wara f'Tal-Pjetà . Dan il-grawnd ma damx ma sar iċ-ċentru tal-futbol Malti. Il-Floriana, Valletta United u l-Ħamrun Spartans kienu jilagħbu hemm spiss. Is-St George's li kienu jqisu n-National bħala l-*home* grawnd, tal-Floriana baqgħu lura u safejn nafu lagħbu fih fl-aħħar jiem tiegħu.

Fl-1910-11 il-proprjetarji ta' National Grawnd organizzaw l-ewwel kompetizzjoni għat-Tazza Maltija, iżda s-St-George's reġgħu baqgħu barra.

**Il-kampjonat tal-Malta Athletic Club**

Fl-1911, il-Malta Athletic Club akkwista b'ċens biċċa art fil-Marsa biex fuqha jibni grawnd. Inkoraġġiti mill-interess kbir li kellhom il-Maltin għall-futbol, id-diriġenti tal-klabb iddeċidew li jorganizzaw kompetizzjoni fuq bażi ta' *league* fil-grawnd il-ġdid tagħhom.

L-aqwa timijiet Maltin tal-mument ħadu sehem, inklużi St George's. L-ewwel logħba saret nhar il-Ħadd 19 ta' Novembru 1911 bejn Sliema Wanderers u St George's li spiċċat b'rebħa għall-Bormliżi ta' 2-0.

Il-Ħadd ta' wara, is-Sliema reġgħu tilfu. Gowls ta' Herbert u Salvu Samuel (2) taw rebħa ta' 3-0 lill-Floriana. L-'Irish' komplew bir-rebħ fil-logħba ta' wara meta għelbu lil Ħamrun Spartans 3-0.

Fl-10 ta' Diċembru St George's iltaqgħu mal-Floriana. Din kienet

l-ewwel darba li ż-żewġ rivali kbar kienu qed jilagħbu kontra xulxin minn wara l-logħba famuża ta' l-Imtarfa. Ma jistax jonqos li numru kbir ta' partitarji marru l-Marsa dak in-nhar biex isegwu l-logħba.

Kmieni fl-ewwel taqsima Floriana marru fil-vantaġġ. Jack Herbert skorja gowl dubjuż ħafna. F'dawk iż-żminijiet kienet id-drawwa li nies joqogħdu jaraw il-logħba mit-*touchline* jew minn wara l-lasti. Milli jidher qabel sar il-gowl il-ballun kien mar barra, imma xi ħadd mill-folla reġa' xeħtu fil-grawnd. Herbert ħataf l-okkażjoni u b'xutt tefa' l-ballun fix-xibka Bormliża. Il-partitarji Bormliżi ma felħux iżjed; daħlu fil-grawnd u r-*referee* kellu jabbanduna l-logħba.

Regolament ieħor stramb f'dawk iż-żminijiet kien li jekk logħba ma tintlagħabx sa l-aħħar trid terġa' tintlagħab mill-ġdid, għandu min għandu t-tort. Għalhekk l-organizzaturi ordnaw *replay* li kellha tintlagħab fl-aħħar tal-kompetizzjoni.

Fil-bidu ta' l-istaġun 1911-12, filwaqt li fil-grawnd ta' l-Athletics kien qiegħed jintlagħab il-kampjonat, fetaħ il-grawnd famuż tal-Mile End fil-Blata l-Bajda.

Il-Mile End infetaħ uffiċjalment fit-12 ta' Jannar 1912 bil-logħba ta' ħbiberija bejn l-King's Own Malta Regiment u r-rebbieħa ta' l-Army Cup, in-Northamptonshire Regiment. Is-suldati rebħu 3-1.

Sadanittant tkompla l-kampjonat fl-Athletic Grawnd fil-Marsa. Il-Floriana żguraw ruħhom mill-Kampjonat b'rebħa ta' 1-0 kontra Valletta United. Kien jonqos biss ir-*replay* tal-logħba bejn Floriana u St George's. Billi l-Floriana kienu diġà *champions* ġie deċiż li l-logħba tkun tgħodd ukoll għat-tazza ta' l-Imtarfa, taħt dawn il-kundizjonijiet.

1. Il-logħba tinlagħab bil-magħluq fil-grawnd il-ġdid tal-Mile End.
2. Jitqassmu biss 800 biljett bejn iż-żewġ timijiet.

Il-logħba ntlagħbet is-Sibt 14 ta' Frar 1912. Folla enormi nġabret madwar il-grawnd għalkemm il-bibien kienu magħluqa.

St George's rebħu d-daqqa u għażlu li jilagħbu favur ir-riħ. Kienu għaddew biss ftit sekondi meta minn ġol-grawnd instemgħet għajta kbira ta' 'Gowl'. Holland, is-*centre-forward* Furjaniż, ħareġ id-daqqa, qassam lil Jack Herbert li għaddieh lil Alex Semini u b'ħeffa kbira qabeż lid-difensuri Bormliżi u skorja! Il-Bormliżi għamlu minn kollox biex iġibu l-gowl tad-*draw* iżda l-Floriana żammew iebes sa l-aħħar. B'hekk għal darba oħra x-xorti reġgħet daħket lill-Furjaniżi. Iżda dan ma kienx biżżejjed għaliex matul is-snin ix-xorti kważi dejjem iffavoriet lil Furjaniżi u tat bil-ħarta lill-Bormliżi.



**Id-disfatta l-kbira**

L-istaġun tal-futbol 1912-13 kien fih minn kollox; logħob sabiħ, attendenzi kbar, sorpriżi u ħafna inkwiet. Dan l-istaġun kien l-ewwel wieħed organizzat mill-Malta Football Association. Jew kif kienet magħrufa dak iż-żmien, il-Melita Football Association.

Tmien timijiet ħadu sehem - St George's, Floriana, Sliema Wanderers, Ħamrun Spartans, Valletta United, Msida Rangers u Senglea Shamrocks.

Floriana u St George's kienu favoriti kbar li jirbħu l-kampjonat. Fl-ewwel logħba tagħhom, St George's iltaqgħu ma' Msida Rangers. Fuq il-karta kienet ħaġa ċerta li l-Bormliżi kienu sejrin jirbħu faċilment.

Fl-ewwel taqsima St George's bir-riħ kontrihom attakkaw il-lasti ta' l-Imsida bla waqfien. Xuttijiet ħabtu mal-lasta jew ġew ikklerjati mid-difiża ta' l-Imsida. Oħrajn ġew salvati minn Johnnie Perrin, il-gowler tar-Rangers. Perrin kien f'burdata mill-aqwa u għamel għeġubijiet. Mill-banda l-oħra, Gili, il-gowler ta' Bormla lanqas biss miss il-ballun b'idu. F'daqqa waħda, ta' l-Imsida ħarbu bil-ballun. James Perrin ħu l-gowler, ħataf il-ballun u xxuttja preċiż fir-rokna tax-xibka biex kiseb l-uniku gowl tal-logħba! Wara din ir-rebħa r-Rangers bdew jissejħu l-*giant-killers*. Billi l-kampjonat kien jintlagħab fuq rawnd wieħed, St George's ma kellhomx ċans jirkupraw minn din it-telfa.

Il-Floriana mill-banda l-oħra baqgħu jirbħu logħba wara l-oħra sakemm iltaqgħu mal-Bormliżi fil-ġurnata tal-Ħadd 22 ta' Diċembru 1912.

Il-logħba ġiet abbandunata kwarta mit-tmiem meta l-Floriana kienu diġà 3-0 minn fuq. Flask, il-gowler ta' Bormla, qala' daqqa ta' ġebla f'dahru. Ħalla l-lasti u mar jargumenta mas-Surġent tal-Pulizija. Sadanittant, il-partitarji Bormliżi daħlu fil-grawnd u nqala' ħafna ġlied. Din id-darba l-MFA tat ir-rebħa lil Floriana. St George's għal darba oħra kellhom iċedu il-kampjonat lir-rivali kbar tagħhom il-Floriana.

**L-affari tal-ħamsa Ċikk**

L-istaġun tal-futbol 1913-14 intlagħab fid-dell ta' Ewwel Gwerra Dinjija. L-inkwiet fl-Ewropa donnu ħalla l-effett tiegħu fil-Futbol

Malti għax qatt ma nqala' nkwiet daqs dak l-istaġun.

St George's bdew tajjeb, u għelbu lill-Valletta United 1-0 u lil Senglea Shamrocks 5-0 u pattew għat-telfa umiljanti ta' l-istaġun ta' qabel kontra l-Imsida b'rebħa ta' 3-0. Il-Floriana min-naħa l-oħra kellhom staġun diżastruż u mill-ħames logħbiet li lagħbu tilfu tnejn, 0-2 kontra l-Imsida u 0-1 kontra l-Valletta.

L-isfida għas-St George's deħret ġejja minn Ħamrun Spartans. Għalhekk meta l-logħba ta' bejniethom spiċċat b'rebħa ta' 1-0 għall-Bormliżi kollox kien juri li Bormla kienet sejra tirbaħ il-kampjonat. Ġara iżda li f'dan l-istaġun l-MFA kienet daħħlet il-*gaol-average* f'każ li xi timijiet jispiċċaw b'punti ndaqs. Dan, kif sejrin naraw, kien żball kbir.

Il-Ħamrun kien jonqoshom jilagħbu biss kontra l-Floriana filwaqt li St George's riedu jilagħbu kontra Vittoriosa Rovers u l-Floriana.

Matul il-ġimgħa qabel il-logħba kontra, ġriet ix-xniegħa li St George's kienu xtraw lill-gowler tal-Birgu biex iħallihom jirbħu. St George's rebħu 5-0 u l-povru gowler li kien jismu Ċikku kull fejn kien imur ma kienx ħlief jisma' l-għajta 'Ħamsa Ċikk!'.

St George's kuntenti u konvinti li diġà kienu rebħu l-Kampjonat telqu lejn Tunis biex jilagħbu xi logħbiet hemmhekk u fl-istess ħin jiċċelebraw ir-rebħ tal-kampjonat. Iżda tal-Furjana ma setgħux iniżluha li l-Bormliżi jeħdulhom it-tazza. Għalhekk niżlu għall-logħob kontra l-Ħamrun b'tim dgħajjef. L-Ispartans rebħu 11-0! Fuq dan l-aġir, l-MFA issospendiet lill-Floriana għal xahar u rranġat ir-riżultat għal 4-0 favur il-Ħamrun biex ġiebet liż-żewġ timijiet indaqs bil-*goal-average*.

Għal-logħba kontra Bormla, ma għandniex xi ngħidu, il-Floriana ħarġu bl-aqwa plejers tagħhom biex jippruvaw jagħtu l-ewwel telfa lill-Bormliżi u rnexxielhom. Ix-xorti ma riditx taf bil-Bormliżi. Għalkemm attakkaw kemm felħu kien kollu għal xejn. 'Iż-Żibġa' fid-difiża tal-Floriana għamel il-mirakli.

Wara nofs siegħa logħob Salvu Tabone 'Tal-Luminata', skorja għal Floriana. Issa l-Bormliżi kellhom jitħabtu aktar minn qabel u wara l-mistrieħ Sacchet, wieħed mid-difensuri, tela' jattakka ma' sħabu biex Masu Hicks baqa' waħdu fid-difiża. Kwarta mit-tmiem, il-Floriana reġgħu skurjaw biex temmew it-tamiet tal-Bormliżi li jirbħu l-kampjonat. Il-Ħamrun Spartans saru *Champions* ta' Malta għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom bil-*goal-average.*[4]



**St George's f'Tuneż**

F'nofs l-istaġun 1913-14 għaddiet korrispondenza bejn St George's u r-Racing Klabb ta' Tuneż biex it-tim Malti jżur Tuneż. Ir-Racing offrew li jħallsu l-ispejjeż tas-St George's jekk il-Maltin jagħmlu l-istess ħaġa meta r-Racing iżuru Malta f'Mejju ta' l-istess sena. Din ta' l-aħħar kienet kważi wasslet biex tħassar kollox għaliex id-diriġenti tal-Mile End Grawnd ma ridux jagħtu l-grawnd lis-St George's fid-data mixtieqa.

B'xorti tajba, l-uffiċjali tar-Racing Klabb qablu li ma jsostnux dwar din il-parti tal-kuntratt u b'hekk il-preparamenti għaż-żjara baqgħu sejrin. Din iż-żjara ġiet reklamata fil-ġurnali, u kartelluni twaħħlu fit-toroq prinċipali ta' Tuneż. Dak iż-żmien l-Afrika ta' Fuq kienet mimlija Maltin, għalhekk iż-żjara tas-St George's kienet mistennija bil-ħerqa.

Il-kontinġent tas-St George's ħalla Malta nhar il-Ħamis 9 ta' April 1914 mal-vapur SS *Carthage* u wasal Tuneż l-għada filgħodu. Fost dawk miġbura biex jagħtu merħba lill-Maltin kien hemm bosta personalitajiet tal-komunità Maltija. Wara nofs in-nhar ta' l-istess jum, il-plejers attendew għat-*training* fil-Veledrome du Belvedere. Taħsbux li dan kien xi *stadium* kbir, imma kif jidher mir-ritratt ma tantx kien aħjar minn għalqa! Wieħed imma jrid iqis li dak iż-żmien il-futbol kien għadu fil-bidu tiegħu fid-dinja kollha.

Nhar il-Ħadd 12 ta' April, St George's lagħbu kontra r-Racing. Is-supremazija tal-Maltin tidher fir-riżultat ta' 6-3. Wara din il-logħba t-tim Bormliż ġie ppreżentat bi statwa ta' gladjatur. Din l-istatwa għadha tgawdi post prominenti fil-każin ta' Bormla.

L-għada t-Tnejn, Bormla lagħbet it-tieni logħba kontra tim magħżul minn Tuneż. Din id-darba St George's rebħu bl-iskor kbir ta' 8-1. Il-kontinġent Bormliż irritorna Malta fis-16 ta' April fost briju kbir tal-partitarji li marru jilqgħuh fid-dwana.

Din iż-żjara storika kellha effett kbir fuq il-logħba Maltija. Għall-ewwel darba fl-istorja, tim Malti kien lagħab b'suċċess barra mill-gżira tagħna. F'qasir żmien saret drawwa li timijiet iżuru pajjiżi oħra partikolarment wara xi staġun tajjeb.[5]

**Staġun tad-deheb għas-St George's**

L-istaġun tal-futbol 1916-17 kien bla dubju l-aħjar wieħed li qatt kellu t-tim ta' Bormla. F'mitt sena ta' futbol il-Bormliżi qatt ma kellhom ieħor bħalu. Għall-ewwel u l-unika darba fl-istorja tagħhom rebħu l-kampjonat Malti. Minbarra dan rebħu wkoll il-Cousis Shield biex għamlu *double* memorabbli.

Ta' min jgħid li St George's kisbu dan is-suċċess meta r-rivali kbar tagħhom Floriana ma kinux qed jikkompetu. Fil-fatt, mat-tim ta' Bormla kien ingħaqad il-plejer famuż tal-Floriana Friggieri. *Iż-Żibġa* kompla saħħaħ lill-Bormliżi li mingħajru diġà kellhom tim qawwi.

Fil-Mile End ġew żarmati it-tined li kienu twaqqfu fl-istaġun ta' qabel u l-grawnd seta' jiġi użat mill-ġdid. Għalkemm il-Floriana ma ħadux sehem, kien hemm pika kbira bejn il-Hamrun Spartans, St George's u Sliema Wanderers.

L-ewwel logħba tal-kampjonat kienet bejn St George's u Hamrun Spartans. Il-Hamrun skurjaw l-ewwel, imma fit-tieni taqsima l-Bormliżi attakaw bis-sħiħ iżda kollox kien għalxejn. Il-gowl tad-*draw* baqa' ma ġiex u l-logħba spiċċat b'rebħa għall-Hamruniżi

Fit-tieni logħba tagħhom St George's għelbu lil Vittoriosa Rovers



St. George's FC 1916-17. Rebbieħa tal-Kampjonat u l-Cousis Shield.



1-0. L-istess riżultat kisbuh kontra Floriana Liberty, b'gowl skurjat minn *Balolu* Busuttil. Min-naħa tagħhom Hamrun Spartans qasmu l-punti kontra Valletta United u wara għelbu l-Liberty u l-Birgu bi skor identiku ta' 5-1.

Fit-22 ta' Diċembru 1916 St George's għelbu lis-Sliema Wanderers 2-0 u xahar wara fl-aħħar logħba tagħhom rebħu lill-Valletta b'gowl ieħor ta' Busuttil.

Kollox issa kien jiddependi mill-aħħar logħba tal-kampjonat bejn Hamrun Spartans u Sliema Wanderers. Rebħa għal ta' l-ewwel kienet tissiġillalhom il-kampjonat. Rebħa għas-Sliema kienet tqegħedhom bl-istess numru ta' punti daqs St George's u tkun meħtieġa logħba oħra biex tiddeċiedi bejniethom.

Kif wieħed jista' jimmaġina, il-logħba qajmet interess kbir u ġibdet folol kbar lejn il-Mile End. Sal-mistrieħ il-Wanderers kienu diġà fil-vantaġġ ta' żewġ gowls. Matul it-tieni taqsima s-supporters tal-Hamrun għamlu għar-*referee* għax riedu fawl favur tagħhom. Il-partita kompliet imma l-logħob goff kompla saħħan l-irjus. Għat-tieni darba l-partitarji Hamruniżi daħlu fil-grawnd u kien hemm konfużjoni sħiħa. Il-logħob tkompla u l-Hamrun skurjaw tliet darbiet.

Wara l-logħba l-partitarji tal-Hamrun għamlu għors sħiħ. Ħasbu li kienu rebħu l-kampjonat imma ħadu falza stikka. L-MFA ħasbitha mod ieħor u wara li kkonsidrat r-rapport tar-*referee*, tat rebħa ta' 2-0 lill-Wanderers. Kien hemm bżonn għalhekk li tintlagħab id-*decider* bejn Bormla u s-Sliema.

Il-logħba saret fl-4 ta' Marzu 1917 quddiem folla enormi. Din id-darba l-Bormlizi ma żbaljawx. Rebħu 4-0 u mbagħad komplew biex rebħu l-Cousis Shield. Kien mument memorabli għall-partitarji, il-kumitat u t-tim ta' Bormla. Staġun ta' suċċess li sa llum qatt ma kellhom ieħor bħalu.

L-1916-17, l-akbar staġun fl-istorja tas-St George's meta l-klabb Bormliż rebaħ il-kampjonat Malti u l-Cousis. Din kienet l-uniku darba li l-Bormliżi saru *champions* ta' Malta.

## Cottonera United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| L-Ewwel Logħba | - 25-09-10 | k. | RAMC Cottonera | 0-4 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 07-05-14 | k. | Hamrun Spartans | 0-1 | Cousis Shield |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-11-14 | k. | Valletta United | 0-0 | Civilian League |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1925-26 | Flokkijiet ħomor |
| | - 1927-28 | Strixxi blu & bojod |
| | | Nofsijiet ħodor u sofor |
| Indirizz | - 1936-37 | 55 Pjazza Gavino Gulia |

### Unuri mirbuħa minn Cottonera United

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Logħba għal Tazza | 1929-30 | k. | Royal Artillery | 2-0 |

Cottonera United ġew imwaqqfa fl-1910 u safejn nafu lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fil-25 ta' Ottubru ta' dik is-sena kontra l-RAMC. Tilfu 4-0, u għat-tliet snin ta' wara ftit li xejn kien hemm ħosshom.

Fl-1914 ħadu sehem għall-ewwel darba fil-Cousis Shield fejn tilfu fl-ewwel rawnd kontra Ħamrun Spartans. Fl-istaġun ta' wara t-tim prinċipali ta' Bormla St George's ma ħax sehem fil-kampjonat. Minflokhom ħadu sehem Cottonera United. Il-Bormliżi għamlu d-debutt tagħhom fil-kampjonat fil-15 ta' Novembru 1914 fejn ġew *draw* ta' 0-0 kontra Valletta United. F'dak l-istaġun ma tantx marru. Spiċċaw fir-raba' post filwaqt li fil-kompetizzjoni għal Cousis Shield tilfu 4-0 kontra Sliema Wanderers.

Fl-istaġun 1915-16 ma sarx futbol kompetittiv minħabba l-Gwerra l-Kbira. Fl-istaġun ta' wara reġgħu dehru St George's għalhekk Cottonera United ma ħadux sehem fil-Kampjonat iżda reġgħu dehru fil-Cousis Shield fejn wara li għelbu lil Floriana Liberty 1-0 tilfu 4-0 kontra l-ġirien tagħhom St George's.

Bejn l-1917 u l-1921 Cottonera United sparixxew għal kollox mix-xena lokali. Fl-1920-21 St George's tkeċċew mill-MFA minħabba l-inkwiet li kien inqala' fil-partita bejn St George's u Floriana fil-25 ta' Jannar 1921. Din kienet daqqa ta' ħarta kbira għal Bormliżi, għalhekk fl-istaġun ta' wara reġa' deher it-tim ta' Cottonera United.

Cottonera damu jieħdu sehem fil-Kampjonat Malti sat-tmiem ta' l-istaġun 1923-24. Fl-istaġun 1925-26 St George's reġgħu daħlu fl-MFA u għalkemm Cottonera ħadu sehem fil-kampjonat ta' l-1927-28 u 1929-30 flimkien mas-St George's, fl-1930 żarmaw għal kollox.

## Cospicua United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1913 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - ma nafuhiex | | | | |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 06-10-23 | k. | Gżira Lions | 2-0 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 06-10-23 | k. | Gżira Lions | 2-0 | |

### Tieni Diviżjoni

Milli jidher mir-rekords li għandna, fl-1913 twaqqaf tim f'Bormla li kien iġib l-isem ta' Cospicua United. Għalkemm jista' jkun li dan it-tim kien it-tim ta' Cottonera United taħt isem ieħor. X'kienet il-verità ma nafux.

Dwar dan it-tim ma nafu xejn. Kulma għandna hi referenza f'wieħed mill-ġurnali ta' dak iż-żmien. Għadda ż-żmien u ma smajna xejn dwar dan it-tim sakemm fl-1923-24, tim b'dan l-isem ħa sehem fil-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni.

Fis-6 ta' Ottubru 1923 Cospicua United lagħbu logħba ta' ħbiberija kontra HMS *Verity* fejn tilfu bl-iskor ta' 2-1. Din hija l-ewwel logħba li nafu biha li lagħab dan it-tim minn Bormla.

Fit-3 ta' Frar 1924 lagħbu kontra Gżira Lions fil-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni u rebħu bl-iskor ta' 2-0. Bdew tajjeb u komplew tajjeb tant li spiċċaw il-kampjonat fit-tieni pożizzjoni, iżda għal xi raġuni li ma nafuhiex fl-aħħar ta' l-istaġun żarmaw għal kollox.



## Cospicua Rangers

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1919 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 19-01-19 | k. | Ħamrun United | 0-1 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | -19-01-19 | k. | Ħamrun United | 0-1 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | -19-01-19 | k. | Ħamrun United | 0-1 | Civilian League |

### Unuri mirbuħa minn Cospicua Rangers

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tazza Jum il-Ħelsien | 1981-82 | | | |
| YFA U/16 | 1986-97 | | | |
| YFA U/16 Sezzjoni | 1985-86<br>1992-93 | 1989-90 | | |
| YFA U/15 | | | 1988-89 | |
| YFA U/15 Sezzjoni | 1992-93 | | | |

Fl-1918-19 il-klabbs Maltin daħlu fi kwistjoni mal-propjetarju tal-Mile End fuq il-kwistjoni tal-*gate-money*. Il-proprjetarju tal-Mile End Grawnd ma kienx laqa' t-talba tal-klabbs għalhekk organizza kampjonat kif deherlu hu, sintendi dejjem bil-kunsens ta' l-MFA.

Fil-kampjonat ħadu sehem il-KOMRM, l-Army Service Corps, Sliema Amateurs, Ħamrun United u Cospicua Rangers.

Cospicua Rangers li probabbilment kienu St George's taħt isem ieħor, lagħbu l-ewwel logħba fil-kampjonat fid-19 ta' Jannar 1919 fejn tilfu 1-0 kontra Ħamrun United. Fit-23 ta' Frar Cospicua Rangers tilfu 3-0 kontra ASC.

Fit-23 ta' Marzu kellhom jilagħbu kontra Sliema Amateurs. Iżda billi Sliema kienu rtiraw mill-kampjonat, Cospicua kienu ħadu l-punti u flok is-Sliema lagħbu l-KOMRM kontra Cospicua. Il-KOMRM ħarġu rebbieħa bl-iskor ta' 4-0. Din kienet l-aħħar logħba tal-kampjonat.

Wara dan l-istaġun Cospicua Rangers ma dehrux iżjed, għalkemm ħafna snin wara f'Bormla reġa' deher tim b'dan l-isem. Cospicua Rangers il-ġodda, biex ngħidulhom hekk huma klabb tad-dilettanti.

**Is-St George's u l-Cousis Shield**

Sa mill-bidunett, daħlet id-drawwa fil-futbol Malti li tintlagħab kompetizzjoni fuq bażi ta' *knock-out* eżatt kif jispiċċa l-kampjonat. Għall-ewwel kienet tingħata tazza minn xi benefattur biex tinżamm għal kollox mit-tim rebbieħ. Dawn it-tazzi kienu:

1910-11 - It-Tazza National.

1911-12 - It-Tazza Mile End

1912-13 - It-Tazza Gaelic

Diġà għedna li St George's ma ħadux sehem fl-ewwel edizzjoni tat-Tazza Maltija. Iżda sa ma wasal iż-żmien biex tinżamm it-tieni edizzjoni ta' din il-kompetizzjoni prestiġjuża, il-kwistjoni li kellhom ma' Floriana dwar it-Tazza ta' l-Imtarfa kienet ġiet solvuta, għalhekk St George's ħadu sehem.

It-tieni edizzjoni tat-Tazza Maltija saret fl-1911-12 għat-Tazza Mile End. Floriana FC, ir-rebbieħa tal-kampjonat ta' dak l-istaġun ma ħadux sehem. Ħadd ma jaf għalfejn. Forsi ma ssugrawx jagħtu ċans lis-St George's jirbħulhom. Jekk din kienet ir-raġuni għamlu sewwa għaliex it-tazza fil-fatt ġiet mirbuħa mis-St George's. Il-Bormliżi għelbu lil St Joseph's United ta' l-Imsida bl-iskor ta' 3-0 fl-14 ta' April 1912.[6]

Fl-istaġun 1913-14, bdiet tintlagħab il-kompetizzjoni għall-Cousis Shield. Din ix-Shield sabiħa ġiet offruta lill-MFA mid-ditta tat-tabakk Messers. AG Cousis. Kienet magħmula mill-kawba mastizz u madwarha kellha numru ta' plakki tal-fidda biex kull tim rebbieħ inaqqax ismu u d-data tar-rebħa fuqha. Ġie miftiehem li meta l-plakki jimtlew kollha, t-tim li jkun rebaħ l-aktar ix-Shield, iżommha għal kollox.

Daħlet għalhekk pika kbira bejn il-klabbs Maltin. Li t-tim tiegħu jirbaħ din ix-shield għal kollox kienet il-ħolma ta' kull dilettant.

Il-kompetizzjoni kellha bidu daqsxejn imqalleb. Hekk kif spiċċa l-kampjonat u kollox kien lest biex tibda l-kompetizzjoni l-ġdida, inqala' l-inkwiet bejn il-proprjetarji tal-Mile End u l-klabbs fuq il-*gate money*. Biex jgħinu, l-awtoritajiet Navali offrew il-grawnd ta' Kordin.

Il-kompetizzjoni bdiet fost entużjażmu kbir u laħqu ntlagħbu żewġ logħbiet iżda l-proprjetarji tal-Mile End ilmentaw bis-sħiħ ma' l-awtoritajiet Ingliżi u dawn ta' l-aħħar kontra qalbhom irtiraw il-permess biex jintuża l-grawnd ta' Kordin. Għaldaqstant il-kompetizzjoni ġiet sospiża. Dan xejn ma għoġob lill-Bormliżi li kienu l-favoriti li



jirbħu s-Shield fl-ewwel edizzjoni tagħha.

Il-kompetizzjoni tkompliet fl-istaġun ta' wara meta t-tim tal-Valletta United sar l-ewwel klabb li kiteb ismu fuq il-Cousis Shield. Matul is-snin ta' wara l-kompetizzjoni kisbet popolarità kbira u kulħadd kien jedha jgħodd l-ismijiet fuq il-plakki tal-fidda u jispekola min kien sejjer ikun it-tim li jżomm ix-shield għal kollox.

Iċ-ċans għas-St George's biex jirbħu x-Shield wasal fl-1916-17 meta għamlu doppjetta memorabbli għax rebħu l-kampjonat u t-tazza fl-istess staġun. B'kollox il-Bormliżi rebħu x-Shield darbtejn

**St George's jirbħu ix-Shield għat-tieni darba**

Il-kompetizzjoni għall-Cousis Shield 1926-27 bdiet f'April. Ħadu sehem tista' tgħid it-timijiet kollha li kien hemm f'dak iż-żmien minbarra l-Floriana. Floriana kienu *champions* f'dak l-istaġun u biex jiċċelebraw marru jilagħbu Tuneż.

L-ewwel logħba tas-St George's f'din il-kompetizzjoni kienet fl-ewwel ta' Mejju meta għelbu lil Marsa United bl-iskor ta' 3-1. Fis-semi-finali li ntlagħbet fit-22 ta' Mejju, St George's iltaqgħu kontra l-Pick Amateurs. Il-Bormliżi fetħu l-iskor wara biss żewġ minuti u l-Amateurs irrispondew b'*penalty* gowl ta' Bonello. Il-logħba spiċċat fi draw ta' 1-1 għalhekk kien hemm bżonn li ssir *replay*.

Fir-*replay*, it-tim ta' l-Amateurs kien żewġ gowls minn fuq, imma St George's sabu l-forma tagħhom u skurjaw erba' gowls biex rebħu l-logħba 4-2. Din ir-rebħa wasslet lis-Saints fil-finali tal-kompetizzjoni.

Il-finali saret fis-6 ta' Ġunju bejn il-Bormliżi u t-tim tal-Belt, Valletta FC. Il-logħba kienet waħda bilanċjata iżda l-logħob kien xi ftit goff. F'din il-logħba il-plejer famuż ta' Bormla Johnnie Fearne għamel logħba kbira għalkemm kien falla *penalty*.

Sa għaxar minuti mit-tmiem l-iskor kien għadu ma nfetaħx. Hawn sar fawl fuq Sant fil-kaxxa l-kbira Beltija u r-*referee* reġa' saffar għal *penalty* ieħor. Din id-darba nkariga ruħu minnu Galea *is-Sluta* u ma falliex. B'hekk ta rebħa mistħoqqa lis-St George's biex għat-tieni darba fl-istorja, il-Cousis Shield daħlet fil-każin ta' Bormla.[7]

**St George's jitkeċċew mill-kampjonat**

Fl-istaġun 1927-28, St George's ġew imneħħija mill-kampjonat minħabba l-inkwiet li kien inqala' fil-finali tal-*Cup-Tie* kontra l-

Floriana. Din il-logħba li kellha ssir fit-30 ta' Mejju 1928 fil-fatt ma saritx. Il-grawnd kien diġà mimli daqs bajda meta St George's ipprotestaw li kemm ir-*referee* kif ukoll il-*linesmen* ma kinux l-uffiċjali li kellhom oriġinarjament jikkontrollaw il-logħba u li kien hemm ftehim fuqhom qabel il-logħba. Il-Kunsill ta' l-MFA, li kien preżenti fil-grawnd ma laqax il-protesti tal-Bormliżi u l-kumitat tas-St George's ordna lill-plejers tiegħu biex imorru lura fid-*dressing room* u ma jilagħbux. Fil-grawnd qamet konfużjoni sħiħa għaliex naturalment il-pubbliku ried flusu lura.

Floriana ġew iddikjarati rebbieħa tat-Tazza filwaqt li Bormla ġew sospiżi għal tliet snin. Il-plejers ta' Bormla kienu wkoll weħlu sospensjoni twila.

Fl-istaġun 1929-30 il-kumitat tas-St George's talab lill-MFA biex is-sentenza ta' sospensjoni tiġi mnaqqsa. It-talba tagħhom ġiet miċħuda imma ġew aċċettati taħt l-isem ta' 'Old St George's'.

**Żmien Old St George's**

Fl-istaġun 1929-30, il-Bormliżi kif diġà għedna ikkompetew taħt l-isem ta' Old St George's. Il-kampjonat beda f'Diċembru 1929 bil-Bormliżi jirbħu lill-Valletta United 4-0. F'dak ix-xahar kien ġie Malta t-tim Awstrijak Wiener AC. Old St George's lagħbu kontra dan it-tim famuż fl-4 ta' Jannar u tilfu bl-iskor kbir ta' 8-0.

Meta tkompla l-kampjonat, Old St George's għelbu lis-Sliema Rangers 3-0. Wara din il-logħba l-kampjonat reġa' ġie mwaqqaf biex tintlagħab il-Cassar Cup. St George's kienu wieħed miż-żewġ timijiet Maltin li nagħżel biex jieħu sehem f'din il-kompetizzjoni prestiġjuża.

Il-Bormliżi ġew kontra l-First Destroyers Flotilla, tim qawwi ieħor tas-servizzi li f'dak l-istaġun kien rebaħ il-finali tal-Mediterranean Football League.

Ir-riżultat finali ta' 3-0 favur l-Ingliżi kien wieħed ġust, iżda l-Bormliżi kienu wrew logħob maħsub u determinat daqs l-avversarji tagħhom.

F'Marzu tkompla l-kampjonat. Old St George's kellhom jilagħbu kontra Sliema Wanderers fis-27 ta' April. Ir-riżultat ta' din il-logħba seta' jiddeċiedi r-rebħ tal-kampjonat. Billi fil-25 tax-xahar kellu jasal fostna t-tim Jugoslav Hravatski Atletik Sport Club, il-kunsill ta' l-MFA iddeċieda li l-logħba tal-kampjonat tintlagħab ġimgħa qabel id-data oriġinali.

Il-kumitat ta' Bormla pprotesta dwar din id-deċiżjoni għaliex kif qal huwa kellu xi plejers imweġġgħin. Mal-protest, il-Bormliżi ppreżentaw ċertifikat mediku. Il-Bormliżi talbu biex id-data tal-logħba tmur lura u mhux 'il quddiem. Iżda l-kunsill kompla jsostni d-data li ried huwa. Il-Bormliżi għalhekk niżlu għal-logħob b'seba' plejers biss u lagħbu taħt protest.

Il-logħba kienet farsa. Meta Sliema Wanderers kienu 12-0 il-gowler ta' Bormla Johnnie Perrin dar lejn il-lasta tiegħu stess u skorja huwa stess!

Wara l-logħba l-protest tas-St George's ma kienx milqugħ mill-MFA, u Sliema Wanderers ħadu ż-żewġ punti. St George's rebħu t-tliet logħbiet li kien fadlilhom u billi d-deċiżjoni ta' l-MFA ma ġietx aċċettata mill-kumitat ta' Bormla, dawn ta' l-aħħar urew li kienu lesti li jieħdu l-każ quddiem il-Qorti. Kif kien jiġri ħafna drabi f'dawk iż-żminijiet, inqala' ħafna nkwiet u l-Kunsill ta' l-MFA irriżenja. Il-Kunsill il-ġdid reġa' ikkunsidra l-protest u ddeċieda li l-logħba kellha terġa' tintlagħab.

Fir-*replay* li saret fl-1 ta' Ġunju reġa' nqala' l-inkwiet. Kien baqa' 20 minuta għat-tmiem il-logħba bir-riżultat jaqra 2-1 favur is-St George's meta Sliema Wanderers dehru li kienu skurjaw. Ir-*referee* meta ra l-ballun fix-xibka saffar għal gowl. Il-plejers Bormliżi pprotestaw u qalu li l-ballun daħal mill-ġenb tax-xibka. Ir-*referee* sejjaħ lil-*linesmen* u liż-żewġ kaptins, Holland u Fearne u marru jeżaminaw ix-xibka u rriżulta li din kienet imqattgħa. Ir-*referee* ordna li jiġi mogħti *goal-kick*, iżda l-plejers Slimiżi baqgħu jsostnu li kien gowl u l-logħba ma tkomplietx.

Wara dan l-inċident il-Kunsill ta' l-MFA kien ordna li ssir *replay* oħra. Din saret fit-22 ta' Ġunju. Ir-riżultat kien *draw* ieħor ta' 3-3. Billi ż-żmien kien daħal sewwa l-MFA ħallew ir-*replay* l-ieħor għall-bidu ta' staġun ieħor. Iżda ġara li fl-istaġun ta' wara Old St George's ma ramawx it-tim u Sliema Wanderers ġew iddikjarati *Champions* ta' l-istaġun 1929-30.

St George's ma kkompetewx bejn l-istaġuni 1930-34. Posthom fil-kampjonat Malti ħaduh timijiet oħra minn Bormla.

## Cospicua Labour Party

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1929 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 14-12-29 | k. | Valletta Rovers | 2-1 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 14-12-29 | k. | Valletta Rovers | 2-1 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 14-12-29 | k. | Valletta Rovers | 2-1 | Tieni Diviżjoni |

Fl-istaġun 1929-30 il-kampjonat Malti kien maqsum f'żewġ diviżjonijiet. Old St George's ħadu sehem fl-Ewwel Diviżjoni, filwaqt li fit-Tieni Diviżjoni deher tim ġdid minn Bormla li kien iġib l-isem ta' Cospicua Labour Party. Il-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni kien jintlagħab nhar ta' Sibt fil-grawnd ta' l-Empire.

Il-kampjonat beda fl-14 ta' Diċembru 1929 bil-logħba bejn Cospicua Labour Party u Valletta Rovers li spiċċat b'rebħa ta' 2-1 għall-Bormliżi. Fit-28 ta' Diċembru St Joseph's ta' l-Imsida għelbu lit-tim l-ieħor ta' l-Imsida Melita 3-1.

Kien jidher ċar mill-bidunett li St Joseph's u Cospicua kienu l-aħjar żewġ timijiet fil-kampjonat. Fil-logħba ta' wara Cospicua għelbu lil Watels FT 4-1 filwaqt li St Joseph's ħarġu rebbieħa fuq Valletta United bl-iskor ta' 4-3.

Meta Cospicua u St Joseph's iltaqgħu flimkien, ir-riżultat kien *draw* ta' 0-0. Għalhekk kollox kien jiddependi fuq l-aħħar rawnd ta' parti-ti. St Joseph's rebħu lill Watels 3-0 iżda meta Cospicua ltaqgħu kontra Melita, il-Bormliżi tilfu 2-1 biex tilfu wkoll il-kampjonat.

Wara dan l-istaġun Cospicua Labour Party ma ħadux sehem aktar fil-Kampjonat Malti.



## Little St George's FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1927 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 11-12-27 | k. | Sliema Amateurs | 1-0 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 11-12-33 | k. | Sliema Amateurs | 1-0 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 29-01-33 | k. | Valletta City | 4-0 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1933-34 | Kwarti blu u abjad |
| | - 1934-35 | Blu ċar |
| | - 1937-38 | Abjad |

### Unuri mirbuħa minn Little St George's FC

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | | | 1934-35<br>1939-40 | 1937-38 |
| Tielet Diviżjoni | 1932-33 | | | |
| Amateur Cup | 1933-34 | | 1934-35 | |
| MAFA II | 1962-63 | | | |
| MAFA III | | | 1961-62 | |
| MAFA Sports Festival Cup | | | 1962-63 | |

Wara St George's, l-aktar klabb famuż f'Bormla kien dak ta' Little St George's. Dan il-klabb *amateur* iħabbatha ma' klabbs oħra famużi bħal Melita FC, it-Tigers tal-Floriana u Valletta Prestons.

Twaqqaf fl-1927 u beda jieħu sehem fil-kampjonat ta' l-*Amateurs*. Fl-1932-33 sar għall-ewwel darba l-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Il-perijodu 1933-34 kien l-akbar wieħed fl-istorja ta' Little St George's. Mhux biss rebħu l-Kampjonat tat-Tieni Diviżjoni iżda rebħu wkoll l-*Amateur Cup* li f'dawk iż-żminijiet kienet l-aktar kompetizzjoni prestiġjuża fil-qasam tad-dilettanti.

Fl-istaġun 1934-35 spiċċaw fit-tieni post tat-Tieni Diviżjoni biex tilfu l-promozzjoni għal ftit. F'dak l-istaġun ħadu sehem għall-ewwel darba fl-FA Trophy fejn tilfu 3-1 kontra Floriana FC.

Fl-istaġun ta' wara it-tim mar lura ħafna. Spiċċa fl-aħħar post tal-



**Little St George's rebbieħa tal-Amateurs Cup fl-istaġun 1933-34.**

klassifika tat-Tieni Diviżjoni, iżda fortunatament ma ġewx relegati. Fl-istaġun 1936-37 St George's reġgħu ġew imdaħħla fil-MFA. Għalhekk Bormla f'dak l-istaġun kienet rappreżentatha b'żewġ timijiet fil-kampjonat. St George's ħadu sehem fl-Ewwel Diviżjoni filwaqt li Little St George's ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun 1937-38 spiċċaw punt biss wara Ħamrun Spartans, ir-rebbieħa tat-Tieni Diviżjoni. Biss xorta waħda rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni Sezzjoni B. F'din id-Diviżjoni damu staġun wieħed biss. Fl-istaġun 1938-39, spiċċaw fl-aħħar post u ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni.

L-istaġun 1939-40 kien l-aħħar wieħed ta' dan il-klabb famuż. Spiċċaw fit-tieni post fil-klassifika tat-Tieni Diviżjoni u li ma kinetx il-gwerra forsi kienu jiġu promossi. F'dak l-aħħar staġun qabel beda l-inkwiet, Little St George's ħadu sehem fl-FA Trophy fejn telgħu biex jilagħbu kontra t-tim qawwi tad-Dorsetshire Regiment. B'sorpriża kbira, il-Bormliżi żammew draw ta' 0-0 lill-Ingliżi. Ir-*replay* kienet mistennija ħafna iżda billi l-logħba kellha ssir l-Erbgħa ta' wara, Little St George's ma niżlux għal logħob għaliex ħafna mill-plejers tagħhom kienu xogħol fit-Tarzna.

Dan kien it-tmiem ta' dan it-tim famuż. Ġiet il-gwerra u Little St George's bħal ħafna timijiet oħra sparixxew għal kollox.



**Cospicua Celtic, Cospicua Unitas, u Cospicua Lions**

Fis-Snin Tletin, twieldu f'Bormla tliet timijiet oħra. Cospicua Celtic, Cospicua Unitas u Cospicua Lions kienu timijet tad-dilettanti. Iżda t-tlieta li kienu ħadu sehem fil-kampjonat Nazzjonali, naturalment fid-diviżjonijiet iż-żgħar.

Cospicua Celtic bdew fl-1934-35 fit-Tielet Diviżjoni. Marru tajjeb mill-ewwel, tant li rebħu Sezzjoni B ta' din id-diviżjoni. Iżda, spiċċaw ħażin għaliex wara li tilfu d-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat kontra l-Melita, il-plejers tagħhom attakaw lir-*referee* u l-MFA keċċiethom mill-kampjonat.

Cospicua Unitas bdew fl-istess staġun fir-Raba' Diviżjoni fejn spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali. F'dak l-istaġun rebħu l-promozzjoni għat-Tielet Diviżjoni fejn baqgħu sa l-istaġun 1938-39 meta ħadu sehem fit-Tieni Diviżjoni. Meta bdiet il-gwerra t-tim sfratta, għalkemm fis-Snin Ħamsin deher tim ieħor b'dan l-isem.

Cospicua Lions bdew ukoll fl-istaġun 1934-35 fir-Raba' Diviżjoni. Fl-istaġun 1935-36 rebħu Sezzjoni A u ġew promossi għat-Tielet Diviżjoni. Lions baqgħu jimxu 'l quddiem u fl-istaġun 1937-38 saru *champions* tat-Tielet Diviżjoni wara li għelbu lill-ġirien tagħhom Cospicua Unitas 2-0 fiċ-*Championship Decider*. F'dak l-istaġun Lions waslu wkoll sal-finali ta' l-Amateur Cup. Iżda sfortunatament, Lions naqsu li jiktbu paġna oħra tad-deheb fl-istorja qasira tagħhom meta tilfu 2-1 kontra l-Melita.

Il-Gwerra waqfet l-attivitajiet ta' dan il-klabb żgħir imma ambizzjuż, għalkemm fl-1943-44 ħadu sehem fit-Tazza tal-Milied. Wara l-Gwerra Cospicua Lions ingħaqdu ma' Cospicua Florids biex iffurmaw it-tim ta' Cospicua Florid-Lions. Aktar tard fis-Snin Sittin, Cospicua Lions reġgħu ngħaqdu bħala tim tad-dilettanti u kienu jieħdu sehem fil-kampjonat tal-MAFA.

# Cospicua Celtic

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1934 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 23-10-34 | k. | Valletta St Paul's | 3-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 23-10-34 | k. | Valletta St Paul's | 3-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 23-10-34 | k. | Valletta St Paul's | 3-1 | Tielet Diviżjoni |

## Unuri mirbuħa minn Cospicua Celtic

| Kompetizzjoni | Rebbieħa |
|---|---|
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1934-35 |



# Cospicua Unitas

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1934 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 28-10-34 | k. | Empire United | 7-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 28-10-34 | k. | Empire United | 7-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 28-10-34 | k. | Empire United | 7-0 | Raba' Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1937-38 | 88 Triq San Pawl, Bormla |

## Unuri mirbuħa minn Cospicua Unitas

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | Runners-Up |
|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1937-38 | |
| Amateur League | 1958-59 | |
| Amateur League Sezzjoni | 1959-60 | |

Logħba għall-Karità 1929-30 k. Royal Artillery 2-0

## Cospicua Lions

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1934 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 15-10-34 | k. | Valletta Prestons | 2-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 15-10-34 | k. | Valletta Prestons | 2-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-10-34 | k. | Valletta Prestons | 2-0 | Raba' Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1934-35 | Triq l-Oratorju, Bormla |

### Unuri mirbuħa minn Cospicua Lions

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1937-38 | | | |
| Raba' Diviżjoni Sezzjoni | 1935-36 | | | |
| Amateur Cup | | | 1937-38 | |
| MAFA I | | | 1978-79 | |
| MAFA Cup | 1967-68 | | | |
| MAFA II | 1967-68 | 1977-78 | | |
| MAFA III | 1966-67 | | 1976-77 | |
| MAFA GC Shield | 1966-67 | 1975-76 | | |

Logħba għal Tazza 1929-30 k. Royal Artillery 2-0

### Is-snin memorabbli ta' qabel il-gwerra 1936-40

F'dawn is-snin li sejrin nitkellmu fuqhom il-Futbol Malti għadda minn wieħed mill-aqwa perijodi fl-istorja tiegħu. F'dan iż-żmien ġew Malta numru kbir ta' plejers barranin li ssieħbu ma' klabbs Maltin. Fost il-plejers li ġew Malta kien hemm ħafna li ħallew impressjoni tajba fostna.

It-timijiet kienu armati sa snienhom b'dawn il-plejers. St George's kellhom ukoll numru ta' plejers barranin jilagħbu magħhom, fosthom il-gowler Skoċċiż Taggart, l-*inside-forward* Awstrijak Frisch, il-*half-back* Sipocs, u l-*inside-forward* l-ieħor, Grenfeld. St George's kellhom ukoll lil Puschmann u lil Olach, it-tnejn Awstrijaċi.

Aktar tard, St George's akkwistaw lil Leo Drucker mingħand il-Floriana u b'Johnnie Edwards *il-Bovju*, Formosa, Wenzu Gabarretta u Wenzu Mizzi *Il-Bagaga* fost oħrajn, kellhom verament tim qawwi.

Il-żjarat ta' timijiet barranin fostna kienu wkoll fl-aqwa tagħhom. Il-pubbliku sportiv Malti beda jistenna tim aqwa mill-ieħor u dan ma naqasx. Dawn it-timijiet kellhom ħafna plejers ta' klassi kbira u l-frażi 'Il-Ġodda' saret parti mill-vokabolarju Malti.



Fl-istaġun 1936-37 ġew fostna SK Hungaria ta' l-Ungerija u SK Rapid ta' l-Awstrija. Il-logħba bejn St George's u Hungaria li saret nhar il-Ħadd 20 ta' Diċembru 1936 baqgħet tissemma fl-istorja tal-klabb ta' Bormla.

Għal din il-logħba St George's kellhom bħala *guest* lis-*centre-forward* Sima tal-Hibernians. Il-Bormliżi lagħbu b'din il-formazzjoni: Taggart, Mifsud, Puschmann, Debattista, Drucker, Mizzi, Degiorgio, Sipocs, Sima, Frisch u Formosa.

Fl-ewwel taqsima St George's lagħbu logħba kbira, iżda ix-xorti ma kinetx daħkitilhom u daħlu jistrieħu b'żewġ gowls minn taħt. Fit-tieni taqsima, St George's bdew inaqqsu u Hungaria skurjaw erba' gowls oħra biex ma ħallewx l-iċken dubju dwar is-supremazija tagħhom.

Fl-ewwel ta' Jannar 1937, St George's lagħbu kontra Rapid, u sofrew telfa kbira ta' 7-1. Kienet disfatta kbira għat-tim ta' Bormla iżda ħafna mix-xjuħ tagħna li tkellimt magħhom isostnu li Taggart verament kellu logħba ħazina u seta' salva numru ta' gowls li ġew skurjati kontra t-tim tiegħu.[8]

### Fil-finali ta' l-FA Trophy għall-ewwel darba

St George's ħadu sehem għall-ewwel darba fil-finali ta' l-FA Trophy fl-istaġun 1936-37. Fl-ewwel rawnd il-Bormliżi għelbu lil Valletta City bl-iskor ta' 3-2. Ġimgħtejn wara, nhar il-Ħadd 18 ta' April 1937, St George's lagħbu logħba tal-kampjonat kontra Floriana FC. Sa dak iż-żmien St George's kienu għadhom qatt ma għelbu lill-Furjaniżi f'logħba kompetittiva.

Il-logħba bdiet b'akkaniżmu kbir u wara xi 20 minuta, Degiorgio ħa l-ballun, u qassmu lil Grenfeld. Dan qabad il-ballun minn fuq il-linja tax-xellug u ġera bih lejn il-lasti Furjaniżi. Frankie Tabone ipprova jeħodlu l-ballun u l-*clearance* tiegħu reġa' ġie għand Degiorgio li taħ bir-ras u għeleb lil Svoboda.

Dan il-gowl ta l-ewwel rebħa lis-St George's fuq ir-rivali kbar tagħhom u kompla jkabbar il-fjamma tar-rivalità sportiva bejn dawn iż-żewġ distretti.

Il-logħba tas-semi-finali ta' l-FA Trophy bejn St George's u

Hibernians kienet waħda akkanita għall-aħħar. St George's irnexxielhom jgħaddu għall-finali permezz ta' gowl uniku skurjat minn Grenfeld.

Din ir-rebħa kompliet tkabbar l-entusjażmu f'Bormla. Il-finali ntlagħbet fit-30 ta' Mejju 1937. Qabel il-logħba St George's ħadu xokk meta saru jafu li l-plejer Ġermaniż tagħhom Grenfeld kien telaq lura lejn pajjiżu.

Il-logħba kienet waħda missielta. Fis-27 minuta l-Ungeriż Frisch għamel fawl fuq Gayer, il-plejer internazzjonali Jugoslav tas-Sliema, barra l-kaxxa l-kbira Bormliża. Freiberger skorja dirett mill-*free-kick*. Tnax-il minuta wara Sliema ngħataw *penalty*. Tah Salvu Sammut, iżda Taggart laqa' x-xutt qawwi tiegħu, iżda mingħajr ma żamm il-ballun. Sammut reġa' daħal għall-*rebound* u skorja. Biss ir-*referee* ħassar il-gowl għaliex fl-azzjoni Sammut kien iffawlja lil Taggart.

Kwarta wara li bdiet it-tieni taqsima, il-Wanderers issiġillaw ir-rebħa tagħhom b'gowl mill-isbaħ minn Gayer. Dak in-nhar St George's lagħbu b'din il-formazzjoni: Taggart, Johnny Edwards, Puschman, Debattista, Sipocs, Mizzi, Xerri, Formosa, Degiorgio, Frisch, Mifsud.[9]

**Suċċess fil-Christmas Cup**

Fil-bidu ta' l-istaġun 1939-40 faqqgħet it-Tieni Gwerra Dinjija. Minħabba t-taħwid li ġabet magħha l-Gwerra ħafna timijiet ma ramawx u fil-kampjonat ħadu sehem biss sitt timijiet. Dawn kienu St George's, Sliema Wanderers, Melita FC, Floriana Tigers, Msida St Joseph's u Valletta St Paul's. Kif qegħdin taraw, erba' minn dawn it-timijiet kienu *amateurs*.

F'dak l-istaġun St George's saħħew it-tim bi plejers ġodda bħal, ngħidu aħna, Harry Edwards, Salvu Sammut *l-Għargħuri* u Effie Borg. Kien staġun tajjeb ħafna għas-St George's. Spiċċaw fit-tieni post tal-kampjonat u rebħu l-ewwel edizzjoni tal-Christmas Cup.

Billi minħabba l-gwerra ma kienx ġie tim barrani fil-Milied, ġiet organizzata kompetizzjoni *knock-out* għall-Christmas Cup. Ħadu sehem is-sitt timijiet ta' l-Ewwel Diviżjoni u żewġ timijiet tas-Servizzi.

St George's waslu sal-finali billi eliminaw lit-tim tad-Dorsetshire Regiment 2-1 fil-ħin barrani u lis-Sliema Wanderers 3-2. Fil-finali St George's iltaqgħu mat-tim qawwi tar-Royal Air Force. Din il-logħba saret fil-15 ta' Jannar 1940. Minkejja l-kesħa kbira li kienet qed taħkem il-Gżira, madwar 6,000 raw din il-partita.



Sa ftit qabel it-tmiem l-iskor kien għadu ma nfetaħx. Iżda meta kulħadd kien jaħseb li l-partita sejra tispiċċa fi *draw*, is-St George's kisbu *freekick*. Tah Sammut. Is-suldati kklirjawh. Iżda Facciol ħa l-ballun u qassam lil Connor u l-ballun spiċċa fix-xibka ta' l-Ingliżi.

Dan is-suċċess mela lill-Bormliżi bil-kuraġġ. Matul dak l-istaġun St George's u Sliema Wanderers iltaqgħu erba' darbiet kontra xulxin. Fl-ewwel logħba ġew *draw* ta' 1-1, St George's rebħu t-tieni u t-tielet logħba u r-raba' waħda kellha tiddeċiedi r-rebħ tal-kampjonat.

Nhar il-Ħadd 31 ta' Marzu 1940, ġemgħa kbira ta' nies imliet l-Empire Stadium biex tara l-logħba tal-kampjonat bejn Bormla u Tas-Sliema. Iż-żewġ timijiet kienu spiċċaw il-kampjonat b'punti indaqs.

Din il-logħba li nistgħu nsejħulha l-akbar waħda qabel waqaf il-futbol minħabba l-gwerra kienet waħda missielta sa l-aħħar.

Sliema attakaw mill-ewwel. Wara biss għaxar minuti Azzopardi qassam lil Tony Nicholl. Dan ta' l-aħħar qassam lil George Bond li skorja bir-ras. Gowl hekk kmieni kessaħ lill-Bormliżi.

Fit-tieni taqsima, St George's qamu fuq tagħhom. Xerri niżel minn *half-back* għal *left-wing* u din il-bidla għamlet differenza kbira fit-tim. Bormla bdew jattakkaw aktar iżda kif jiġri kemm-il darba fil-futbol, Tony Nicholl ħarab bil-ballun u kien għoddu skorja. Ftit minuti wara ġiet doċċa kiesħa għall-Bormlizi. Borg twaqqa' fil-kaxxa l-kbira u r-*referee* saffar *penalty*. Tah Tony Nicholl u skorja.

Għad li b'żewġ gowls minn taħt, St George's ma qatgħux qalbhom. Baqgħu jattakkaw u rnexxielhom inaqqsu l-iskor. Salvu Sammut ħabbat il-ballun mal-lasta, il-ballun ħabat ma' Xerri u baqa' dieħel fix-xibka.

Kien għad fadal ħafna ħin, iżda Sliema Wanderers iddefendew tajjeb sa l-aħħar suffara. B'hekk St George's tilfu ċ-ċans li jirbħu l-kampjonat għat-tieni darba fl-istorja tagħhom.

Dan l-istaġun kien l-aħħar wieħed qabel il-gwerra. Ftit ġimgħat wara t-tmiem tal-kampjonat, it-Taljani daħlu fil-gwerra u Malta sabet ruħha f'nofs attakki kontinwi mill-ajru. St George's bħall-biċċa l-kbira tat-timijiet l-oħra Maltin waqfu mil-logħob sakemm spiċċat il-gwerra.

**It-tim ta' wara l-gwerra**

Wara li spiċċat il-gwerra Bormla bħall-bqija tal-Kottonera kienet imfarrka u l-Bormliżi kienu mxerrdin ma' Malta kollha. Għalhekk kien ferm diffiċli li terġa' tarma tim mill-ġdid. Imma l-ħeġġa għal logħba ġewwa Bormla ma ntfietx u fl-istaġun 1945-46, is-St George's insibuhom jikkompetu fl-Ewwel Diviżjoni.

Kien bidu kwiet u St George's spiċċaw qabel ta' l-aħħar fil-klassifika finali. Formazzjoni tipika ta' dak iż-żmien kienet: Pearson, M. Paris, Azzopardi, Gatt, Darmanin, Mizzi, Cassar, Romolo, J. Paris, Bartolo, Degiorgio.

Fl-istaġun ta' wara St George's spiċċaw tista' tgħid fl-istess pożizzjoni tas-sena ta' qabel.



## Florid-Lions

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1944 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 17-12-44 | k. | Naval XI | 2-1 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 23-12-44 | k. | Little Hibernians | 2-1 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 23-12-44 | k. | Little Hibernians | 2-1 | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1944-45 | 33, Triq San Ġorġ, Bormla |

### Unuri mirbuħa minn Florid-Lions

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1945-46 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | | | 1945-46 | |
| It-Tieni Tim | | | | |
| Tielet Diviżjoni | | | 1944-45 | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1944-45 | | | |

Wara l-gwerra l-format tal-kampjonat ta' l-MFA kien differenti minn dak ta' llum. Ma kinux jeżistu kampjonati tar-*reserves*. It-Tielet Diviżjoni kienet isservi ta' *nursery* għall-klabbs il-kbar. Hawn ta' min isemmi wkoll il-kontribut li taw it-timijiet iż-żgħar.

Wara l-gwerra żewġ timijiet ta' l-*amateurs* Bormliżi ngħaqdu u ffurmaw il-Florid-Lions. Ħafna plejers li wara taw kontribut kbir lis-St George's bdew ma' dan it-tim. It-tim tal-*minors* dak iż-żmien kien magħruf bħala Little Florids.

Florid-Lions kien fost l-aħjar timijiet *amateurs* ta' wara l-gwerra u rebaħ bosta unuri. Fl-1944-45 spiċċa fit-tieni post fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni u fl-istaġun ta' wara mhux biss rebaħ is-sezzjoni tiegħu iżda spiċċa wkoll finalist fit-Tazza tat-Tieni Diviżjoni.

**It-tieni finali ta' l-FA Trophy**

L-istaġun 1949-50 kien staġun memorabli għas-St George's. Il-Bormliżi urew progress kbir fuq l-istaġuni ta' qabel. St George's mhux biss irreġistraw l-akbar skor fil-kampjonat meta għelbu lil Luqa St Andrew's 7-3, iżda wkoll għelbu lil Floriana 1-0. Floriana f'dak l-

istaġun kienu rebħu l-kampjonat.

St George's qabel il-gwerra kellhom reputazzjoni tajba bħala *cup-fighters*. Fil-fatt kif diġà rajna, il-Bormliżi rebħu l-*cup-tie* tliet darbiet. Iżda mill-istaġun 1934-35 meta bdiet tintlagħab l-FA Trophy St George's waslu sal-finali darbtejn biss. L-ewwel darba kien fl-istaġun 1936-37 meta tilfu 2-0 kontra Sliema Wanderers u proprju f'dan l-istaġun meta telgħu fil-finali kontra Floriana.

Biex waslu sal-finali, St George's kellhom jegħlbu l-isfida qawwija tal-Valletta fis-semi-finali. St George's rebħu 3-1. Kienu Valletta li fetħu l-iskor, imma ftit qabel tmiem l-ewwel taqsima Flask skorja bir-ras. Kif bdiet it-tieni taqsima Bonavia skorja t-tieni gowl biex xi ħames minuti wara, Romolo skorja t-tielet gowl Bormliż. Hawnhekk il-logħob sar goff u nqalgħu inċidenti koroh. Ir-*referee* Mr. Hubbard qala' daqqa ta' sieq mingħand plejer Belti u kellu jħalli l-grawnd. Il-logħba ġiet abbandunata, imma l-MFA iddikjarat li r-riżultat jibqa' 3-1 favur St George's.

Il-finali saret nhar il-Ħadd 4 ta' Ġunju 1950. Floriana f'dak l-istaġun kellhom tim verament qawwi u kien irnexxielhom jirbħu t-tliet tazzi. Għalkemm saru diversi attakki miż-żewġ naħat l-iskor fl-ewwel taqsima baqa' 0-0. Iżda kmieni fit-tieni taqsima, Lolly Borg fetaħ l-iskor għal Floriana. St George's wara dan il-gowl għamlu reazzjoni qawwija. Bormla baqgħu jinsistu u fl-aħħar ġabu d-*draw* b'gowl sabiħ ta' Xuereb. Dan qabeż lil Leli Zammit u minn tarf il-kaxxa l-kbira fajjar xutt spettakoluż li Alamango b'ebda mod ma seta' jwaqqaf.

Il-logħob baqa' maqsum sakemm Floriana reġgħu marru minn fuq b'awtogowl ta' Izzo. St George's reġgħu ppruvaw iġibu d-*draw*, imma Herbert ħarab min-nofs il-grawnd, qassam lil Pullu Demanuele u dan waħdu quddiem il-lasti tefa' l-ballun fix-xibka.

B'hekk St George's tilfu ċ-cans li jniżżlu isimhom fuq it-Trophy. [10]

**Relegati għall-ewwel darba**

Ir-*relegation* hija l-ħmar il-lejl tal-klabbs tal-futbol. Ħadd wara Ħadd tista' tgħid li tolqot lil kulħadd. Għas-St George's ir-*relegation* waslet għall-ewwel darba fl-1952-53. Dak l-istaġun kien wieħed verament diżastruż. Minn erbatax-il logħba t-tim rebaħ biss tnejn biex spiċċa fl-aħħar post tal-klassifika żewġ punti taħt Ħamrun Spartans. B'hekk klabb bi tradizzjoni hekk kbira waqa' fit-Tieni Diviżjoni għall-



ewwel darba.

Ironikament waħda miż-żewġ rebħiet li għamlu St George's f'dak l-istaġun kienet kontra r-rivali kbar tagħhom il-Floriana. L-*Irish* f'dak l-istaġun waqqfu rekord billi rebħu l-kampjonat għar-raba' sena konsekuttiva. Il-ġlieda kontra r-*relegation* kienet ħarxa sa l-aħħar u fiha kienu mdaħħlin wkoll Ħamrun Spartans, Rabat u f'waqtiet oħra, Hibernians u Sliema Wanderers. Iżda fl-aħħar id-daqqa tal-mannara waqgħet fuq għonq il-Bormliżi.

**Promossi tliet darbiet f'ħames staġuni.**

Għalkemm il-Bormliżi kienu diżappuntati li t-tim tagħhom sab ruħu fit-Tieni Diviżjoni wara 40 sena fl-Ewwel Diviżjoni ħafna kellhom qalbhom qawwija. Fl-ewwel staġun tagħhom fit-Tieni Diviżjoni Bormla wrew supremazija kbira fuq it-timijiet l-oħra u wara biss staġun wieħed telgħu lura fl-Ewwel Diviżjoni.

Fi tmiem tal-kampjonat, St George's kienu jaqsmu l-ewwel post ma' Vittoriosa Stars bi 12-il punt. Għalhekk kien meħieġ *decider*. Din il-logħba ntlagħbet il-Ħadd 28 ta' Marzu 1954 quddiem folla kbira. Il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 2-2. F'dak l-istaġun il-pika bejn iż-żewġ ġirien kienet fl-aqwa tagħha u dan id-*draw* kompla jkebbes il-pika bejniethom.

It-tieni logħba saret nhar il-Ħadd 4 ta' April. Il-partitarji taż-żewġ naħat telgħu bl-eluf, armati b'kull xorta ta' bnadar, ċuqlajti, qniepen u ħornijiet. Kienet ġurnata sabiħa speċjalment għall-Bormliżi li rebħu bl-iskor ta' 3-0. [11]

Il-mawra tas-St George's fl-Ewwel Diviżjoni kienet waħda qasira għaliex fl-istaġun ta' wara reġgħu spiċċaw fl-aħħar post u ġew relegati. Din id-darba St George's ma telgħux mill-ewwel. Fl-istaġun 1955-56 spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali tat-Tieni Diviżjoni, żewġ punti wara Marsa FC li rebħu l-promozzjoni.

Din id-darba St George's damu żewġ staġuni fit-Tieni Diviżjoni. Fl-istaġun 1956-57 St George's kellhom staġun mill-aqwa u rebħu l-kampjonat mingħajr ma sofrew telfa. Il-logħba li kienet tħoll u torbot waslet meta St George's iltaqgħu kontra l-Birgu fit-tieni rawnd. Il-Bormliżi rebħu logħba verament akkanita bl-iskor ta' 2-1.

Wara l-logħba l-plejers Bormliżi twasslu fost briju kbir sax-Xagħjra billi l-każin f'dak iż-żmien kien fi Pjazza Santa Margarita fil-blokk li



It-tim tas-St George' s li rebaħ il-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni fl-istaġun 1943-54. Wara: Wenzu Gabaretta, Rizzo, Bonavia, Mallia, Zarb, Peppi Delceppo. Quddiem: Scicluna, Bartolo, C. Mizzi, J. Mizzi, Romolo.

kien magħruf bl-isem 'Ir-Rest'.

Formazzjoni tipika ta' dak l-istaġun kienet: Gili, Scerri, Schreiner, Delceppo, Rizzo, Magri, Bartolo, Karmenu Mizzi, Eddie Mizzi, S. Scicluna u Joe Mizzi.

Kien tim verament tajjeb, iżda fl-Ewwel Diviżjoni donnu inbidel għal kollox. Tant li fl-aħħar ta' l-istaġun 1957-58 St George's reġgħu spiċċaw fil-qiegħ tal-klassifika u reġgħu ġew relegati wara biss staġun mal-kbar.

Lura fit-Tieni Diviżjoni St George's kienu tajbin wisq f'dan il-livell. Għalhekk l-istaġun 1958-59 kien ġirja oħra trijonfali għall-Bormliżi. F'dan l-istaġun, St George's kellhom fl-opinjoni tiegħi waħda mill-aqwa formazzjonijiet fl-istorja tagħhom. Huma mhux biss rebħu l-kampjonat imma spiċċaw b'punti massimi.

Din il-ġirja trijonfali kellha t-tieni kapitlu tagħha fil-kompetizzjoni tan-*Knock-Out*. St George's komplew b'rebħiet ta' 6-1 kontra Gżira United, u 3-0 kontra Vittoriosa Stars fis-semi-finali. Fil-finali St George's għelbu 6-1 lil Tarxien Rainbows.



**1959-64**

Din id-darba St George's żammew posthom fl-Ewwel Diviżjoni għal ħames staġuni. Matul dan iż-żmien il-Bormliżi qatt ma ċċalinġjaw għall-unuri, imma żammew posthom f'nofs il-klassifika.

Iżda għalkemm ma rebħux unuri, St George's kellhom ukoll il-mumenti sbieħ tagħhom. Kien hemm il-logħba famuża kontra Grazer A.K. f'nofs l-istaġun 1959-60 meta l-Bormliżi għelbu lit-tim Awstrijak b'*penalty-goal* skurjat minn Eddie Mizzi *il-Bagaga.* Kien hemm ukoll ir-rebħa ta' 3-0 kontra Sliema Wanderers fl-FA Trophy fl-istaġun 1961-62.[12]

Il-bniedem wara dan it-tim Bormliż kien bla dubju Peppi Delceppo. Peppi kien wieħed mill-aħjar plejers Maltin ta' dak il-perijodu. Iżda mhux biss, għaliex huwa kien ġentlom mill-aqwa. Delceppo qatt ma rebaħ unuri kbar mas-St George's, għalkemm kieku għażel li jissieħeb ma' xi tim ieħor żgur li kien jimla' l-vetrina tiegħu.

Fl-istaġun 1959-60 l-MFA tagħtu Ċertifikat ta' Unur għas-servizz eċċezzjonali li ta lil-logħba bħala l-kaptin tas-St George's.

Fl-istaġun 1961-62 reġa' beda jberraq għas-St George's. Spiċċaw qabel ta' l-aħħar u fl-istaġun ta' wara spiċċaw fis-sitt post. Fl-istaġun 1963-64 għal darb'oħra sabu ruħhom relegati. Dan kien wieħed mill-agħar staġuni fl-istorja tal-klabb għaliex it-tim rebaħ biss punt wieħed fil-kampjonat kollu.

**1965-66 mill-ġdid rebbieħa tat-Tieni Diviżjoni**

Din id-darba St George's damu żewġ staġuni fit-Tieni Diviżjoni li fihom saru diversi bidliet fit-tim. Kien wasal iż-żmien biex għadd ta' żgħażagħ promettenti jieħdu post plejers veterani. Dan il-proċess beda fl-istaġun 1964-65 u kompla fl-istaġun ta' wara meta St George's għal darba oħra rebħu l-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni.

Dan it-tim kien immexxi minn Peppi Delceppo li issa kien rafa' minn plejer u beda jiddedika ħinu bħala kowċ. Peppi kien sinonimu mal-klabb Bormliż u qatt ma naqas li jrawwem talent ġdid. Din id-darba fit-tim Bormliż kien hemm xi ħaġa speċjali għaliex ħafna mill-plejers kienu telgħu flimkien miċ-ċokon. Magħhom żdiedu xi plejers minn timijiet oħra bħal ngħidu aħna, Johnnie Darmanin mill-Valletta, Eddie Bonnett mill-Floriana, u Wally Hili mis-Sliema Wanderers.

Iżda minkejja t-talent kbir li kellu t-tim, St George's reġgħu sabu

ruħhom fl-istess ilma li kienu fih qabel. Kien diffiċli biex iżżomm mal-kbar u din ma kinitx storja tal-Bormliżi biss. L-istess ġara lil Birkirkara, Gżira, Msida, Qormi, Ħaż-Żebbuġ, Rabat, St Patrick's u Vittoriosa.

Fl-istaġun 1966-67 ma kienx hemm biża' għaliex billi kien hemm sitt timijiet biss fl-Ewwel Diviżjoni ma waqa' ħadd. Fl-istaġun 1967-68 marru ftit aħjar għaliex spiċċaw fis-sitt post. Imma l-istaġun 1968-69 reġa' kien wieħed negattiv. St George's ġabru biss ħames punti biex mill-ġdid reġgħu ġew relegati.

**1971-72 u 1973-74 St George's jirbħu kollox**

Wara tliet staġuni fit-Tieni Diviżjoni, St George's reġgħu kienu lesti biex jirbħu l-promozzjoni. Il-Bormliżi organizzaw ruħhom bis-sħiħ biex jgħelbu kull ostaklu. L-istaġun 1971-72 kien verament wieħed li ma jintesiex.

F'dak l-istaġun St George's rebħu kollox. L-ewwelnett rebħu l-Kampjonat u t-Tazza u mbagħad fil-bidu ta' l-istaġun ta' wara rebħu s-Sons of Malta Cup. Iżda dan ma kienx biżżejjed għaliex minbarra dawn l-unuri, is-suċċess kompla jikber billi t-tim tar-*Reserves*, kif ukoll dak tal-*Minors* rebħu s-sezzjonijiet tagħhom.

Kif diġà rajna, ż-żewġ timijiet promossi għall-Ewwel Diviżjoni kienu St George's u St Patrick's. Għalhekk qabel fetaħ l-istaġun 1972-73, iż-żewġ timijiet iltaqgħu fil-finali tas-Sons of Malta Cup. St George's urew mill-ewwel li kienu aktar preparati mill-ġirien tagħhom. Rebħu pjuttost faċilment bl-iskor kbir ta' 4-1.

Wara r-rebħ ta' dan l-unur hekk kmieni fl-istaġun wieħed kien forsi jistenna lil St George's jagħtu sfida denja fl-Ewwel Diviżjoni. Iżda tul dak l-istaġun il-Bormliżi kisbu biss żewġ rebħiet u ħames *draws*. Disa' punti kienu ftit wisq biex isalvaw mir-*relegation*. Spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar u ġew relegati flimkien ma' St Patrick's.

Hekk l-istorja reġgħet irrepetiet ruħha. St George's reġgħu sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni wara biss staġun mal-kbar, iżda kif ġara fl-1971-72, fl-istaġun 1973-74 il-Bormliżi reġgħu kaxkru l-unuri kollha tat-Tieni Diviżjoni. Is-*Saints* rebħu l-Kampjonat, it-Tazza u s-Sons of Malta Cup.



**1974-80 - Sitt staġuni fl-Ewwel Diviżjoni.**

Fil-bidu ta' l-istaġun 1974-75 il-ħsieb f'moħħ il-Bormliżi kollha kien kemm kien se jirnexxilhom iżommu mal-kbar. St George's bdew tajjeb bir-rebħ tas-Sons of Malta Cup u komplew bi *draw* ta' 1-1 kontra Birkirkara.

Wara dan il-ftuħ tajjeb, Bormla komplew serje ta' erba' rebħiet, kontra Żebbug Rangers 2-1, Valletta 2-0, Gżira United 2-0 u Marsa 1-0. Imbagħad kien imiss il-logħba tradizzjonali kontra Floriana li għal darba oħra l-Bormliżi tilfu bl-iskor ta' 1-0. Fil-logħba ta' wara għelbu lil Mosta 1-0 biex fl-aħħar żewġ logħbiet ta' l-ewwel rawnd tilfu 1-2 kontra Sliema u ġew *draw* ta' 1-1 kontra Hibernians.

Fit-tieni rawnd, il-Bormliżi kisbu tliet rebħiet oħra biex spiċċaw fit-tielet post. L-uniku telfa li ħadu kienet kontra Sliema Wanderers bl-iskor ta' 1-0. Din swiethom it-tieni post u ċans li għall-ewwel darba jieħdu sehem fil-kompetizzjonijiet Ewropej.

Iżda l-isbaħ mument ta' dak l-istaġun kien meta St George's iltaqgħu kontra Floriana. L-*Irish* kienu saru Champions fil-logħba ta' qabel u għalhekk kontra Bormla kellhom iċ-ċelebrazzjonijiet. Ġara li f'logħba li kulħadd ħaseb li kienet sejra tispiċċa fi *draw* ta' 0-0, Charlie Grima tefa' l-ballun fix-xibka Furjaniża fl-aħħar ħin biex ta rebħa storika lit-tim Bormliż u l-ewwel telfa ta' l-istaġun lill-Floriana.

Din id-darba, St George's irnexxielhom iżommu fl-Ewwel Diviżjoni għal sitt staġuni. Fit-tieni staġun tagħhom mal-kbar spiċċaw fit-tmien post minn għaxar timijiet.

Fl-istaġun 1976-77 irritorna mas-St George's Freddie Delia wara karriera twila mal-Hibernians. Delia għen lill-Bormliżi biex jispiċċa fis-seba' post tal-klassifika finali.

Fl-istaġun 1978-79 l-Ewwel Diviżjoni għall-ewwel fażi t-timijiet inqasmu f'żewġ gruppi. St George's lagħbu fi grupp B u fit-tieni fażi fir-*Relegation Pool*. Spiċċaw fit-tielet post u frankaw ir-*relegation*.

Fl-istaġun 1979-80 St George's reġgħu ġew relegati. Dan kien l-aħħar staġun li ntlagħab bis-sistema l-antika. Mill-istaġun 1980-81 l-ogħla kategorija tal-Futbol Malti bdiet tissejjaħ 'Premier Division'.

**Il-bidu tas-Snin Tmenin**

Matul is-snin Tmenin, is-St George's għamlu l-itwal perijodu fl-istorja tagħhom fit-Tieni Diviżjoni, jew aħjar fl-Ewwel Diviżjoni,

għaliex kif diġà għedna mill-istaġun 1980-81 iddaħħlet fil-Kampjonat Malti l-Premier Division.

St George's għamlu sitt staġuni f'din id-diviżjoni ġdida. Ftit hemm x'wieħed jgħid dwar dan il-perjodu ħlief forsi dwar ir-rebħa li għamlu Bormla fuq Rabat Ajax fl-FA Trophy fl-istaġun 1982-83. Għalkemm wara Rabat kienu ngħataw ir-rebħa għaliex St George's kienu użaw plejer ineliġibbli.

Ta' min isemmi wkoll l-aħħar logħba li lagħbu St George's fil-grawnd il-qadim tal-Gżira. Din saret fl-14 ta' Novembru 1981 meta Bormla ġew *draw* ta' 2-2 ma' Żebbug Rangers. B'hekk għalqet għal dejjem epoka oħra kbira għall-klabb Bormliż.

**Staġun ikraħ**

L-istaġun 1985-86 kien l-aktar wieħed ikraħ fl-istorja tas-St George's. F'dak l-istaġun St George's ġew relegati għall-ewwel darba fit-Tieni Diviżjoni li allura issa kienet it-tielet diviżjoni tal-kampjonat. Kienet paġna kerha fl-istorja tal-klabb billi qatt qabel it-tim ma kien niżel daqs tant l-isfel fil-kampjonat.

Fl-ewwel staġun fit-Tieni Diviżjoni, il-Bormliżi bdew tajjeb. Rebħu tliet logħbiet wara xulxin, imbagħad tilfu 1-0 kontra l-Imsida. Din kienet daqqa ta' ħarta għall-aspirazzjoni tal-Bormliżi li jirbħu l-promozzjoni. F'dak l-istaġun spiċċaw fir-Raba' post..

Avveniment importanti li ġara matul dak l-istaġun kien il-ftuħ tal-każin il-ġdid fi Triq Santa Tereża, mill-Onorevoli Salvu Sant wara li sar marċ ta' l-okkażjoni mill-Banda San Ġorġ.

***Double* fit-Tieni Diviżjoni**

Fl-istaġun 1987-88 St George's rebħu l-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni. St George's tilfu logħba waħda biss matul il-kampjonat kollu. Din waslet kontra Gżira United fl-ewwel rawnd. Minn dakinhar 'il quddiem, il-Bormliżi ma ħarsux lura. Baqgħu mixjin 'il quddiem sakemm rebħu l-kampjonat b'total ta' 30 punt.

St George's kisbu l-promozzjoni fil-logħba kontra Marsa FC li rebħu 2-0, u saru *champions* fil-logħba kontra Kalkara (0-0). Iżda naturalment iċ-ċelebrazzjonijiet tar-rebħ tal-kampjonat tħallew għall-aħħar partita kontra Lija Athletics. Dakinhar kien hemm briju kbir fil-grawnd ta' Pace-Grasso u wara l-logħba f'Bormla.



Wara li ntemm il-kampjonat bdiet il-kompetizzjoni tan-*Knock-out*. St George's lagħbu l-ewwel logħba tagħhom kontra St Andrew's u rebħu bl-iskor ta' 2-0. Fir-rawnd ta' wara St George's għelbu lill-ġirien tagħhom Kalkara FC 3-0.

Fis-semi finali St George's sabu għadma iebsa fit-tim Żebbuġi. Wara li kemm din il-logħba u wkoll ir-*replay* intemmu fi *draw* ta' 0-0, il-Bormliżi ħarġu rebbieħa 3-1 wara li ngħataw il-*penalties*.

Fil-finali St George's iltaqgħu kontra Għargħur. Il-logħba kienet waħda kumbattuta għall-aħħar, iżda fit-38 minuta Bormla skurjaw dak li kellu jkun il-gowl tar-rebħa b'xutt b'saħħtu tad-difensur Karmenu Calafato.

Fl-istaġun 1988-89, fl-ewwel staġun tagħhom fl-Ewwel Diviżjoni St George's spiċċaw fis-sitt post. L-istess għamlu fiż-żewġ staġuni ta' wara f'dawk is-sentejn spiċċaw fir-raba' post.

**Lura mal-kbar wara 12-il sena**

Wara 12-il sena f'diviżjonijiet inferjuri, St George's rebħu l-promozzjoni għall-Premier League fl-istaġun 1991-92. Il-Bormliżi meqjusa bħala l-pijunieri tal-Futbol Malti sa fl-aħħar reġgħu telgħu mal-kbar.

L-intenzjonijiet tal-Bormliżi kienu jidhru mill-bidunett. Bdew bir-rebħ u wara li tilfu ftit il-pass kontra Għargħur, rebħu 13-il logħba konsekuttiva biex spiċċaw *champions* ta' l-Ewwel Diviżjoni

F'dak l-istaġun l-MFA żammet għall-ewwel darba kompetizzjoni *knock-out* għat-timijiet ta' l-Ewwel Diviżjoni. St George's għelbu lill-Mellieħa 5-0 fil-kwarti tal-finali iżda mbagħad tilfu 4-1 kontra St Patricks fis-semi-finali.

Iżda minkejja s-suċċess li kisbu Bormla f'dak l-istaġun fil-Premier League is-sitwazzjoni kienet ferm differenti. Illum is-suċċess jinxtara bil-flus u mhux bit-tradizzjoni. St George's huwa klabb bi tradizzjonijiet kbar iżda klabb fqir. Illum il-ġurnata trid eluf ta' liri biex iżżomm fil-Premier, għalhekk ma kinetx sorpriża meta fl-aħħar ta' l-istaġun 1992-93 St George's reġgħu ġew relegati.

Fl-istaġun 1993-94 St George's spiċċaw fit-tielet post tal-klassifika ta' l-Ewwel Diviżjoni. Naxxar Lions u Pietà Hotspurs kisbu d-dritt li jilagħbu fil-Premier Division. Il-Bormliżi ftit ħabblu rashom. Kien aħjar li jgħadddu ftit taż-żmien f'din id-diviżjoni qabel ma jerġgħu



St George's FC 1987-88, *Champions* tat-Tieni Diviżjoni u rebbieħa tan-*Knock Out* għat-timijiet tat-Tieni u t-Tielet Diviżjoni. Wara: G. Stivala, R. Zerafa, G. Zarb, I. Camilleri, J. Delia, J. Paris. Quddiem: M. Bonnici, J. Bajada, C. Calafato, D. Vella, R. Galea.

jitilgħu mal-kbar. Iżda għarralhom. Ġara li Birkirkara u Luxol St Andrew's li ftit taż-żmien qabel kienu ingħaqdu flimkien, iddeċidew li jerġgħu jinfirdu. Birkirkara żammew posthom fil-Premier u Luxol spiċċaw fit-Tielet Diviżjoni.

B'hekk inħoloq post vakant fil-Premier u billi Bormla kienu spiċċaw fit-tielet post ġew awtomatikament promossi għall-Premier Division. Kif diġà għedna, St George's xejn ma kienu preparati għall-Premier għalhekk xejn ma kienet sorpriża meta fl-aħħar ta' l-istaġun reġgħu ġew relegati.

Din id-darba l-mawra qasira li għamlu fil-Premier xejn ma għamlet ġid lit-tim. Fl-istaġun 1995-96 għalkemm kellhom għoxrin punt xorta spiċċaw fis-seba' post bl-istess punti daqs Sta Luċija. Għalhekk kien hemm bżonn *decider* biex jingħażel it-tieni tim li kellu jiġi relegat. Bormla tilfu l-logħba 2-1 biex spiċċaw fit-Tieni Diviżjoni.



**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa f'Bormla matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Cospicua St Andrew's | 1880 |
| St Margherita FC | 1890 |
| St Margherita United | 1909 |
| National FT | 1910 |
| Cospicua St Andrew's | 1910 |
| Cospicua Rovers | 1930 |
| St Edward's College | 1930 |
| Cospicua Juventus | 1935 |
| Cospicua Catholic Action | 1936 |
| Cospicua Swallows | 1936 |
| Cospicua St Patrick's | 1937 |
| Cospicua Florids | 1937 |
| Cospicua Amateurs | 1937 |
| Rockyvalle FT | 1938 |
| Cospicua St Paul's | 1939 |
| Cospicua Athletics | 1939 |
| Cospicua City | 1941 |
| Cospicua Eagles | 1944 |
| Little Florid - Lions | 1945 |
| De La Salle College FT | 1946 |
| Cospicua Associates | 1947 |
| Sons of Cospicua | 1947 |
| Cospicua Dynamoes | 1954 |
| Cospicua Stars | 1956 |
| Cospicua St John's | 1956 |
| Cospicua Thames | 1956 |
| Cospicua Wolves | 1956 |
| De La Salle College OB | 1958 |
| Cospicua St Thomas | 1960 |
| Cospicua St Francis | 1961 |
| Cospicua Golden Stars | 1962 |
| Cospicua ZHN | 1964 |
| Cospicua St Margaret | 1972 |
| Cospicua SC | 1974 |
| Cospicua St Joseph's | 1975 |
| Cottonera Rovers | 1979 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. Griffiths J.H.,'When the Ball Started Bouncing'. *Civilisation*
2. Aquilina S., Fsadni L., Garret H. u Spiteri L., 'Il-Pijunieri tal-Football Malti'.
3. *Daily Malta Chronicle*, (18-04-1910).
4. *Malta Herald*, (04-05-1915).
5. Aquilina S., Fsadni L., Garret H. u Spiteri L., 'Il-Pijunieri tal-Football Malti'.
6. *Daily Malta Chronicle*, (19-04-1912).
7. Aquilina S., Fsadni L., Garret H. u Spiteri L., 'Il-Pijunieri tal-Football Malti'.
8. Spiteri E., 'Tourneys Memorabbli', *Sport*, (19-05-1969).
9. Spiteri E., 'L-istorja tal-F.A. Trophy' *Sport*, (26-04-1971).
10. G.D. , 'Kaxkruhom it-Tlieta! *Il-Berqa*, (05-06-1950).
11. *Il-Berqa*, (30-03-1954).
12. DeCesare R., *Football Annual 1960-61, - Christmas Tourney, p. 115.*





# DINGLI

**Dingli Swallows** **1949 -**

## Dingli Swallows

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1948 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 08-12-48 | k. | Paola United | 2-2 | AM League Trawnd |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 08-12-48 | k. | Paola United | 2-2 | AM League Trawnd |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 01-10-49 | k. | Balzan Youths | 0-4 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | 1949-50 | Strixxi blu u ħomor, qliezet blu |
| | | Strixxi ħomor u blu, qliezet bojod |
| Indirizz | | - 8, Triq San Rokku |
| | | - 17, Triq il-Parroċċa |
| | Fil-preżent | - 35, Triq il-Parroċċa. Dingli RBT11 |

### Unuri mirbuħa minn Dingli Swallows

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1992-93 | | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | | | 1956-57 | 1979-80 |
| Dr Joe Mifsud Cup | 1991-92 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1974-75 | 1990-91 | | 1991-92 |
| Minors Cup | 1974-75 | | | |
| Kampjonat taħt il-21 | 1984-85 | | | |
| YFA U/16 Sezzjoni | 2997-98 | | | |
| YFA Good Conduct Shield | 1990-91 | | | |

L-għoljiet sbieħ ta' Ħad-Dingli ma tantx huma post ideali għall-logħob tal-futbol. Fil-fatt, l-għajta ta' 'gowl' damet ħafna ma kisret il-kwiet u l-ġabra ta' dan ir-raħal ċejken u pittoresk.

Skond Felix Abela u Angelo Muscat, tnejn mill-pijunieri tal-futbol f'Ħad-Dingli kien Dun Edgar Huntingford li beda l-logħba tal-futbol fir-raħal.

Dun Edgar, li fl-1941 kien refuġjat f'Ħad-Dingli, kellu futbol *size 5*. Kien futbol qadim tal-ġilda u qabel kull logħba t-tfal kien ikollhom mhux biss jonfħuh iżda wkoll jillejżjawh. Din il-ħaġa kienet iddejjaq ħafna lit-tfal għaliex kien ikollhom seba' mitt sena sakemm jibdew jilagħbu.

F'dak iż-żmien ta' gwerra, it-tfal kellhom biss blalen taċ-ċarruta biex jilagħbu. Kienu jagħmluhom huma stess jew inkella, jitolbu lil ħuthom il-bniet jagħmluhomlhom. Mhux ta' b'xejn li dak il-futbol ta' Dun Edgar Huntingford, kien il-għaxqa tat-tfal ta' Ħad-Dingli.

Dun Edgar, li dak iż-żmien kien għadu seminarista, kien l-għaxqa tiegħu jiġbor it-tfal madwaru. Joħroġhom xi dawra, jew jorganizzalhom xi logħba futbol bejniethom. Naturalment, il-futbol ta' Dun Edgar kienu jużawh biss nhar ta' Ħadd!

L-ewwel logħba, li kif jiftakru Abela u Muscat ġiet organizzata minn Dun Edgar kienet dik bejn it-tim tal-qassis u ieħor immexxi minn ċertu Salvu Micallef *tal-Għammieri*. Din il-logħba ntlagħbet fit-triq prinċipali li tieħu għar-Rabat quddiem il-'Cottages'. Fost dawk li ħadu sehem f'din l-ewwel logħba nsibu lil Dun Edgar, Dun Ġwann Abela, Patri Dumink Ebejer O.P (f'dak iż-żmien kienu kollha tfal imdaqqsa), John Ebejer, Edwin Ebejer u Felix Abela fuq in-naħa ta' l-abbatini, filwaqt li għan-naħa l-oħra kien hemm Salvu Micallef, P. Micallef, David Galea, J. Fenech, Pawlu Muscat u oħrajn.

Kif jgħidu ż-żewġ ħbieb tagħna, b'xorti tajba li f'dak iż-żmien il-*petrol* kien bir-*ration* u l-karrozzi kienu ftit, għaliex kieku żgur li kien jinqala' xi inċident ikraħ.

Wara din il-logħba l-interess kompla żdied. Inxtara futbol ieħor mingħand ċertu Mifsud *il-Kiskilo* għas-somma sabiħa għal dak iż-żmien, ta' sittax-il xelin. Hawnhekk, it-tim ta' l-Abbatini u tim ieħor immexxi minn Pawlu Muscat *Pareri*, kienu ta' spiss jilagħbu kontra xulxin u l-pika ta' bejniethom kienet kbira.

Mat-tim ta' Pawlu Muscat kien jilgħab K. Farrugia li wara serva bħala kaxxier ta' Dingli Swallows. Kien hemm ukoll N. Aquilina u oħrajn, filwaqt li mal-abbatini kienu jilagħbu wkoll J. Huntingford, A. Abela, Guido Gambin u ħuh Rogantino, kif ukoll Joseph Abela li aktar tard sar Nutar u President tal-Klabb.



Iżda l-akkwist tal-futbol ma kienx biżżejjed. Għalhekk iż-żgħażagħ bdew ifittxu xi għalqa fejn jilagħbu. Ġara, li kull fejn bdew imorru kienu jsibu min ikeċċihom. Ippruvaw f'diversi għelieqi, fosthom l-għalqa ta' wara l-'Cottages', iżda kien kollu għalxejn. Tkeċċew ukoll mill-għalqa tal-*Barrakki* u mill-għalqa tal-*Mislem*. Dawn it-tliet għelieqi kienu f'idejn in-Navy.

Sa fl-aħħar it-tim ta' l-Abbatini rranġa għalqa f'*Tan-Newma*, propjetà ta' Toni Abela missier in-Nutar Abela. Fl-istess żmien it-tim l-ieħor raw kif għamlu u krew biċċa art fil-*Hawli* bil-prezz ta' 2s 6d fis-sena. Din l-art kienet fejn illum jinsab il-grawnd ta' Ħad-Dingli.

Iż-żgħażagħ ta' Ħad-Dingli bdew iqattgħu l-blat u jagħmlu minn kollox sabiex jillixxawh u sa ċertu punt irnexxielhom. Fost dawk li ħadmu biex din il-biċċa art tkun tajba għal logħob kien hemm P. Muscat, J. Fenech, K. Farrugia, J. Galea, K. Muscat u oħrajn.

Dan kien il-bidu. Bidu iebes, iżda iż-żgħażagħ ta' Ħad-Dingli ma qatgħux qalbhom. Bil-mod il-mod il-futbol fir-raħal beda miexi 'l quddiem sakemm fl-1948 ġie mwaqqaf il-klabb ta' Dingli Swallows bl-għan li jieħu sehem fil-kompetizzjonijiet Nazzjonali.[1]

**Il-Bidu ta' Dingli Swallows**

Il-klabb ta' Dingli Swallows twaqqaf fl-1948 u lagħab l-ewwel logħba tiegħu fit-8 ta' Diċembru ta' dik is-sena fl-Associate Members Cup kontra Paola United. Dingli ġew *draw* ta' 1-1 u tilfu fir-*replay* fit-30 ta' Jannar 1949 bl-iskor ta' 2-1. L-ewwel kumitat kien hekk:

| | |
|---|---|
| President: | In-Nutar J.F Abela LL.D; |
| Viċi-President: | Is-Sur J.P. Xuereb; |
| Segretarju: | Is-Sur C. Pace Gasan; |
| Kaxxier: | Is-Sur Karmenu Sant |
| Membri: | Is-Sinjuri Carlo Azzopardi, Joseph Farrugia, Karmnu Muscat, Ninu Muscat u Pawlu Muscat. |

Il-klabb beda jiffunzjona minn post li kien f'numru 8, Triq Santu Rokku. Dan il-post, misluf b'xejn, kien ta' Antonio Abela, missier il-President ta' dak iż-żmien Ġużè Abela, u mexxa lil dan il-klabb sa l-1944. Ftit taż-żmien wara l-klabb ġie trasferit għal numru 17, Triq il-Parroċċa, fejn ħafna jiftakru d-'Dingli Pharmacy'. Dan il-post kien ta' l-istess sid.

Il-post kien attrezzat bil-*bar* u *toilet* fejn l-ewwel *barman* kien Joseph Galea, missier il-President tal-lum, Colin Galea.[2]

Fl-istaġun 1949-50 ħadu sehem għall-ewwel darba fil-kampjonat ta' l-MFA. Fit-23 ta' Lulju ta' l-1949, membru tal-Kunsill ta' l-MFA mar iżur il-klabb biex jara b'għajnejh jekk il-klabb kienx adattat u fit-28 ta' l-istess xahar Dingli ġew aċċettati biex jimlew il-vaganza li kienet inħolqot fit-Tielet Diviżjoni.

Lagħbu l-ewwel logħba fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni fl-1 ta' Ottubru 1949 kontra Balzan Youths u tilfu 4-0. Naturalment, in-nuqqas ta' esperjenza kienet tidher fil-logħob taż-żgħażagħ ta' Ħad-Dingli. Kien staġun iebes għalihom u fl-aħħar tal-kampjonat spiċċaw biss post wieħed 'l bogħod mill-qiegħ tal-klassifika finali.

F'dawn l-ewwel żminijiet il-klabb iltaqa' ma' ħafna diffikultajiet. Insibu li fl-ewwel snin, il-finanzi kienu l-akbar problema. Kien hemm żmien ukoll meta nqala' ħafna nkwiet fil-klabb għaliex il-korrispondenza kienet tinżamm bl-Ingliż, kif ukoll fuq it-tqassim tal-*complimentary tickets* li kienet tibgħat l-MFA għat-*Tourney* tal-Milied.

Fis-27 ta' Mejju, 1950, ġiet imlaqqa' Seduta Ġenerali sabiex tiddiskuti jekk il-klabb għandux isir *professional*. Il-laqgħa ddeċidiet favur għaliex b'hekk il-klabb ikun aktar kompetittiv. Iżda b'xorti ħażina Dingli Swallows ma marrux tajjeb f'dawn l-ewwel staġuni mhux tant minħabba li żdiedu l-ispejjeż daqs kemm bl-inkwiet li ġabu magħhom dawn l-ewwel *professionals* lejn il-klabb.

Waħda mill-akbar diffikultajiet li ltaqgħu magħhom l-ewwel kumitati tal-klabb mill-1948 sal-1953 kienet in-nuqqas ta' grawnd f'Ħad-Dingli. F'dan iż-żmien, il-kumitat kiteb lill-Gvern sabiex jibni grawnd fir-raħal iżda minn din l-ittra ma rriżulta xejn. Fl-1951-52, il-kumitat talab lill-RAF Dingli sabiex il-plejers ikunu jistgħu jużaw it-*Tennis Courts* ta' l-RAF ħdejn it-Turetta imma l-Awtoritajiet Ingliżi rrifjutaw il-permess. Għalhekk il-kumitat għamel ftehim mal-*Barman* ta' numru 40, Triq Filippo Xiberras, sabiex dan ipoġġi għad-dispożizzjoni tal-plejers tagħna kamra żgħira fejn huma jkunu jistgħu jbiddlu u jittrenjaw fix-Xagħra tal-Furjana. Kien hemm żmien ukoll meta l-plejers kienu jbiddlu f' *bar* ieħor fuq Hastings fil-Belt Valletta. Dan il-*bar* kien ta' ċertu T. Galea li kien membru tal-kumitat ta' Dingli Swallows.

Fl-istaġun 1953-54 Dingli Swallows waslu għall-ewwel darba sal-kwarti tal-finali tat-Tazza tat-Tielet Diviżjoni. Fl-ewwel rawnd għelbu





**L-ewwel tim ta' Dingli Swallows li ħa sehem fit-Tielet Diviżjoni fl-1949-50. Wara: Hudson, Farrugia, Mansueto, Curmi, Bowerman. Quddiem: F. Abela, Agius, P, Muscat, Sainto, Gauci.**

lit-tieni tim taż-Żebbuġ Rangers 4-2, filwaqt li fit-tieni rawnd għelbu liż-Żurrieq 1-0. Fil-kwarti tal-finali Dingli tilfu kontra t-tim qawwi tal-Floriana li kien magħżul minn fost l-aħjar plejers minors li kellu t-tim Furjaniż f'dak iż-żmien tad-deheb fl-istorja ta' l-*Irish*. Dingli tilfu bl-iskor kbir ta' 6-2.

Fl-1954 il-Kumitat ta' dak iż-żmien irnexxielu jikri post f'numru 35, Triq il-Parroċċa fejn il-klabb għadu sal-lum.

L-istaġun 1956-57 kien bla dubju l-aqwa staġun fl-istorja ta' Dingli Swallows sa dak iż-żmien. Fl-kampjonat spiċċaw fir-raba' post ta' Sezzjoni B, iżda fin-*knock-out* marru ħafna aħjar.

Fl-ewwel rawnd għelbu lis-St Patrick's 3-1 wara *draw* ta' 1-1. Fil-kwarti tal-finali, Dingli ħadu *bye* biex fis-semi-finali għelbu lil Msida St Joseph's 1-0 wara draw ta' 1-1.

Fil-finali, Dingli tilfu 2-0 kontra Little Rainbows li f'dak l-istaġun rebħu l-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni.

Minkejja s-suċċess li kisbu fl-istaġun ta' qabel, l-istaġun 1957-58



**Dingli Swallows 1956-57. Bil-wieqfa: S. Bugeja, E. Fsadni, F. Muscat, F. Psaila, N. Camilleri, N. Micallef. Quddiem: F. Abela, M. Sant, O. Gatt, A. Abela, E. Carabott.**

kien wieħed diżastruż għal Dingli. Spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika u spiċċaw biex tilfu posthom fil-kampjonat.

**12-il sena fil-Limbu**

Għal tnax-il sena sħaħ Dingli Swallows sparrixew għal kollox mixxena tal-futbol lokali. Fl-1957 deher għal ftit żmien tim li kien iġib l-isem ta' Dingli United. Dan it-tim kien jieħu sehem fil-kampjonati tad-dilettanti. Fl-1960 deher tim ieħor *amateur.* Dan kien it-tim ta' Dingli LLY.

Għalkemm Dingli Swallows tilfu posthom fl-MFA, il-klabb ma ġiex xolt, iżda inqala' ħafna nkwiet bejn il-membri tant li għal xi żmien il-każin kien immexxi mill-awdituri. Il-waqfien ta' Dingli Swallows ħalla vojt kbir fil-ħajja soċjali ta' Ħad-Dingli tant li fil-Laqgħa Ġenerali tat-2 ta' Lulju 1961 sar sforz kbir biex jiġu rranġati l-kwistjonijiet kollha pendenti u l-klabb reġa' beda jiffunzjona mill-ġdid.

Fl-1963 it-tim reġa' twaqqaf u beda jieħu sehem fil-kampjonat tal-Minors. Fl-istaġun 1974-75, Dingli rebħu l-kampjonat tal-Minors. Dan is-suċċess reġa' qajjem l-interess fir-raħal u f'dak l-istaġun, ġew aċċettati fl-MFA u ħadu sehem fil-kampjonat tar-Raba' Diviżjoni.

Dan il-kampjonat kien qiegħed isir għall-ewwel darba wara ħafna snin. Dingli spiċċaw f'nofs il-klassifika ta' Sezzjoni A. Iżda minkejja li żammew posthom fil-kampjonat għal xi raġuni li ma nafuhiex il-klabb sfratta u fl-istaġun ta' wara ma ħadux sehem. Damu barra sa l-istaġun 1979-80 meta reġgħu ħadu posthom fit-Tielet Diviżjoni.

Fl-istaġun 1974-75 it-tim tal-Minors ta' dak iż-żmien immexxi b'dedikazzjoni kbira mis-Sur Felix Abela, li kien ukoll jieħu ħsieb it-tim tal-kbar kif ukoll segretarju tal-klabb, u llum President Onorarju, irnexxielu jirbaħ is-sezzjoni kif ukoll in-*knock-out* meta fil-finali għelbu lill-Ħamrun Spartans bl-iskor ta' 2-1. Wara dan l-istaġun kien hemm waqfa oħra mill-kompetizzjonijiet, biex fl-1978-79 fuq inizjattiva ta' Saviour Agius, dak iż-żmien student universitarju, flimkien ma' Charlie Sant (Kola) u l-kumitat ta' dak iż-żmien l-istorja tal-klabb ħadet żvolta meta reġgħu bdew jieħdu sehem fil-kampjonat ta' l-MFA.[3]

**Era Ġdida**

Fl-istaġun 1979-80 l-MFA organizzat mill-ġdid il-kampjonat. Tneħħiet ir-Raba' Diviżjoni u Tielet Diviżjoni nqasmet fi tlett taqsimiet minflok tnejn. Għalhekk Dingli rebħu wieħed mill-postijiet vakanti fit-Tielet Diviżjoni.

Dingli kellhom staġun kwiet. Spiċċaw f'nofs il-klassifika u għalkemm qatt ma' kienu fost ta' quddiem lanqas kienu mhedda mir-*relegation.*

Fit-tazza Dingli kienu bla dubju r-rivelazzjoni ta' l-istaġun. Bdew biex għelbu lill-Għargħur 2-1 u komplew bir-rebħ kontra Ta' Xbiex bil-*penalties,* kontra Kirkop United 3-1 u Sirens 3-1.

Fil-finali Dingli ltaqgħu mat-tim ta' St Patrick's; tim li kellu esperjenza kbira f'diviżjonijiet ogħla. Dingli lagħbu logħba prudenti iżda xorta waħda ħarġu telliefa 2-0.

Fl-istaġun 1982-83 ħelsuha bi ftit mir-*relegation* wara ġlieda kbira ma' St Andrew's, St Lucia, Marsaxlokk u Mellieħa. Fl-aħħar ta' l-istaġun spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar, punt wieħed biss aktar mill-Mellieħa.

Biex bħal kieku jkomplu mat-tradizzjoni, Dingli marru tajjeb ħafna fin-*Knockout.* Dan minkejja l-qagħda ħażina li spiċċaw fiha fil-kampjonat. Waslu sas-semifinali fejn tilfu 2-1 kontra Qormi; it-tim li rebaħ il-promozzjoni u t-Tazza.

Fl-istaġun 1984-85 taħt il-kowċ Joe Bugeja t-tim ta' taħt il-21 sena rnexxielu jirbaħ is-sezzjoni mingħajr telfa.

Għall-erba' staġuni ta' wara Dingli baqgħu telgħin u niżlin mal-klassifika tat-Tielet Diviżjoni. Fl-istaġun 1987-88 spiċċaw fil-qiegħ tal-klassifika u kellhom jerġgħu japplikaw biex iżommu posthom fil-kampjonat. Fortunatament l-applikazzjoni tagħhom ġiet milqugħa biex fl-istaġun ta' wara reġgħu dehru fil-grawnd ta' Pace Grasso.

**Il-futur fiż-żgħażagħ**

Għalkemm fl-istaġun 1990-91 Dingli xejn ma marru tajjeb fil-kampjonat, għax fil-fatt spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar, fil-kampjonat tal-*Minors* l-istorja kienet ferm differenti. Dingli taħt it-tmexxija tal-kowċ Jimmy Farrugia rebħu Sezzjoni E u ħadu sehem fid-*deciders* għar-rebħ tal-kampjonat. Hawnhekk ix-xorti ma tantx daħkitilhom għaliex tilfu 2-1 fir-rawnd preliminarju kontra Marsa FC. Iżda il-wirja taż-żgħażagħ Dinglin qawwiet ħafna l-qlub tad-diriġenti tal-klabb. Il-futur tal-klabb deher li kien f'idejn tajba. U hekk kien.

Fl-istaġun 1991-92 Dingli reġgħu rebħu l-*Minors.* Mhux biss, iżda b'numru ta' uċuħ ġodda fit-tim tat-Tielet Diviżjoni, Dingli daħlu f'taqtiegħa ferm interessanti flimkien ma' Marsaxlokk għar-rebħ tal-promozzjoni. Il-kampjonat spiċċa biż-żewġ timijiet jaqsmu l-ewwel post b'21 punt minn 12-il partita. B'hekk kien hemm bżonn ta' *decider* b'Marsaxlokk jgħelbu lil Dingli bl-iskor ta' 3-1. Il-gowls tax-Xlukkajri skurjawhom Ġann Mari Bonnici, Raymond Grech u Leli Debono, filwaqt li Frankie Muscat wieġeb għal Dingli.

Din kienet l-aktar darba li Dingli qatt waslu qrib it-Tieni Diviżjoni sa dak iż-żmien. Kien staġun tajjeb li sfortunatament ma spiċċax eżatt kif kien mixtieq. Iżda dak li m' għamlux f'dak l-istaġun Dingli għamluh fl-istaġun ta' wara.

Ta' konsolazzjoni f'dan l-istaġun kienet ir-rebħa tad-Dr J. Mifsud Challenge Trophy li kienet tintlagħab bejn il-*leaders* taż-żewġ sezzjonijiet tat-Tielet Diviżjoni. Kien il-Milied meta Dingli għelbu liż-Żejtun Corinthians 1-0.



**Dingli fl-Ewwel Diviżjoni**

L-istaġun 1992-93 kien l-istaġun ta' Dingli Swallows. F'Sezzjoni A kellna taqtiegħa ferm interessanti bejn Dingli u Melita bit-tim ta' Jimmy Farrugia, jispiċċa fl-ewwel post b'21 punt, żewġ punti fuq l-*Amateurs* tal-Melita.

Plejer li kien ta' siwi kbir għal Dingli kien Edmond Caruana li skorja 17-il gowl. Dingli bla dubju kellhom l-aqwa attakk u difiża fit-Tielet Diviżjoni. Huma skurjaw 36 gowl u sofrew biss sitta. Dingli kienu wkoll l-uniku tim mit-Tielet Diviżjoni li ma sofriex telfa matul l-istaġun. Il-Melita bi plejers promettenti bħal David Camilleri u Albert Debono kellhom staġun tajjeb u sfidaw lil Dingli sa l-aħħar mumenti.

Dingli Swallows ġew inkurunati *Champions* tat-Tielet Diviżjoni meta rnexxielhom jegħlbu lil Kirkop United fiċ-*Championship Decider* bl-iskor kbir ta' 6-1. Il-gowls ta' Dingli skurjawhom Victor Grech (2), Edmond Caruana (3) u Charles Falzon. Il-veteran Leonard Farrugia, ex plejer tal-Valletta u t-tim Nazzjonali skorja l-gowl ta' konsolazzjoni għal Kirkop minn *penalty.*

Fl-ewwel staġun tagħhom fit-Tieni Diviżjoni, Dingli mhux biss żammew posthom iżda kienu fost dawk it-timijiet li l-aktar laqtu l-għajn. Taw sfida serja u fl-aħħar tal-kampjonat spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika. Hawnhekk ix-xorti daħket lit-tim ta' Ħad-Dingli. Ġara li fl-aħħar ta' l-istaġun Birkirkara FC u Luxol St Andrew's ingħaqdu f'tim wieħed. B'hekk St George's, it-tim li spiċċa fit-tielet post ta' l-Ewwel Diviżjoni ġew bla ħsieb promossi għall-Premier u nħoloq post vakanti fil-Ewwel Diviżjoni.

Għalhekk kien hemm bżonn *decider* bejn iż-żewġ timijiet li spiċċaw fit-tieni post f'sezzjoni A u B tat-Tieni Diviżjoni. Il-logħba bejn Dingli u Siġġiewi kienet waħda mill-aktar akkanita ta' l-istaġun. Dingli qamu għall-okkażjoni u għelbu lis-Siġġiewi 5-3 wara li ngħata l-ħin barrani. B'hekk inkitbet paġna ġdida fl-istorja tal-klabb ta' Ħad-Dingli.

**Erba' staġuni fl-Ewwel Diviżjoni**

L-ewwel staġun fl-Ewwel Diviżjoni kien wieħed ta' prova għal Dingli Swallows. Minkejja nuqqas ta' esperjenza, Dingli spiċċaw f'post komdu f'nofs il-klassifika finali. F'dak l-istaġun Dingli kitbu

paġna ġdida oħra fl-istorja tagħhom. Fil-11 ta' Frar 1995 lagħbu għall-ewwel darba fl-FA Trophy.

Kien mument verament sabiħ għall-klabb hekk kif it-tim ħareġ għall-ewwel darba fil-grawnd biex jilagħbu kontra l-ġirien tagħhom Rabat Ajax. Iżda l-ewforija ta' l-okkażjoni malajr inbidlet fi mrar hekk kif fl-aħħar tal-partita Rabat ħarġu mill-grawnd rebbieħa bl-iskor kbir ta' 6-0.

Dingli Swallows damu erba' staġuni fl-Ewwel Diviżjoni. Għall-klabb daqstant żgħir dan il-fatt kien unur fih innifsu. Fl-ewwel żewġ staġuni Dingli fetħu tajjeb tant li fi tmiem l-ewwel rawnd kienu fuq quddiem. Iżda kull darba waqgħu lura fit-tieni rawnd.

Fl-istaġun 1996-97 ħelsuha għal ftit mir-*relegation* iżda fl-istaġun ta' wara x-xorti ma kinetx magħhom. Wara sensiela ta' riżultati negattivi ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni flimkien mat-tim ta' St George's.

**Klabbs oħra li kienu mwaqqfa f'Ħad-Dingli matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Dingli United | 1957 |
| Dingli LLY | 1960 |
| Dingli MPFA | 1970 |
| Dingli Matadors | 1973 |
| Savio College FT | 1974 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. Abela F., A. Muscat (1973) Kif beda l-Football f'Ħad-Dingli 1941-48 *Programm 25 Anniversarju 1973.*
2. Muscat C., Dingli Swallows FC 1948-98, 50 Sena Anniversarju 1948-98.
3. Muscat C., Dingli Swallows FC 1948-98, 50 Sena Anniversarju 1948-98.






## FGURA

**Fgura United** **1974 -**

**Fgura Inter u Fgura Athletics**

Wara l-gwerra fil-Fgura kien hemm biss ftit djar imxerrda 'l hemm u 'l hawn madwar l-għelieqi. Kien fis-snin ħamsin meta saret it-triq li tgħaqqad ir-Raħal Ġdid ma' Ħaż-Żabbar li dan ir-raħal beda jikber. Għalhekk, għalkemm dan ir-raħal kien imdawwar bi bliet u rħula mimlija tradizzjoni fil-futbol bħal Bormla, Raħal Ġdid u Ħaż-Żabbar, il-logħba damet ħafna ma bdiet f'dan il-post.

Il-lum il-Fgura mhux talli kiber iżda ħalla warajh f'dik li hi popolazzjoni bliet oħra, u bil-ħdax il-elf ruħ u fuqhom din il-komunità hija l-għaxar l-ikbar distrett ta' Malta.

L-eqdem tim li nsibu fil-Fgura kien dak ta' Fgura Inter. Dan it-tim kien jieħu sehem fil-MAFA fl-istaġun 1969-70. Safejn nafu Fgura Inter lagħbu l-ewwel logħba uffiċjali tagħhom fis-16 ta' Novembru 1969 kontra Marsa YB fit-tielet Diviżjoni tal-Kampjonat tal-MAFA.

Fl-1969 ġie mwaqqaf tim ieħor fil-Fgura li ġie mogħti l-isem ta' Fgura Athletics. Dan it-tim ġie mwaqqaf fuq inizjattiva ta' Paul Muscat, Joe Bartolo, u Tony Azzopardi. Fgura Athletics mill-ewwel applikaw biex jidħlu fil-MAFA u sakemm l-applikazzjoni tagħhom ġiet milqugħa kienu jilagħbu biss logħbiet ta' ħbiberija.

L-Athletics ġew aċċettati fil-MAFA fl-istaġum 1969-70 u ħadu sehem għall-ewwel darba fit-Tielet Diviżjoni. Għalkemm dan kien l-ewwel staġun kompetittiv, kien staġun fejn wassal ukoll l-ewwel unur. Fgura Athletics rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni meta il-logħba deċiżiva kontra Shocking Blues ħarġu rebbieħa bl-iskor ta' 2-1.

Fl-istaġun 1970-71, il-MAFA għamlet tibdil fil-format tal-kampjonat u l-Fgura Athletics sabu ruħhom għall-ewwel darba fl-Ewwel Diviżjoni. F'dak l-istaġun għalkemm il-livell kien għoli ħafna t-tim



**It-tim ta' Fgura Athletics — Rebbieħa tal-Kampjonat tat-Tieni Diviżjoni tal-IASC 1991-92.**

irnexxielu jispiċċa fit-tieni post wara Ħamrun Samra.

Fl-istaġun 1973-74 Fgura Athletics rebħu għall-ewwel darba l-kampjonat tal-MAFA. Fl-istaġun ta' wara komplew fit-triq tas-suċċess għaliex spiċċa fl-ewwel post tal-klassifika mal-Ħamrun Samra. Fiċ-*Championship Decider* li ntlagħbet fl-Empire Stadium, Fgura ħarġu telliefa bl-iskor ta' 1-0. F'dak l-istaġun memorabbli, it-tim ta' Juventus Augusta kien mistieden biex jilgħab logħba f'Malta. Fgura Athletics żamm lit-tim Taljan fi *draw* ta' 1-1. F'dak l-istess staġun Fgura lagħbu wkoll kontra TWA ta' l-Ingilterra fil-Marsa Sports Ground. Din il-logħba spiċċat wkoll fi *draw* ta' 0-0.

Fl-istaġun 1976-77 Fgura Athletics ħadu sehem fil-*Junior Friendship Soccer League* li kien jintlagħab fil-grawnd tal-Fgura. Minn dan il-kampjonat kienu ħarġu numru ta' plejers li aktar 'il quddiem kellhom jagħtu kontribut serju lil futbol Malti.

Fl-istaġun ta' wara Fgura Athletics organizzaw żjara għall-Ingilterra. It-tim lagħab żewġ logħbiet ta' ħbiberija kontra Essex Amateur Club u kontra District Lines FC. Fl-ewwel logħba Fgura tilfu 2-1 filwaqt li kontra District Lines FC rebħu bl-iskor ta' 3-2.

B'hekk kif rajna, bil-mod il-mod, Fgura Athletics stabbilew ruħhom fost l-aħjar timijiet tad-dilettanti li għandna f'pajjiżna. Wara dan l-iżvilupp u anki ċertu ammont ta' suċċess, wieħed kien jistenna li Fgura Athletics jippruvaw jidħlu fl-MFA. Iżda dan qatt ma għamluh u dan il-pass ħallewh għal ħaddieħor.[1]



# Fgura United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1971 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 10-1071 | k. | Paola Wolves | 0-2 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba – Kompetittiva | – 10-10-71 | k. | Paola Wolves | 0-2 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba – Kampjonat | – | | | | |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | – | Flokkijiet ħomor u qliezet bojod |
| Indirizz | – 1971-72 | 'St Francis' Triq San Ġwann |
| | – 1973-74 | Triq San Tumas |
| | | Il-Merħba Bar |
| | | Malta Labour Party Klabb Fgura |
| | – 1979-80 | Triq l-Isponsun |
| | – 1997-98 | Triq San Tumas |

## Unuri mirbuħa minn Fgura United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | |
|---|---|---|---|
| Promozzjoni għat-Tielet Diviżjoni | 1987-88 | | |
| Under 21 Sezzjoni | 1993-94 | 1998-99 | |
| Minor League Sezzjoni | 1973-74 | 1974-75 | |
| | 1977-78 | 1985-86 | |
| | 1986-87 | | |
| Under 14 Sezzjoni | 1995-96 | | |

Kważi fl-istess żmien li twaqqaf it-tim ta' Fgura Athletics twieled tim ieħor fil-Fgura. Kien waqt laqgħa ġenerali miżmuma fl-1 ta' Ġunju 1971 f'*St. Francis,* Triq San Ġwann fil-Fgura li ġie mwaqqaf uffiċjalment il-klabb ta' Fgura United.

L-ewwel kumitat ta' dan il-klabb kien magħmul minn dawn is-Sinjuri: President: Żaren Vella, Segretarju: C. Farrugia, Teżorier: E. Muscat, Membri: Charles Scicluna, Mario Abela, Raymond Vella, Francis Busuttil u J. Micallef.

Fgura United mill-ewwel urew ix-xewqa li jieħdu sehem fil-kampjonat ta' l-MFA għalhekk applikaw u fil-laqgħa tal-kunsill tat-13 ta' Awissu 1971 ġew aċċettati biex jieħdu sehem fil-kampjonat tal-

Minors. Fl-istess ħin it-tim ħa sehem ukoll fil-kampjonat ta' l-Amateurs organizzat mill-MFA.

Fgura United lagħbu l-ewwel logħba uffiċjali tagħhom fl-10 ta' Ottubru 1971 kontra Paola Wolves fl-*Amateur League* u tilfu bl-iskor ta' 2-0. Fis-17 ta' Ottubru lagħbu l-ewwel logħba fil-kampjonat tal-Minors kontra Kalkara United. Hawnhekk tilfu wkoll, din id-darba bl-iskor ta' 4-0.

F'Ġunju 1973 il-klabb mexa għal post fi Triq San Tumas. U fl-1974-75 ġew aċċettati fil-kampjonat Malti u ppartecipa fir-Raba' Diviżjoni. Fgura United lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fil-kampjonat fit-13 ta' Ottubru 1974 kontra Attard United. Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0.

Fgura United marru tajjeb f'dak l-ewwel attentat tagħhom fil-kampjonat fejn spiċċaw fit-tieni post f'Sezzjoni B. Fiż-żewġ staġuni ta' wara Fgura reġgħu spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali; hafna fil-qrib iżda sfortunatament mhux biżżejjed biex jirbħu l-promozzjoni.

Fl-istaġun 1976-77 marru tajjeb ukoll fin-*knock-out* fejn waslu sas-semi-finali fejn tilfu 1-0 kontra Qrendi.

Fl-istaġun 1970-80 l-MFA għamlet tibdil fil-kampjonat. Neħħiet ir-Raba' Diviżjoni u għalhekk Fgura United sabu ruħhom fit-Tielet Diviżjoni. Matul dan iż-żmien il-klabb kompla jbiddel siti minn fejn jopera fosthom 'Il-Merħba Bar' u 'l-Malta Labour Party Club' sakemm fl-aħħar jum tas-sena 1980 ġie inawgurat il-każin fi Triq l-Isponsun. Dan il-post baqa' jintuża sa tmiem l-istaġun 1997-98 biex imbagħad ittrasferixxa f'post ġdid biswit il-grawnd fi Triq San Tumas li għad irid jiġi inawgurat fil-futur qarib.

Is-snin bejn l-1977 u 1983-84 kienu snin pjuttost diffiċli għall-klabb. Matul dan iż-żmien Fgura dejjem kienu lejn in-naħa t'isfel tal-klassifika u kien hemm snin fejn anki kellhom japplikaw biex iżommu posthom fil-kampjonat.[2]

### Jitilfu fid-*decider*

Fl-istaġun 1984-85 Fgura United insew għal ftit l-inkwiet tar-*relegation* u għamlu sforz qawwi biex jirbħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. Il-protagonisti f'dan l-istaġun fit-Tielet Diviżjoni kienu Għaxaq FC, Fgura United u Pietà Hotspurs. Pietà rebħu Sezzjoni A b'ċerta faċilità tant li spiċċaw b'ħames punti vantaġġ fuq Luxol St. Andrew's.






Fgura United fl-istaġun 1987-88 meta ġew promossi għat-Tieni Diviżjoni.

F'Sezzjoni B Għaxaq FC u Fgura United spiċċaw f'ras il-klassifika b'19-il punt. Intlagħbet *decider* fejn Għaxaq rebħu 6-5 bil-*penalties* wara l-logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0.

Fl-1985-86 reġgħu tilfu l-promozzjoni għal ftit meta spiċċaw fit-tieni post, żewġ punti biss wara Marsaxlokk. Iżda dak li ma għamlux fl-1984-85 u 1985-86 għamluh fl-1987-88 meta minkejja li spiċċaw fit-tieni post ta' Sezzjoni A, ġew promossi.

Staġun ieħor tajjeb kien dak ta' l-1991-92 meta rebħu Grupp 2 tat-Tazza għat-timijiet tat-Tieni u Tielet Diviżjoni. Sfortunatament fil-kwarti tal-finali tilfu 2-1 kontra Siġġiewi fil-ħin barrani.

Fgura United damu biss ħames staġuni fit-Tieni Diviżjoni. Fl-istaġun 1992-93 spiċċaw fl-aħħar post b'erba' punti biss u ġew relegati għat-Tielet Diviżjoni fejn għadhom sal-lum.

### Titwaqqaf in-*Nursery*

Fl-istaġun 1995-96 id-diriġenti ta' Fgura United ħassew il-ħtieġa li fil-Fgura titwaqqaf *Youth Nursery* biex huma wkoll ikollhom l-

preparamenti għall-futur. Din l-inizjattiva kienet suċċess mill-ewwel għaliex proprju fil-bidu tagħha in-*Nursery* kellha mhux anqas minn sebgħin tifel.

Dan il-fatt għamel kuraġġ kbir lill-amministrazzjoni tal-klabb, tant li mill-ewwel bagħat xejn anqas minn erba' persuni biex jattendu għall-Foundation Course tal-*Coaching* li torganizza l-Malta Football Association. U la qegħdin nitkellmu dwar in-*Nursery* ta' min jgħid xi ħaġa dwar Michael Spiteri li bla dubju kien l-aqwa plejer li qatt ħareġ mill-klabb ta' Fgura United.

Michael Spiteri twieled fil-25 ta' Frar 1969 fl-Ingilterra. Ġie Malta fl-età ta' tliet snin u mar joqgħod il-Fgura. Huwa attenda l-iskola pri-



**Michael Spiteri l-akbar prodott li qatt ħareġ mill-Fgura. Spiteri jidher f'dan ir-ritratt bl-FA Trophy li rebaħ mal-Hibernians fl-istaġun 1997-98.**



marja tal-Fgura fejn beda jilgħab il-futbol. Kif jgħid huwa stess ma kienx jagħmel sforz kbir biex jistudja iżda minn dejjem kien imur tajjeb.

Meta spiċċa mill-iskola primarja huwa beda jattendi St. Michael's College u wara sena kompla bl-istudji tiegħu fil-Liċeo tal-Handaq. Wara li spiċċa l-iskola sekondarja huwa beda jsegwi kors ġewwa l-Istitut Tekniku. Iżda bla dubju ta' xejn il-futbol dejjem ġie l-ewwel għal Michael.

Beda jilgħab bħala *minor* mat-tim tal-Fgura fi żmien meta Fgura rebħu s-*section* darbtejn wara xulxin. Hawnhekk ġibet l-attenzjoni ta' diversi klabbs kbar u ta' 18-il sena ingħaqad ma' Hibernians. Mat-tim tar-Raħal Ġdid, Michael kien suċċess kbir u rebaħ tista' tgħid l-unuri kollha li joffri l-futbol Malti. Huwa lagħab ukoll diversi drabi mat-tim Nazzjonali Malti.[3]

## Klabbs oħra li kienu mwaqqfa fil-Fgura matul is-snin

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Fgura Inter | 1969 |
| Fgura Athletics | 1971 |
| Fgura Enfield | 1975 |
| Fgura Challengers | 1976 |
| Fgura Stars | 1977 |
| Fgura Labour Brigade | 1977 |
| Strum Graz | 1984 |

**NOTI U REFERENZI:**


1. Bugeja L., 'Fgura Athletics 1969-1986'.
2. Siltiet meħuda mill-minuti tal-klabb.
3. 'Fgura United', ħarġa No. 1 Awissu-Ottubru 1995.




# FLORIANA

| | |
|---|---|
| **Floriana FC** | **1909 -** |
| **Floriana Liberty** | **1914 - 1924** |
| **Floriana Tigers** | **1934 - 1944** |
| **Floriana Small Irish** | **1922 - 1923** |
| **Floriana Green Stars** | **1922 - 1923** |
| **Floriana Juventus** | **1932 - 1934** |
| **Floriana Britannia** | **1944 - 1947** |

## Floriana FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1894 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 1894-95 | k. | St George's FC | 0-1 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 09-01-10 | k. | Sliema Wanderers | 1-0 a | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 09-01-10 | k. | Sliema Wanderers | 1-0 a | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - 24-05-14 | k. | Tegettorff FT | 6-3 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Fl-Ewropa | - 17-09-61 | k. | Ujpest Dorza - Ung. | 2-5 | Tazza tat-Tazzi |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri: | 1894-05 | Kaxxi ħomor u ħodor |
| | 1905 | Faxxi ħodor u bojod |
| | 1930-31 | Kaxxi ħodor u bojod |
| | 1935-36 | Flakkijiet ħodor u kmiem bojod |
| Indirizz: | | 63 Strada Conservatorio |
| | | 25 Triq is-Suq |
| | 1921-22 | Circolo Vilhena |
| | 1923-24 | 80 Strada Miratore |
| | 1943-44 | 'London Wharf' Triq Sant Anna |
| | Illum | 28 Triq Sant Anna Floriana VLT15 |

## Unuri mirbuha minn Floriana FC

| Kompetizzjoni | Rebbieha | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Championship | 1909-10 | 1911-12 | 1922-23 | 1925-26 |
| | 1912-13 | 1920-21 | 1935-36 | 1937-38 |
| | 1921-22 | 1924-25 | 1953-54 | 1955-56 |
| | 1926-27 | 1927-28 | 1965-66 | 1968-69 |
| | 1928-29 | 1930-31 | 1971-72 | 1975-76 |
| | 1934-35 | 1936-37 | 1993-94 | |
| | 1949-50 | 1950-51 | | |
| | 1951-52 | 1952-53 | | |
| | 1954-55 | 1957-58 | | |
| | 1961-62 | 1969-70 | | |
| | 1967-68 | 1972-73 | | |
| | 1974-75 | 1976-77 | | |
| | 1992-93 | | | |
| Tazza Maltija | | | | |
| - National Ground Cup | 1910-11 | | | |
| - Gaelic Cup | 1912-13 | | | |
| - Cousis Shield | 1921-22 | 1922-23 | 1925-26 | |
| | 1930-31 | | | |
| - Empire SG Cup | 1927-28 | 1928-29 | | |
| - FA Trophy | 1937-38 | 1944-45 | 1934-35 | 1935-36 |
| | 1946-47 | 1948-49 | 1955-56 | 1959-60 |
| | 1949-50 | 1952-53 | 1964-65 | 1973-74 |
| | 1953-54 | 1954-55 | 1976-77 | 1977-78 |
| | 1956-57 | 1957-58 | 1978-79 | 1987-88 |
| | 1960-61 | 1965-66 | 1988-89 | |
| | 1966-67 | 1971-72 | | |
| | 1975-76 | 1980-81 | | |
| | 1992-93 | 1993-94 | | |
| - Malta Cup | | | 1943-44 | |
| Cassar Cup | 1920-21 | 1922-23 | 1927-28 | 1928-29 |
| | 1935-36 | 1936-37 | 1934-35 | 1943-44 |
| | 1949-50 | 1951-52 | 1954-55 | 1962-63 |
| | 1952-53 | 1953-54 | | |
| | 1957-58 | 1960-61 | | |
| Scicluna Cup | 1961-62 | 1962-63 | 1953-54 | 1954-55 |
| | 1958-59 * | | 1955-56 | 1956-57 |
| | | | 1957-58 | 1960-61 |
| | | | 1963-64 | 1965-66 |
| Independence Cup | 1966-67 | 1968-69 | 1967-68 | 1969-70 |
| | 1972-73 | 1975-76 | 1970-71 | 1973-74 |
| | 1976-77 | 1977-78 | 1981-82 | |
| | 1978-79 | | | |
| Testaferrata Cup | 1975-76 | 1976-77 * | 1978-79 | |
| Sons of Malta Cup | 1967-68 | 1968-69 | 1970-71 | 1972-73 |
| | 1973-74 | 1975-76 | | |
| | 1976-77 | 1977-78 | | |
| Christmas Cup | 1968-69 | 1969-70 | 1967-68 | |
| MPFA Shield | 1951-52 | 1953-54 | | |
| Marian Congress Cup | 1948-49 | | | |
| Super Cup | 1992-93 | | 1993-94 | |



| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Super 5 Cup | 1993-94 | 1994-95 | 1996-97 | |
| | 1995-96 | 1997-98 | | |
| Lowenbrau Cup | 1993-94 * | | 1994-95 | 1996-97 |
| St Patrick's Tournament | 1983-84 | | | |
| Sirens Tournament | 1979-80 | | | |
| Floriana Tournament | 1989-90 | 1990-91 | 1985-86 | 1996-97 |
| | 1991-92 | 1993-94 | | |
| Mosta Tournament | 1982-83 | 1998-99 | | |
| Marsaxlokk Tournament | 1984-85 | | | |
| Division One Reserves | 1965-66 | 1966-67 | 1970-71 | |
| | 1971-72 | 1974-75 | | |
| | 1976-77 | | | |
| U23 League | | | 1967-68 | |
| U23 Good Conduct C | 1967-68 | | | |
| U21 League | 1966-67 | | 1965-66 | 1996-97 * |
| U21 Cup | 1965-66 | 1966-67 | 1963-64 | |
| Minor League | 1947-48 | 1952-53 | | |
| Minors Cup | 1947-48 | 1952-53 | | |
| | 1961-62 | 1965-66 | | |
| | 1970-71 | 1976-77 | | |
| | 1980-81 | 1996-97 | | |
| | 1997-98 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1947-48 | 1948-49 | | |
| Minor League Sezzjoni | 1949-50 | 1951-52 | | |
| | 1952-53 | 1953-54 | | |
| | 1954-55 | 1955-56 | | |
| | 1966-67 | 1970-71 | | |
| | 1971-72 | 1976-77 | | |
| | 1980-81 | 1996-97 | | |
| | 1997-98 | | | |
| Minors GC Certificate | 1948-49 | 1950-51 | | |
| Barra minn Malta | | | | |
| Algiers In. Tournament | | | 1935-36 | |
| Bona In. Tournament | | | 1948-49 | |
| It-Tieni Tim | | | | |
| Tieni Diviżjoni | 1946-47 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1949-50 | 1953-54 | 1947-48 | 1948-49 |
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1951-52 | 1952-53 | 1952-53 | |
| 1953-54 | | | | |
| It-Tielet Tim | | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1948-49 | 1951-52 | | |
| | 1953-54 | | | |
| Tazza tat-Tieled Diviżjoni | 1949-50 | | | |
| YFA | | | | |
| U/13 | | 1988-89 | | |
| U/13 Sezzjoni | 1988-89 | | | |
| U/14 | 1997-98 | | | |
| U/14 Sezzjoni | 1989-90 | 1995-96 | | |
| U/16 | 1991-92 | 1993-94 | 1997-98 | |
| | 1994-95 | 1995-96 | | |
| | 1996-97 | | | |
| U/16 Sezzjoni | 1993-94 | 1994-95 | | |
| | 1997-98 | | | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Logħbiet Għall-Karità | 1909-10 | k. | Suffolk Regiment | 2-0 |
| | 1911-12 | k. | Navy | 2-0 |
| | 1912-13 | k. | HMS Good Hope | 4-1 |
| | 1919-20 | k. | United Service XI | 4-1 |
| | 1922-23 | k. | Pick Services XI | 3-0 |
| | 1923-24 | k. | HMS Comus | 3-1 |
| | 1924-25 | k. | HMS Marbourgh | 1-0 |
| | 1928-29 | k. | Army | 2-2 |
| | 1947-48 | k. | Navy | 3-2 |
| | 1948-49 | k. | Navy | 3-1 |
| | 1948-49 | k. | Sliema Wanderers | 3-1 |
| | 1948-49 | k. | HMS Triumph | 10-0 |
| | 1949-50 | k. | Navy | 4-1 |
| | 1949-50 | k. | RAF | 8-1 |
| | 1949-50 | k. | Forth & Submarines | 3-1 |
| | 1949-50 | k. | Hibernians II | 5-0 |
| | 1950-51 | k. | Hibernians | 2-0 |
| | 1951-52 | k. | HMS Falcon | |
| | 1951-52 | k. | 45 CDO RM | 6-1 |
| | 1952-53 | k. | UK Services XI | 6-1 |
| | 1952-53 | k. | Army | 2-0 |
| | 1953-54 | k. | UK Services | |
| | 1953-54 | k. | Army | 1-0 |
| | 1954-55 | k. | Combined Services XI 6-0 | |
| | 1956-57 | k. | Navy | 4-1 |
| | 1956-57 | k. | RAF | 3-1 |
| | 1957-58 | k. | RAF | 5-1 |
| | 1960-61 | k. | MISA XI | 3-1 |
| Logħbiet Għal Tazza | 1910-11 | k. | Ħamrun Spartans | 3-3 |
| | 1911-12 | k. | St George's FC | 1-0 |
| | 1923-24 | k. | HMS Malaya | 5-0 |
| Logħbiet Għall-Benefiċjenza | | | | |
| | 1948-49 | k. | 1 Coast RMA | 3-2 |
| | 1959-60 | k. | Rest of League XI | 3-2 |
| | 1969-70 | k. | Qormi FC | 7-0 |

* qasmuha ma' tim ieħor.

Għall-ħabta ta' l-1894 twaqqaf il-klabb tal-Floriana. F'qasir żmien nibtet pika kbira bejn it-tim ta' Floriana u dak ta' St George's li wasslet għal-logħba storika ta' l-1900. Jista' jkun, għalkemm provi ftit għandna, li qabel din il-logħba ntlagħbu xi logħbiet oħrajn bejn iż-żewġ distretti. Fil-fatt jeżisti ritratt li juri wieħed mill-plejers qed iżomm kitba: *We are the first winners to Floriana.*

Is-Sur Tom Hedley, wieħed mill-aqwa ġurnalisti sportivi Maltin, qal



meta kien qiegħed jikteb fl-okkażjoni tal-75 anniversarju tal-klabb, li f'dik il-logħba t-tim tal-Floriana kien il-Colonial Club. Dan it-tim kien magħmul minn sinjuri Maltin u Ingliżi, tant li kien magħruf bħala t-tim tas-sinjuri.[1]

Iżda meta wieħed iqalleb fil-ġurnali ta' dawk iż-żminijiet isib li tim ieħor li kien iġib l-isem ta' Floriana District kien lagħab xi logħbiet fl-1896-97. Mill-banda l-oħra, l-ewwel darba li niltaqgħu mal-Colonials hu fis-sena 1904. Għalhekk wieħed jista' aktar jikkonkludi li t-tim li lagħab kontra St George's fl-1894 kien dak tal-Floriana District u mhux tal-Colonials.

Wara l-logħba ta' l-1894 wieħed irid jistenna sa l-1897 biex jerġa' jiltaqa' mat-tim tal-Floriana. Fl-1 ta' Jannar 1897, Floriana lagħbu logħba *friendly* kontra t-tim tal-West Riding Regiment li kien staz-zjonat fil-Furjana.[2]

Sa dak iż-żmien, Floriana kienu għadhom jilagħbu bil-kuluri oriġinali tagħhom, ħomor u ħodor. Mir-rapport qasir li għandna ta' din il-logħba nafu li Curtis fetaħ il-logħba u ftit wara Woods skorja għas-suldati. Il-Furjaniżi tħabtu mhux ftit biex iġibu d-*draw* iżda kollox kien għalxejn. Il-logħba spiċċat 1-0 għat-tim tar-reġiment.

Matul dak l-istaġun, it-tim ta' Floriana lagħab ukoll kontra t-tim ta' St Ignatius College. Dwar din il-logħba ftit li xejn nafu ħlief li rebħu l-istudenti. Milli jidher l-aktar plejers prominenti kienu Abram Tajar u J. Jones. It-tnejn li huma kienu jilagħbu wkoll għall-*Malta Athletic Club* tal-Belt, u l-Purity FC.

Fl-1900 iż-żewġ kaptins J. Jones tal-Furjana u J. Born tas-St George's iltaqgħu għand 'Il-Kaptin', li kellu ħanut tax-xorb fi Triq Santa Margerita, f'Bormla u ftehmu li jilagħbu logħba fil-Marsa. Skond il-ftehim ir-*referee* kellu jkun Ingliż u kull plejer kellu joħroġ nofs lira biex tinxtara tazza li tibqa' bħala tifkira.

Dwar din il-logħba li saret fit-13 ta' Mejju 1900 nitkellmu aktar tard. Għalissa biżżejjed ngħidu li St George's rebħu 3-1 u ħadu magħhom lejn Bormla din it-tazza prestiġjuża.[3]

**Żmien Talbot**

Wara l-logħba storika ta' l-1900, Floriana u St George's irħewlha għal rashom u ma reġgħux iltaqgħu qabel l-1908. Sadanittant, fil Floriana, ċerti sinjuri Ingliżi li kienu joqogħdu hemm bdew jieħdu



**Floriana FC 1894-1900. Wara: Willie Andrew's, John Debattista, Alfred Vella, J. Polidano. Fin-nofs: Ġiuliano Tabone, Wiġi Xerri, P. Xerri, G. Busuttil, E. Muscat. Quddiem: Ġużeppi Friggieri, Ġużeppi Vella, Manwel Camilleri.**

interess fit-tim. F'dan il-perjodu niltaqgħu ma' ismijiet bħal Mills, Jones, Bray, Sullivan, Hutchins, Wood u Herbert inkonnessjoni mat-tim tal-Floriana.

Dawn is-sinjuri kollha kienu preżenti fil-grawnd tal-Marsa fit-13 ta' Mejju 1900 u għalhekk raw it-teknika li kellu t-tim tas-St George's. Għalhekk xi ħadd minnhom qabbad kowċ Skoċċiż biex jieħu ħsieb it-tim. Il-kowċ il-ġdid kien jismu Talbot. Dan kien surġent fil-Highland Light Infantry li f'dak iż-żmien kien stazzjonat fil-Furjana.

Talbot ma kienx jitħallas tax-xogħol li jagħmel iżda seta' jixrob b'xejn fil-ħwienet ta' Balzunetta. Taħt it-tmexxija tiegħu t-tim beda ġej 'il quddiem sakemm fl-1908 seta' jisfida lit-tim tas-St George's għal logħba oħra.

Forsi l-akbar bravura li għamel Talbot kienet meta introduċa fil-Futbol Malti l-akbar stilla li qatt kellu. Dan kien il-magħruf Ruġġieru Friggieri Iż-Żibġa.

### Ruġġieru Friggieri iż-Żibġa

Friggieri twieled il-Furjana għall-ħabta ta' l-1891. Beda l-karriera tiegħu bħala futboller ma' Floriana fl-1906. Ruġġieru kien qasir ħafna għal *fullback* iżda dan lilu ma kien ifixklu xejn. Kien b'saħħtu u ta' natural tajjeb, ċajtier u dħuli. Imma fil-futbol kien qalil.

Fl-1909 ħa sehem fil-logħba memorabbli ta' l-Imtarfa. Ħa sehem f'logħbiet kbar tal-kampjonat, tat-tazza u kontra timijiet tas-Servizzi. Kien jilgħab dejjem mal-MFA magħżula u fl-1913 lagħab fil-kampjonat Taljan ma' Palermo, fejn il-ġurnali Taljani kienu sejħulu 'il piccolo diavolo Maltese'.

Barra mal-Floriana lagħab ukoll ma' St George's, mal-KOMRM, ma' Sliema Wanderers u ma' kull min kien rebaħ l-unuri. Kien tassew l-akbar plejer li qatt ra l-Futbol Malti.

### It-Tazza ta' l-Imtarfa

Bejn l-1900 u l-1908 il-Maltin baqgħu jilagħbu l-futbol, imma xejn ma kien organizzat. F'dan il-perijodu twieldu ħafna timijiet ġodda, il-biċċa l-kbira minnhom sfaxxaw f'qasir żmien imma oħrajn, bħal dawk tal-Belt, l-Imsida, il-Birgu, l-Isla u tas-Sliema baqgħu jissaħħu u minnhom ħarġu l-klabbs ta' llum.

Sadattant, Bormla kienet għadha ma qatgħetx għal kollox l-għatx tar-rebħa ta' l-1900 fuq il-Floriana, u għalhekk disa' snin wara reġgħet intbagħtet sfida oħra. Malli ġriet l-aħbar li l-klabbs ftehmu li jilagħbu għal tazza, qam interess kbir ma' Malta kollha.

Gius. Tanti, is-Segretarju tas-St George's u Gius. Debono tal-Floriana marru fit-28 ta' Jannar 1909 għand in-Nutar Salvatore Borg Olivier, f'25 Triq Teżorerija l-Belt biex isir kuntratt fuq il-logħba. Ftehmu li l-logħba ssir fil-grawnd ta' l-Imtarfa fl-14 ta' Frar 1909.

Il-pika bejn iż-żewġ naħat issa laħqet l-aqwa tagħha u Malta kollha kienet ħuġġieġa waħda. Fil-jum tal-logħba madwar 10,000 ruħ qabdu t-triq ta' l-Imdina. Il-ferrovija kellha tagħmel vjaġġi speċjali bejn il-Belt u l-Imdina biex taqdi l-eluf kbar ta' dilettanti li marru jaraw il-partita. Il-briju kien xi ħaġa tal-għaġeb.

Bdiet il-logħba u St. George's mill-ewwel tilfu ċans tad-deheb biex jifitħu l-iskor meta tilfu *penalty*. Lejn tmiem l-ewwel taqsima, Masu Hicks skorja għal Bormla iżda l-partitarji Bormlizi ma tantx damu ferħana għaliex seba' minuti wara W. Pisani ġab il-gowl tad-draw. Fit-tieni taqsima l-iskor baqa' l-istess u għalhekk intlagħab il-ħin barrani.

Madankollu r-riżultat baqa' ma nbidilx.

Wara l-logħba nqala' ħafna diskors u nkitbu ħafna ittri fil-gazzetti. Ta' Bormla ħadu għalihom għaliex tal-Floriana kienu lagħbu xi plejers minn barra l-pajjiż. It-tazza tqegħdet il-Qorti u nfethet kawża quddiem l-Imħallef Roncali. L-affarijiet ħadu fit-tul u s-sentenza ngħatat fid-19 ta' Novembru tas-sena ta' wara. Il-logħba kellha terġa' tintlagħab, imma dik hi storja oħra.

**Is-Snin tad-Deheb - 1909-14**

L-istorja tat-tim tal-Floriana hi waħda twila u glorjuża. Naturalment mhux dejjem kollox kien ward u żahar iżda bħal kull klabb ieħor, Floriana kellhom iż-żminijiet is-sbieħ u l-oħrajn koroħ. Għalhekk nistgħu naqsmu l-istorja tal-Floriana f'perijodi fejn it-tim aktar iva milli le ibbrilla. L-ewwel perijodu li se nħarsu lejh hu dak ta' bejn l-1909-14 meta t-tim ta' Floriana kaxkar l-unuri kollha li kien joffri l-Futbol Malti.

Dan it-tim kbir għadu jissemma mix-xjuħ tagħna sal-ġurnata ta' llum. F'dan il-perijodu Floriana rebħu l-Kampjonat tliet darbiet wara xulxin. Mhux biss, iżda rebħu l-logħbiet kollha li lagħbu u ma sofrew l-ebda gowl. Kien rekord verament impressjonanti speċjalment għal dawk iż-żminijiet meta l-futbol kien miftuħ u kienu jsiru ħafna gowls.

Barra minnhekk, Floriana rebħu wkoll it-Tazza Maltija darbtejn. Il-formazzjoni normali tal-Floriana f'dak il-perijodu kienet din: Karmenu Psaila, Fredu Friggieri (id-Dreadnought), Ruġġieru Friggieri (iż-Żibġa), Emmanuel Vella (il-Bażokk), Joseph Mallia (in-Nippi), Salvu Tabone (tal-Luminata), Alex Semini, Salvu Samuel, John Holland, Jack Holland (ta' Sosa) u Ġużi Samuel. Ma' dawn wieħed irid iżid ukoll il-magħruf Salvu Troisi.

Bla dubju l-istilla ta' dan it-tim kbir kien iż-Żibġa. Dan madankollu ma jnaqqas xejn mill-kapaċità ta' l-oħrajn, għaliex kull wieħed minnhom kien surmast fil-pożizzjoni tiegħu.

Karmenu Psaila, għalkemm kien diġà mdaħħal fiż-żmien, kien gowler mill-aqwa. Ma kienx spettakolari iżda rari kien jagħmel żball.

Fredu Friggieri flimkien ma' ħuh Ruġġieru kien iwerwer lil kulmin ikollu l-isfortuna jilgħab kontrieh. Manwel Vella u Salvu Tabone kienu l-aqwa żewġ *halfbacks* li kien hawn Malta f'dak iż-żmien.

Salvu Tabone kien torri ta' saħħa f'nofs id-difiża. Salvu dam jilgħab ħafna ma' Floriana u għalkemm lejn tmiem il-karriera tiegħu ħxien ħafna, xorta ta servizz kbir lit-tim fil-pożizzjoni ta' *fullback*. Vella dam jilgħab ukoll, għalkemm aktar tard fil-karriera tiegħu kien daħal pulizija u kellu jieqaf jilgħab ma' Floriana.

Ġużi Mallia ma kienx xi *center-half* spettakolari kif kien Gejtu Psaila. Il-Ħaċċa iżda, kif ngħidu, kien jilgħab għall-flokk.

Fl-attakk imbagħad insibu lil Alex Semini. Plejer avventuruż li kien bil-ħarbiet tiegħu fuq il-linja joħloq ħafna nkwiet lit-tim avversarju.

Fil-pożizzjoni ta' *inside-right* normalment kien jilgħab Salvu Samuel. Plejer li kellu xutt qawwi u li kien jaf isib ix-xibka. Salvu spiċċa *top scorer* fl-ewwel żewġ edizzjonijiet tal-Kampjonat Malti. Ħafna mill-gowls li kien jiskorja Salvu kienu jiġu minn *crosses* ta' Semini jew min-naħa l-oħra tal-grawnd fejn kien jilgħab ħuh Ġużi.

Ġużi Samuel kien *left-winger* ta' klassi kbira. Plejer li kieku kellu jerġa' jitwieled kien żgur jilgħab barra minn Malta. Il-kollega tiegħu fuq in-naħa tax-xellug kien Jack Herbert Ta' Sosa, kif kien magħruf Jack, kien l-aktar attakkant perikoluż ta' żmienu. Kellu xutt terribbli li ma kienx jaħfer u li kien iwerwer lil kull *goalkeeper*.



**Floriana FC 1912-13 Rebbieħa tat-Tazza 'Gaelic'. Wara: Jack Holland, Fredu Friggieri, Karmenu Psaila, Ġużi Samuel, Jack Herbert. Fin-nofs: Salvu Tabone, Ruġġieru Friggieri, Ġużi Mallia, Manwel Vella. Quddiem: Alex Semini, Salvu Samuel.**

Fl-aħħarnett insibu lil Jack Holland. Dan kien l-uniku Ingliż fit-tim tal-Floriana. Kien ukoll *goal-scorer* mill-aqwa tant li fl-istaġun 1912-13 spiċċa *top-scorer*. Minn informazzjoni li għandna jidher li Holland kien miżżewweġ lil oħt Jack Herbert.

Qabel ingħalaq dan il-perijodu fl-istorja ta' Floriana ta' min isemmi kif spiċċat il-kwistjoni li kellhom Floriana ma' St George's għat-Tazza ta' l-Imtarfa.

**Fi grawnd magħluq**

Fl-10 ta' Diċembru 1911 Floriana ltaqgħu mas-St George's f'logħba tal-Kampjonat. Din kienet l-ewwel darba li ż-żewġ rivali kbar kienu qed jilagħbu kontra xulxin minn wara l-logħba famuża ta' l-Imtarfa. Ma jistax jonqos li numru kbir ta' partitarji dakinhar marru l-Marsa biex isegwu l-logħba.

Kmieni fl-ewwel taqsima Floriana marru fil-vantaġġ. Jack Herbert skorja gowl dubjuż ħafna. F'dawk iż-żminijiet kienet id-drawwa li n-nies joqogħdu jaraw il-logħba mit-*touchline* jew minn wara l-lasti. Milli jidher qabel sar il-gowl il-ballun kien mar barra, imma xi ħadd mill-folla reġa' xeħtu fil-grawnd. Herbert ħataf l-okkażjoni u b'xutt tefa' l-ballun fix-xibka Bormliża. Il-partitarji Bormliżi ma felħux iżjed; daħlu fil-grawnd u r-*referee* kellu jabbanduna l-logħba.

Regolament ieħor stramb f'dawk iż-żminijiet kien li jekk logħba ma tintlagħabx sa l-aħħar trid terġa' tintlagħab mill-ġdid, għandu min għandu t-tort. Għalhekk l-organizzaturi ordnaw *replay* li kellha tintlagħab fl-aħħar tal-kompetizzjoni.

Fil-bidu ta' l-istaġun 1911-12, filwaqt li fil-grawnd ta' l-Athletics kien qiegħed jintlagħab il-kampjonat, is-sinjuri A. Attard, R. Borg u A. Sultana bdew jibnu grawnd ġdid. Il-famuż Mile End Sports Ground inbena ftit passi bogħod min-National Ground, quddiem il-monument ta' Spencer fil-Blata il-Bajda.

Dan il-grawnd, l-istess bħan-National kien imdawwar b'xibka tal-ħadid. Tliet kwarti minnu kien imdawwar bil-bankijiet u faċċata tat-triq tal-Blata l-Bajda kien hemm *enclosure* imdawwar b'ħajt maqtugħ għalih u b'tinda taż-żingu fuqu. Mill-*enclosure* għal kull rokna tal-korner kien hemm tliet tarġiet tal-ġebel bil-fallakki fuqhom fejn joqogħdu n-nies. Mal-lasti, barra xibka kien hemm ħajt imdawwar biex ħadd ma joqgħod warajhom.



Il-grawnd il-ġdid ma kienx xi ħaġa kbira imma għal dak iż-żmien kien tajjeb ħafna. Ma kienx hemm xi jżomm lin-nies milli jaqbżu fil-grawnd u meta kien isir xi gowl, il-partitarji kienu joħorġu fin-nofs jgħannqu u jbusu lill-plejers. Kultant ma kinux iridu joħorġu mill-grawnd u l-logħob ma jitkompliex.

Il-Mile End infetaħ uffiċjalment fit-12 ta' Jannar 1912 bil-logħba ta' ħbiberija bejn il-King's Own Malta Regiment u r-rebbieħa ta' l-Army Cup, in-Northamptonshire Regiment. Is-suldati rebħu 3-1.

Sadanittant tkompla l-kampjonat fl-Athletic Ground fil-Marsa. Il-Floriana żguraw ruħhom mill-kampjonat b'rebħa ta' 1-0 kontra Valletta United. Kien jonqos biss ir-*replay* tal-logħba bejn Floriana u St George's. Billi l-Floriana kienu diġà *champions* ġie deċiż li l-logħba tkun tgħodd ukoll għat-Tazza ta' l-Imtarfa, taħt dawn il-kundizzjonijiet.

1. Il-logħba tintlagħab bil-magħluq fil-grawnd il-ġdid tal-Mile End.
2. Jitqassmu biss 800 biljett bejn iż-żewġ timijiet.

Il-logħba ntlagħbet nhar is-Sibt 14 ta' Frar 1912. Folla enormi nġabret madwar il-grawnd għalkemm il-bibien kienu magħluqin.

St George's rebħu d-daqqa u għażlu li jilagħbu favur ir-riħ. Kienu għaddew biss ftit sekondi meta minn ġol-grawnd instemgħet għajta kbira ta' "gowl". Holland, is-*center-forward* Furjaniż, ħareg id-daqqa, qassam lil Herbert li għaddieh lil Alex Semini li b'heffa kbira qabeż lid-difensuri Bormliżi u skorja!

Il-Bormliżi għamlu minn kollox biex iġibu l-gowl tad-*draw* iżda l-Floriana żammew iebes sa l-aħħar. Wara l-logħba, Major HA Balbi, il-President tal-Malta Athletic Club ippreżenta t-tazza tal-Kampjonat u t-Tazza ta' l-Imtarfa lil Ruġġieru Friggieri, il-kaptin tal-Floriana. Kien mument ieħor tad-deheb fl-istorja tal-futbol Malti u dik ta' Floriana.[4]

## Floriana Liberty

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1914 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 25-04-14 | k. | St Louis College | 3-0 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 02-12-16 | k. | Valletta United | 0-2 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 02-12-16 | k. | Valletta United | 0-2 | Civilian League |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1957-58 | 82 Blokk B Triq San Tumas |

### Unuri mirbuħa minn Floriana Liberty

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | | | 1922-23 | |
| FIFA League Sezzjoni | 1940-41 | | | |

Floriana FC dejjem kienu l-klabb prinċipali fil-Furjana. Iżda matul iż-żmien kien hemm klabbs oħra minn dan id-distrett li ħadu sehem fil-Kampjonat Malti. Fost dawn insibu lil Floriana Liberty. Dan il-klabb twaqqaf għall-ħabta ta' l-1914. Safejn nafu dan it-tim lagħab l-ewwel logħba tiegħu fil-25 ta' April ta' dik is-sena kontra St Louis College f'logħba ta' ħbiberija. Dakinhar it-tim Furjaniż rebaħ 3-0.

Għaddew is-snin u xejn ma smajna aktar dwar dan it-tim sas-sena 1916, meta reġa' tfaċċa fix-xena. Fl-istaġun 1916-17, it-tim tal-Floriana FC ma ħax sehem fil-Kampjonat. Minfloku daħal jilgħab it-tim ta' Floriana Liberty.

Dan it-tim xejn ma mar tajjeb, tant li fl-istaġun 1917-18 spiċċa fl-aħħar post tal-klassifika. Kien forsi għal din ir-raġuni li fl-aħħar ta' l-istaġun it-tim żarma. Fl-istaġun 1922-23 it-tim reġa' rama u għal xi żewġ staġuni bdew jieħdu sehem fil-Kampjonat tat-Tieni Diviżjoni. Iżda ma għaddiex wisq żmien qabel reġgħu żarmaw.

Matul u wara it-Tieni Gwerra dehru xi timijiet fil-qasam tad-dilettanti li kienu jġibu l-isem ta' Floriana Liberty.

### It-tim il-kbir ta' l-1920-1927

Tim li għamel daqstant suċċess fl-aħħar jispiċċa biex jitlef l-interess. Hekk ġralhom Floriana. Il-plejers tilfu l-motivazzjoni u t-tim sfaxxa.



Bejn l-1914 u l-1916, Floriana ma ħadux sehem f'logħob kompetittiv. Il-plejers tagħhom tferrxu madwar it-timijiet l-oħra.

Ruġġieru Friggieri, Jack Herbert u John Holland marru mal-Valletta United biex jgħinu t-tim tal-Belt jirbħu l-Kampjonat u l-Cousis Shield fl-istaġun 1914-15. Salvu Tabone u Ġużi Mallia marru mal-Ħamrun Spartans fejn rebħu l-Kampjonat darbtejn fl-1913-14 u 1917-18. L-aħwa Samuel waqfu mill-futbol għal xi żmien biex wara l-gwerra emigraw lejn l-Amerika.

Fl-1916-17 ħa sehem fil-kampjonat it-tim ta' Floriana Liberty. Dwar dan it-tim nitkellmu aktar tard f'dan il-kapitlu. Bejn l-istaġuni 1917-20 l-ebda tim mill-Floriana ma ħa sehem f'logħob kompetittiv.

Fl-istaġun 1920-21 reġa' sar tentattiv serju mill-Furjaniżi biex jerġa' jitwaqqaf it-tim. Dan l-istaġun kien wieħed rekord fl-istorja tal-futbol Malti. Ħadu sehem fih ħdax-il tim imma l-organizzazzjoni tant kienet fqira li ħafna mil-logħbiet spiċċaw bil-għawġ. It-timijiet ma kinux kollha ta' livell wieħed u dan wassal għal ħafna *walkovers* u riżultati kbar.

Mill-ewwel deher x'ġej meta fis-6 ta' Novembru 1920, Floriana għelbu lit-tim ta' Paola United 7-0 fl-ewwel logħba tal-Kampjonat. Għal din il-logħba kienu attendew aktar minn 10,000 ruħ imma d-differenza bejn iż-żewġ timijiet tant kienet kbira li n-nies telqu l-barra diżappuntati.

Il-Kampjonat tkompla fuq l-istess vena. It-timijiet il-kbar jirbħu bla tbatija lit-timijiet iż-żgħar tant li wara ftit ġimgħat ħafna mill-interess kien diġà ntilef.

Biex tkompli tagħqad inqalgħu żewġ inċidenti koroh li spiċċaw bi tnejn mill-aqwa timijiet, is-Sliema Wanderers u St George's, jitkeċċew mill-kompetizzjoni. Dawn l-inċidenti komplew tellfu mill-interess.

L-ewwel inċident inqala' waqt il-logħba bejn Sliema Wanderers u Ħamrun Spartans fis-16 ta' Jannar 1921. Kienu għaddew biss 15-il minuta mit-tieni taqsima meta bl-iskor ta' 1-0 favur li Spartans, wieħed mil-*linesman* xejjer *penalty* favur il-Wanderers. Ir-*referee*, Sgt. Clements ma qabilx miegħu u ħalla l-logħob għaddej. Hawnhekk xi supporters Slimiżi qabżu fil-grawnd u l-logħba kellha tiġi abbandunata.

Fit-22 ta' Jannar iltaqa' l-Kunsill ta' l-MFA u wara li stħarreġ il-każ iddeċieda li l-logħba tkompli tintlagħab għall-ħin li kien baqa'

bir-riżultat jibqa' 1-0 favur il-Ħamrun. Tas-Sliema ma ridux joqogħdu għal din id-deċiżjoni stramba u għalhekk l-MFA issospendiethom għall-kumplament ta' l-istaġun.

It-Tlieta 25 ta' Jannar 1921, lagħbu Floriana ma' St George's. Din kienet id-disa' darba mill-1900 li dawn ir-rivali kbar tal-futbol Malti kienu qegħdin jiltaqgħu bejniethom. Għal darba oħra reġa' nqala' l-għawġ għaliex minn din il-logħba ntlagħab biss *half* wieħed. 5.

Il-Kampjonat tkompla u tajjeb jew ħażin spiċċa wkoll. Floriana saru *champions* għal darba oħra u ċċelebraw ir-rebħ tal-kampjonat b'logħba kontra tim magħżul mill-bqija tat-timijiet li kienu ħadu sehem fil-kampjonat. Il-Floriana rebħu 3-2 u wara l-logħba, l-Onorevoli E. Bonavia ppreżenta t-Tazza tal-Kampjonat lill-kaptin ta' Floriana, Henry Hamilton. It-tazza għal din l-okkażjoni ingħatat mid-Ditta 'Nestle Anglo-Swiss Condensed Milk', permezz ta' l-aġent tagħhom is-Sur C. Mifsud. Dan kien il-bidu ta' perijodu ieħor kbir fl-istorja tal-klabb tal-Floriana.

Bejn l-1920 u l-1923 Floriana ħadu sehem fi tmien kompetizzjonijiet u rebħu sitta minnhom (żewġ kampjonati, żewġ Cassar Cups u żewġ Cousis Shields). Il-formazzjoni *standard* ta' dak il-perijodu u li żgur tqanqal ħafna memorji għax-xjuħ tagħna kienet din:

Manwel Azzopardi (il-Gejta), Johnnie Tabona, Salvu Tabone (tal-Luminata), Ġużeppi Alamango, Ġużeppi Micallef (id-Doqqu), Karmenu Zammit, Salvu Grima, George West, Gejtu Psaila (il-Ħaċċa), Jack Herbert (ta' Sosa) u Harry Samuel.

'Gejta' Azzopardi kien l-aqwa goalkeeper li qatt kellha Floriana. Kien għadu fil-bidu ta' karriera twila u brillanti. Iż-żagħżugħ Johnnie Tabona u l-veteran Salvu Tabone kienu bħal swar fid-difiża. 'Doqqu' Micallef kien *centre-half* klassiku. Salvu Grima u Harry Samuel kienu għadhom fil-bidu ta' karriera twila, mimlija suċċessi. George West kien plejer onest li ta servizz twil lil Floriana. Kien jilgħab b'suċċess f'kull pożizzjoni. Naturalment Jack Herbert kien beda jikber u kien naqqas xi ftit mill-ħeffa tiegħu iżda kien għadu jiskorja.

Ma' dawn il-plejers kbar wieħed irid iżid ukoll lill-goalkeeper Henry Hamilton u l-mibki Joe Tabona. Minnu kienu mistennija ħwejjeġ kbar, iżda sfortunatament miet żgħir meta kien għad kellu biss tmintax-il sena. Fl-aħħarnett insemmu lil Fredu Chetcuti li għadu mimli bl-għomor u lil Charlie Hedley.



**Floriana u l-Cassar Cup**

Fl-1921 is-Sur Anthony Cassar Torregiani, OBE ġietu l-idea li jorganizza kompetizzjoni bejn timijiet Maltin u oħrajn tas-Servizzi. Flimkien ma' persuni oħrajn prominenti, ifforma kumitat u beda x-xogħol biex iwaqqaf din il-kompetizzjoni.

L-iskop tal-kompetizzjoni l-ġdida kien mill-bidunett wieħed filantropiku. Il-qligħ kollu kellu jmur għall-karità. Is-Sur Tonin xtara hu stess tazza sabiħa tal-fidda u rregalaha lill-kumitat biex tinżamm għal sena mit-tim rebbieħ. Bħala rikonoxximent għax-xogħol li għamel is-Sur Tonin il-kompetizzjoni ġiet imsejħa l-'Cassar Charity Challenge Cup'.

Il-kumitat tal-Cassar Cup kien jikkonsisti mis-Sur Cassar Torregiani nnifsu, rappreżentant tal-Gvernatur, l-*isports officers* ta' tliet Servizzi u l-President u Segretarju ta' l-MFA.

Tfassal sett regolamenti u għażlu l-parteċipanti għall-ewwel edizzjoni. Floriana ntgħażlu bħala ċ-Champions Maltin u Valletta United bħala r-rebbieħa tat-Tazza Maltija. Min-naħa tas-Servizzi ngħażlu HMS Iron Duke bħala r-rebbieħa tal-United Service League u l-Loyal Regiment bħala r-rebbieħa tal-United Service Cup. Imma sakemm ġiet biex tibda l-kompetizzjoni HMS Iron Duke u l-Loyal Regiment laħqu telqu minn Malta u minflokhom ħadu sehem l-Essex Regiment u Royal Garrison Artillery.

L-ewwel logħba ntlagħbet fil-Mile End fis-16 ta' April 1921, bejn il-Floriana u l-Essex Regiment. Il-Maltin rebħu 1-0 u għaddew għall-finali. Fil-logħba l-oħra l-RGA għelbu lil Valletta United 2-1.

Il-Ħadd 7 ta' Mejju 1921 kienet ġurnata speċjali fl-istorja tal-futbol Malti. Minn kmieni wara nofs inhar folol kbar ta' nies irħewlha lejn il-Blata l-Bajda armati bil-bandieri Maltin biex jagħtu l-appoġġ tagħhom lit-tim Malti kontra l-aqwa tim tas-Servizzi. Il-logħba kienet waħda akkanita ħafna u r-riżultat baqa' inċert sa l-aħħar. Kien proprju xutt qawwi ta' Joe Tabona li ta t-Tazza lil Floriana u lil Malta.

Wara l-logħba s-Sur Cassar Torregiani ippreżenta t-Tazza lill-kaptin ta' Floriana u sett midalji tal-fidda liż-żewġ timijiet fost il-ferħ u l-briju tal-Maltin kollha.

Din il-kompetizzjoni baqgħet tintlagħab kull sena sas-sittinijiet. Nistgħu ngħidu bla tlaqliq li kienet l-aktar kompetizzjoni prestiġjuża f'pajjiżna u madwarha hemm marbuta ħafna mill-isbaħ episodji fl-

istorja tal-futbol f'pajjiżna.

Floriana għamlu isem kbir f'din il-kompetizzjoni. Biżżejjed ngħid li waslu sal-finali 16-il darba u rebħu t-tazza 10 darbiet.

**L-Istorja tal-Malaya**

Fl-1922, ftit ġranet wara l-ftuħ uffiċjali ta' l-Empire Sports Ground fil-Gżira, wasal Malta l-bastiment tal-gwerra Ingliż, HMS Malaya għal żjara qasira. Il-bastiment bilkemm kien laħaq tefa' l-ankri li l-baħrin ma ċċalinġjawx lil Floriana għal logħba futbol.

Floriana f'dak iż-żmien kienu jgawdu popolarità kbira mhux biss fost il-Maltin imma wkoll fost il-membri tas-Servizzi Ingliżi li minn żmien għal ieħor kienu jsibu ruħhom f'Malta. Għalhekk il-fama tal-klabb Malti ġriet bħal riħ ma' kull rokna ta' l-Imperu.

Biżżejjed insemmu żewġ ġrajjiet biex nuru l-popolarità li kienu jgawdu l-Furjaniżi f'dawk iż-żminijiet. Fl-aħħar ta' Ottubru ta' l-1921, jiġifieri fil-bidu ta' l-istaġun tal-futbol kien wasal Malta l-Prinċep ta' Wales fuq ir-Royal Yacht Renown biex jiftaħ il-Parlament Malti.

Ir-Renown kellu tim tal-futbol qawwi ħafna u dawn urew ix-xewqa li jilagħbu kontra Floriana. Saru l-arranġamenti meħtieġa u l-logħba saret fl-1 ta' Novembru fil-Mile End.

Il-Prinċep ta' Wales irregala tazza sabiħa ħafna għal din il-logħba imma ma kienx attenda għaliha għaliex kien mar jilgħab il-polo fil-Marsa. Floriana rebħu 2-1 b'gowls ta' George West u Jack Herbert.

HMS Malaya waslet Malta fit-22 ta' Novembru f'nofs maltempata kbira u billi l-vapur kellu jitlaq minn Malta l-għada, il-logħba ntlagħbet dakinhar stess.

Il-Malaya kellha tim qawwi ħafna u fi grawnd mimli tajn lagħbu tajjeb ħafna imma ma rnexxilhomx jegħlbu lil Floriana.[6]

Għaddew sentejn u l-Malaya rritornaw f'Malta. Din id-darba l-bastiment ġab miegħu reputazzjoni kbira, billi fl-istaġun ta' qabel kienu saru *champions* ta' l-Atlantic Fleet. Lanqas laħqu daħlu fil-Port il-Kbir li ma reġgħux iċċalenġjaw lil Floriana għal logħba oħra.

Minħabba l-kwistjoni li Floriana kellhom mad-diriġenti ta' l-Empire il-logħba ntlagħbet fil-grawnd l-antik tal-Mile End. Floriana ħarġu fil-grawnd b'kunfidenza kbira imma għarralhom. Wara biss ħames minuti, Kemp skorja għal Malaya minn penalty. Għall-kumplament ta' l-ewwel taqsima, il-baħrin iddominaw il-logħba imma wara l-mistrieħ il-Furjaniżi ġew f'tagħhom. Assedjaw il-lasti tal-Malaya imma kien kollu għalxejn. Ma' l-aħħar suffara l-baħrin kienu għadhom igawdu dak il-gowl li skurjaw fil-bidu tal-partita.



Floriana xejn ma ħadu gost b'din it-telfa. Kien ilhom 37 logħba ma jitilfu; għalhekk ma tilfux żmien u talbu *replay* għal tazza. Il-baħrin aċċettaw mill-ewwel u d-data kienet iffissata għas-6 ta' Marzu.

Sliema Wanderers, imħeġġa mis-Sur Memè ta' l-Empire, li kien qiegħed jitlef ħafna flus minħabba l-kwistjoni li kellu ma' Floriana, iċċalinġjaw lil Malaya għal logħba huma wkoll. Din il-logħba ntlagħbet fl-Empire Sports Ground fl-4 ta' Marzu, jumejn qabel li Malaya kellhom jilagħbu mal-Floriana.

Il-logħba spiċċat fi draw ta' 1-1. Il-gowl ta' Sliema Wanderers skurjah l-ex plejer Iż-Żibġa ta' Floriana minn *penalty*.

It-tieni logħba bejn Floriana u HMS Malaya kellha storja ferm differenti minn ta' qabilha. Floriana lagħbu logħba kbira u mheġġin minn eluf kbar ta' Maltin minn kull rokna ta' Malta, barra naturalment minn tas-Sliema, rebħu 5-0 biex żiedu tazza oħra prestiġjuża fil-kollezzjoni tagħhom li issa kienet qiegħda tikber ġmielha.

## Floriana Tigers

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1922 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 1922 | k. | Ħamrun Lions | 0-2 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 23-01-24 | k | Gioventù Cattolica | 1-1 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 23-10-24 | k. | Tarxien Rainbows | 3-2 | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1926-27 | Nofsijiet ħodor u bojod |
| | - 1934-35 | Abjad b'ċirku aħdar |
| | - 1934-35 | Ċrieki ħodor u bojod |
| Indirizz | - 1933-34 | 20 Strada Magażini |
| | - 1943-44 | Lions Klabb, Triq Sant Anna |

### Unuri mirbuħa minn Floriana Tigers

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| L-Ewwel Diviżjoni B | 1938-39 | | | |
| Tieni Diviżjoni | 1934-35 | 1944-45 | | |
| Reserves I | 1938-39 | | | |
| Amateur League | 1926-27 | 1927-28 | 1924-25 | 1925-26 |
| | 1928-29 | 1929-30 | | |
| Amateur Cup | 1926-27 | 1929-30 | 1939-40 | |
| | 1934-35 | 1938-39 | | |
| It-Tieni Tim | | | | |
| Tieni Diviżjoni | 1936-37 | | | |
| Tielet Diviżjoni Section | 1935-36 | | | |
| Amateur Cup | | | 1936-37 | |
| It-Tielet Tim | | | | |
| Raba' Diviżjoni | 1936-37 | | | |
| Junior Cup | | | 1935-36 | |
| Ir-Raba' Tim | | | | |
| Junior Cup | 1936-37 | | | |

It-tim famuż tal-Floriana Tigers twaqqaf fl-1922 minn grupp ta' żgħażagħ li kienu jgħaddu ż-żmien jilagħbu l-ballun fuq il-fosos ta' madwar il-ġnien ta' l-Argotti u ta' barra l-bieb tal-Bombi.

Il-klabb twaqqaf formalment fid-dar tas-Sur G. Trapani fi Triq San Tumas, Floriana. Is-Sur Edward Trapani sar l-ewwel President tal-klabb, is-Sur C. Callus kien Teżorier u s-Sur Tom Hedley assuma l-





Floriana Tigers 1934-35.

pożizzjoni ta' Segretarju u kaptin tat-tim.

L-istaġun 1922-23 kien l-ewwel staġun uffiċjali tal-klabb. F'dak l-istaġun it-tim lagħab numru ta' partiti ta' ħbiberija kontra timijiet tad-dilettanti ta' madwar il-Floriana. Waħda minn dawn il-logħbiet kienet kontra Hamrun Lions fil-grawnd l-antik tal-Mile End. Ir-*referee* dak-inhar kien il-plejer famuż tal-Floriana, Harry Samuel. Samuel ħa tant impressjoni tajba tal-plejers tat-Tigers li offra ruħu biex jittrenja t-tim.

Ma għaddiex wisq żmien biex ix-xogħol ta' Samuel jibda jagħti l-frott. Fl-istaġun 1924-25, Tigers daħlu fl-Amateur League. Għal żewġ staġuni wara xulxin il-klabb Furjaniż spiċċa fit-tieni post sakemm fl-1926-27 rebaħ il-kampjonat. Ftit ġimgħat wara t-Tigers żiedu l-Amateur Cup mar-rebħ tal-Kampjonat.

Bejn l-1926 u l-1930, il-klabb rebaħ erba' kampjonati konsekuttivi. Fl-1931, applikaw biex jidħlu fl-MFA iżda billi Floriana kienet diġà rappreżentata fil-Kampjonat minn Floriana FC, l-applikazzjoni tat-Tigers ma ntlaqgħetx. Tant ħaduha bi kbira t-Tigers li t-tim ġie xolt.

Fl-1934, it-Tigers reġgħu daħlu fix-xena tal-futbol lokali. It-Tigers għamlu d-debutt tagħhom fil-Kampjonat tat-Tieni Diviżjoni ta' l-MFA kontra Tarxien Rainbows. It-Tigers kellhom staġun mill-aqwa, fejn mhux biss rebħu l-Kampjonat iżda wkoll għelbu lil Little St George's fil-finali ta' l-Amateur Cup bl-iskor ta' 2-0. Sa fl-aħħar it-Tigers rebħu post fl-Ewwel Diviżjoni tal-Kampjonat Malti. Ambizzjoni li kienu ilhom mill-1930 biex iwettqu.

It-Tigers damu jikkompetu sa l-1939-40, l-aħħar staġun qabel il-bidu tat-Tieni Gwerra Dinjija. Matul il-Gwerra żarmaw bħalma għamlu ħafna timijiet oħra. Kif spiċċat il-Gwerra l-MFA ħasbet biex torganizza l-Kampjonat Malti fuq sistema ta' *District Representation* u billi d-distrett tal-Furjana kien diġà rappreżentat mill-klabb tal-Floriana FC it-Tigers mietu mewta naturali. Matul iż-żmien twaqqfu fil-Floriana timijiet oħra li kienu jġibu l-istess isem iżda dawn ftit li xejn għamlu ħoss.



## Floriana Small Irish

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1922 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 08-12-22 | k. | Vittoriosa Lions | 3-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 08-12-22 | k. | Vittoriosa Lions | 3-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 08-12-22 | k. | Vittoriosa Lions | 3-1 | Tielet Diviżjoni |

### Unuri mirbuħa minn Floriana Small Irish

| Kompetizzjoni | Rebbieħa |
|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1922-23 |
| Licari Cup | 1937-38 |

Floriana Small Irish kien tim ieħor Furjaniż li ħa sehem fil-Kampjonat Malti fi żmien meta timijiet mill-istess distrett setgħu jieħdu sehem fl-istess żmien fil-Kampjonat. Floriana Small Irish twaqqfu għal ħabta ta' 1922. Sa fejn nafu lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fit-8 ta' Diċembru ta' dik is-sena kontra Vittoriosa Lions, f'logħba tal-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. It-tim Furjaniż rebaħ dik il-logħba bl-iskor ta' 3-1.

Sfortunament, ftit li xejn nafu dwar din il-kompetizzjoni. Iżda nafu fiċ-ċert li l-Irish rebħu l-kampjonat mingħajr ma ġew megħluba. Kien staġun mill-aqwa għat-tim Furjaniż, iżda fl-istaġun ta' wara Floriana kienu rappreżentati fit-Tieni Diviżjoni minn Floriana Liberty u l-Irish ma ġewx aċċettati fil-Kampjonat. Għalhekk żarmaw it-tim u ma smajna xejn aktar bihom sa l-1937-38 meta rebħu l-Licari Cup. Din il-kompetizzjoni saret darba biss u kienet indirizzata għat-timijiet tat-tfal.

Wara l-gwerra dehru fil-Furjana xi timijiet li kienu jġibu l-isem ta' Floriana Small Irish. Dawn it-timijiet kienu jieħdu sehem fil-kompetizzjonjiet organizzati għal timijiet tad-dilettanti.



**Floriana Small Irish rebbieħa tar-Rummy Cup 1937-38.**

## Floriana Green Stars

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1922 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 02-12-22 | k. | Gżira Lions | 0-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 02-12-22 | k. | Gżira Lions | 0-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 02-12-22 | k. | Gżira Lions | 0-0 | Tielet Diviżjoni |

Floriana Green Stars kien tim żgħir tad-dilettanti li kien jopera fis-snin ta' wara l-Ewwel Gwerra. Ftit li xejn nafu dwar dan it-tim ħlief li fl-istaġun 1922-23 ħa sehem fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Milli jidher ma kienx tim ħażin għaliex f'dik il-kompetizzjoni spiċċa fit-tielet pożizzjoni wara t-tim l-ieħor tal-Floriana, Floriana Small Irish u Valletta Blue Stars. Wara dan l-istaġun xejn ma smajna aktar dwaru.

**It-tim ta' l-1927-29**

Bejn l-1927 u l-1929, Floriana kienu *champions* assoluti tal-futbol Malti. F'dan il-perijodu, Floriana daħħlu numru ta' plejers ġodda fit-tim. Fost dawn insibu lil Paskal Scicluna, Victor Bonello, Toni Storace, George Azzopardi li kien missier Charlie Azzopardi l-Gross wieħed mill-plejers il-kbar ta' l-Ajax, Carmelo Cauchi Kaneni, Pawlu Storace, Fredu Cortis u Joseph Agius il-Boċċa.

Dan it-tim kbir rebaħ il-Kampjonat tliet darbiet wara xulxin u rebaħ darbtejn it-Tazza. F'dan il-perijodu, Floriana lagħbu ħafna logħbiet kbar u memorabbli. Wieħed biżżejjed isemmi l-finali tal-Cassar Cup kontra HMS Barham meta Floriana sa ħames minuti mit-tmiem kienu 1-0 minn fuq meta f'daqqa waħda l-baħrin skurjaw darbtejn biex għamlu rebħa drammatika bl-iskor ta' 2-1.

Insemmu wkoll il-logħba kbira li lagħbu Floriana kontra t-tim Ingliż ta' Tottenham Hotspurs f'Mejju ta' l-1929. F'dik il-logħba kien għamel id-debutt tiegħu Pawlu Friggieri, iben Ruġġieru Friggieri, iż-Żibġa. Pawlu bilkemm kellu 16-il sena iżda f'qasir żmien sar il-benjamin tal-partitarji Furjaniżi.

Fl-1926-27, wara li rebħu l-Kampjonat, Floriana marru jilagħbu f'Tunis. Dan kien wieħed mill-ewwel *tours* li qatt għamlu l-Maltin barra minn pajjiżhom. Floriana għamlu unur lil Malta meta mit-tliet logħbiet li lagħbu rebħu tnejn u ġew draw darba.



## Floriana Juventus

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1930 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 30-11-30 | k. | Marsa Dragons | 0-0 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 30-11-30 | k. | Marsa Dragons | 0-0 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 10-02-33 | k. | Ħamrun St Joseph's | 2-2 | Tieni Diviżjoni |

### Unuri mirbuħa minn Floriana Juventus

| Kompetizzjoni | Runners-Up | |
|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1932-33 | 1933-34 |

Tim ieħor mill-Floriana li ħa sehem fil-Kampjonat Malti kien it-tim tal-Floriana Juventus. Dan it-tim twaqqaf għall-ħabta ta' l-1930. Għall-ewwel Juventus kienu jieħdu sehem fil-Kampjonat tad-dilettanti, iżda fl-istaġun 1932-33 daħlu fit-Tieni Diviżjoni tal-Kampjonat Nazzjonali.

Floriana Juventus għamlu d-debutt tagħhom fit-Tieni Diviżjoni fl-10 ta' Frar 1933 kontra Ħamrun St Joseph's f'logħba li spiċċat fi draw ta' 2-2. F'dak l-istaġun, Juventus spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika, l-istess kif għamlu fl-1933-34. Fl-aħħar ta' dan l-istaġun, għal xi raġuni mhux magħrufa, Floriana Juventus żarmaw it-tim u ma ħadux sehem aktar fil-Kampjonat. Wara l-gwerra deħru xi timijiet tad-dilettanti li kienu jġibu l-istess isem.

**Is-snin tletin**
**1929-34**

Is-snin tletin ma tanx bdew tajjeb għat-tim Furjaniż. Fl-istaġun 1929-30 ma ħadux sehem fil-Kampjonat. Fl-istaġun ta' wara reġgħu ħadu sehem u rebħu l-Kampjonat u l-Cousis Shield. Iżda għal darba oħra fl-aħħar ta' l-istaġun reġgħu armaw u ħadu sehem biss fil-Cassar Cup.

Il-plejers ta' Floriana tferrxu mat-timijiet l-oħra u meta fl-1934-35 il-klabb reġa' kien iffurmat, Floriana kważi kellhom jerġgħu jibdew mill-bidu. Hekk kienu jagħmlu l-klabbs Maltin f'dawk iż-żminijiet. Meta t-tim jibda jmajna kienu jżarmaw sakemm jibnu tim ġdid.

**L-invażjoni tal-plejers barranin**
**1934-39**

L-interess fil-futbol Malti kien fl-aqwa tiegħu fis-snin ta' qabel it-Tieni Gwerra. Bejn l-1934 u l-1939 l-entusjażmu kien tant kbir li n-numru ta' klabbs affiljati mal-MFA kiber minn 49 għal 104. Il-logħba li sa dan iż-żmien kienet konċentrata biss fl-ibliet ta' madwar il-port, tferxet ma' Malta kollha.

L-interess kompla kiber meta fl-1935 Floriana ħabbru li kienu ingaġġaw lill-plejer famuż Leo Drucker bħala plejer-kowċ. Drucker ma kienx wiċċ ġdid għall-Maltin. Fl-1926 kien ġie jilgħab Malta mat-tim famuż Awstrijak Floridsdorfer. Floriana dak iż-żmien kellhom problema kbira għaliex ma kellhomx *centre-forward* ta' klassi għalhekk l-ewwel ħaġa li għamel Drucker meta ħa t-tim f'idejh kienet li stieden biex jiġi Malta lis-*centre-forward* internazzjonali Awstrijak Gruber.

Naturalment Sliema Wanderers ma felħux joqogħdu lura. Riedu huma wkoll jagħmlu bħar-rivali tagħhom. Għalhekk bagħtu telegrammi lejn l-Awstrija biex jippruvaw isibu xi plejer ta' klassi biex jiġi jilgħab magħhom. Kellhom f'moħħom lil Ernest Lowinger ta' Weiner Athletic Club, imma meta n-negozjati fallew xeħtu għajnejhom fuq Matthias Kaburek, wieħed mill-istilel kbar tal-futbol Awstrijak. Mijiet ta' nies marru jilqgħu lil Kaburek ix-xatt tal-Belt. Wieħed jista' jimmaġina d-diżappunt tas-supporters Slimiżi meta minflok Matthias minn fuq il-vapur nieżel ħuh Hans.

Wieħed wieħed il-klabbs l-oħra bdew huma wkoll ifittxu plejers barranin biex isaħħu t-timijiet tagħhom. Dak iż-żmien, Hitler kien diġà beda jippersegwita lil-Lhud. Ħafna minnhom bdew jaħarbu mill-Ġermanja u fosthom kien hemm ħafna plejers ta' klassi. Għalhekk il-klabbs Maltin ġiehom iċ-ċans li jġibu Malta ħafna plejers famużi bi ftit flus. Wieħed minn dawn kien Alexander Zvoboda li fil-bidu ta' l-istaġun 1935-36 ingħaqad ma' Hibernians. Aktar tard Zvoboda ssieħeb ma' Floriana. Hu ħa sehem fis-suċċessi kollha li kellhom il-Furjaniżi f'dak il-perijodu tad-deheb tal-futbol Malti.

Ma setax jonqos li bi plejers bħal dawk li semmejna l-kampjonat tal-futbol ma jkunx suċċess kbir. Imqanqla minn dan, il-klabbs Maltin baqgħu jfittxu u jsieħbu magħhom plejers barranin sa kemm kull tim kellu erba' jew ħames plejers ta' klassi. Xi wħud minn dawn il-plejers ma qabdux art u malajr reġgħu telqu lura lejn pajjiżhom imma l-biċċa l-kbira minnhom tefgħu l-ankri u baqgħu Malta sakemm faqqgħet il-gwerra.



Naturalment kull ħaġa għandha t-tajjeb u l-ħażin tagħha. Il-klabbs Maltin ftit kellhom flus x'jonfqu. Ġralhom bħal tifel li jsib ruħu f'ħanut tal-ħelu. Infaqgħu fil-ġid u berbqu flushom kollha. Sa l-aħħar ta' l-istaġun 1936-37 il-klabbs Maltin kienu kollha falluti. L-MFA riedet tara x'tagħmel. Qabdet ma' Hibernians u wżathom bħal *scape-goats.* F'laqgħa li għamlet għall-għarrieda, l-MFA keċċiet lill-klabb ta' Raħal Ġdid mill-MFA.

Għal darba oħra l-MFA uriet il-mod partiġjan li bih kienet timxi f'dawk iż-żminijiet. Il-Hibernians ma ridux joqogħdu għal din l-ingustizzja. Ħadu l-każ il-Qorti u baqgħu jissieltu għal posthom fil-Kampjonat sakemm reġgħu ddaħħlu lura fl-1945-46.

Taħt it-tmexxija ta' Leo Drucker, Floriana rebħu l-Cassar Cup fl-istaġun 1934-35. Fi tmiem dan l-istaġun Floriana ħadu sehem f'*tournament* internazzjonali f'Algiers. Floriana spiċċaw fit-tielet post wara t-tim Skoċċiż, Queen of the South u Santander ta' Spanja.

Fl-istaġun 1936-37 Floriana saru l-ewwel tim Malti li adotta s-sistema l-ġdida magħrufa fil-futbol bħala d-*'W' plan.* Kien staġun mill-aqwa għal Floriana. B'tip ta' futbol brillanti u li jpaxxi l-għajn, Floriana rebħu l-Kampjonat għat-12-il darba fl-istorja tagħhom. Rebħu wkoll il-Cassar Cup meta għelbu lil Hibernians 7-0 fil-final. Rekord li qatt ma ġie miksur f'din il-kompetizjoni.

Formazzjoni tipika ta' dak iż-żmien kienet din: Alex Swoboda, Frankie Tabone, Leo Marat, Victor Miller, S. Vickers, Charlie Andrews, Leslie Holland, Ċensu Friggieri, George Bond, Krcil u Leli Cauchi.

Lil Swoboda diġà semmejnieh. Kien *goalkeeper* ta' klassi u spettakolari għall-aħħar. Swoboda baqa' jħobb lil Malta u fis-snin sittin żar pajjiżna. Frankie Tabone ma kienx xi plejer famuż iżda dak li m'għamilx bħala plejer għamlu bħala kowċ. Huwa baqa' magħruf bħala dak li ħoloq it-tim famuż ta' Floriana Ajax. Leo Marat kien full-back Awstrijak ta' klassi.

Is-saħħa ta' dak it-tim kbir kienet fil-linja tan-nofs fejn Vickers kien jiddomina. Il-*halfbacks* Miller u Andrews kienu fost l-aqwa li qatt kellhom Floriana.

Fuq il-linja tal-lemin Floriana kellhom lil Leslie Holland u lil Ċensu Friggieri, l-iben iż-żgħir taż-Żibġa. Aktar tard, Ċensu niżel fil-*half-back line* fejn wera l-vera kobor tiegħu.

Is-*centre-forward* tat-tim kien il-magħruf George Bond, ex plejer ta' Gillingham u Millwall. Fuq il-linja l-oħra mbagħad kien hemm il-plejer ċelebri Ċekoslovak Krcil u Leli Cauchi 'l-Iskoċċ' li kien jiġi ħu l-magħruf Kaneni Cauchi. Krcil kien irrappreżenta lil pajjiżu fit-Tazza tad-Dinja ta' l-1934.

Fl-istaġun 1937-38, it-tim qata' lura. Marat u Krcil telqu lura lejn pajjiżhom u Floriana sabuha bi tqila jsibu plejers tal-klassi tagħhom. Minflok Marat daħal Leo Dunne, plejer internazzjonali Irlandiż. Floriana sejħu wkoll lil Kaneni Cauchi li kien diġà ħabbar li rtira. Għalkemm rebħu l-FA Trophy Floriana xejn ma marru tajjeb f'dak l-istaġun u kif kienu jagħmlu dejjem, fl-aħħar ta' l-istaġun żarmaw. Imbagħad ġiet il-Gwerra u t-tim baqa' inattiv sal-bidu ta' l-istaġun 1943-44.



# Floriana Brittania

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1935 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 08-12-35 | k. | Floriana Swallows | 2-0 | Junior Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 08-12-35 | k. | Floriana Swallows | 2-0 | Junior Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 11-03-35 | k. | Vittoriosa Stars II | 3-0 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1934-35 | 20 Triq Brittania, Floriana |

## Unuri mirbuħa minn Floriana Brittania

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1944-45 | | | |
| New Year's Cup | | | 1943-44 | |
| It-Tieni Tim | | | | |
| Tielet Diviżjoni Section | 1945-46 | | | |

Floriana Brittania twaqqfu fl-1935 bħala tim taż-żgħażagħ. Minn dawn it-timijiet f'dak iż-żmien kien hawn bil-gzuz. Il-biċċa l-kbira minnhom kienu jispiċċaw fix-xejn f'qasir żmien, iżda xi ftit minnhom kienu jiffjorixxu, għall-anqas għal xi żmien. Floriana Brittania kien wieħed minn dawn ta' l-aħħar.

Floriana Brittania ħadu sehem fil-Junior Cup fl-istaġun 1935-36 fejn tilfu fil-kwarti tal-finali kontra Marsa Youngsters bl-iskor ta' 2-1.

Il-gwerra waqqfet l-attivitajiet ta' dan il-klabb. Iżda hekk kif waqaf l-inkwiet it-tim reġa' twaqqaf u fl-1943-44 ħa sehem fin-New Year's Cup, kompetizjoni li kienet organizzata għal timijiet tat-Tielet Diviżjoni. Brittania tilfu fil-finali ta' din il-kompetizzjoni bl-iskor ta' 1-0 kontra t-tim ta' Marsaxlokk, Beland City.

Għal xi żmien, Floriana Brittania ħadu sehem fil-Kampjonat Malti fejn, fl-1945-46 rebħu is-sezzjoni tagħhom. Iżda, meta l-MFA introduċiet is-sistema tad-*District Representation*, ġralhom bħal ħafna timijiet oħra. Tilfu posthom fl-MFA, u spiċċaw għal kollox.

### Wara l-Gwerra

Meta fl-istaġun 1943-44 il-futbol reġa' beda wara l-ħerba u t-tifrik li



It-tim famuż ta' Floriana Ajax.

ħalliet warajha l-Gwerra, Floriana ħadu sehem taħt l-isem ta' Floriana Athletics. Donnhom l-Irish ma kinux ċerti minnhom infushom u kellhom raġun. Dan il-perijodu kien wieħed mill-agħar fl-istorja ta' Floriana. Hu veru li fl-1944-45 u 1946-47 kienu rebħu l-FA Trophy iżda dawn is-suċċessi kienu ftit wisq għal tim bi storja hekk kbira.

F'April ta' l-1946 it-tim reġa' bidel ismu għal Floriana FC iżda din il-bidla ma ġabitx fortuna lit-tim. Floriana marru ħażin speċjalment fil-Kampjonat. Wara ħafna esperimenti kien deċiż li jitwarrbu l-plejers veterani kollha u minflokhom jiddaħħlu l-plejers tal-Minors. Hawn bdiet paġna tad-deheb, mhux biss fl-istorja tal-klabb, iżda wkoll fl-istorja tal-futboll Malti. Kien hawn li twieled it-tim famuż ta' Floriana Ajax.

**Il-leġġenda ta' l-Ajax**

Fl-1944, grupp ta' żgħażagħ mill-Furjana kienu jinġabru Fuq il-Fosos biex jilagħbu il-ballun. Il-Gwerra kienet għadha għaddejja iżda f'Malta l-ħajja kienet ftit ftit reġgħet bdiet tiġi għan-normal. F'dawk iż-żminijiet it-tfal Maltin ma kellhomx wisq biex jilagħbu. Xi ballun taċ-ċarruta jew tal-lastiku kien l-akbar ġugarell li kienu jilagħbu bih.



It-tfal Furjaniżi kienu jgħaddu sigħat sħaħ jilagħbu l-ballun, mingħajr ma jħabblu rashom xejn bir-regolamenti tal-logħba. M'għaddiex żmien wisq biex il-kbar indunaw bil-ħila naturali li kellhom dawn iż-żgħażagħ. Ċertu Lippu s-Surġent qassam lit-tfal f'żewġ timijiet u organizza logħba futbol bejniethom għal tazza. Frankie Tabone, il-*full-back* famuż tal-Floriana u Malta ntalab jirreffja l-logħba.

Fit-12 ta' Ġunju 1944, folla kbira nġabret Fuq il-Fosos biex tassisti għal din il-partita. Kienet okkażjoni storika u dawk miġbura ħassewha. Fost entusjażmu kbir il-logħba spiċċat b'wieħed mit-timijiet jegħleb lill-ieħor bl-iskor ta' 3-2. Frankie Tabone induna mill-ewwel bil-kapaċità tat-tfal. Għalhekk wara l-logħba ġabar it-tfal madwaru u wriehom li xtaq jibda jittrenja t-tim. It-tfal ħadu gost u l-għada nġabru Fuq il-Fosos għall-ewwel laqgħa.

Dan kien il-bidu tal-leġġenda ta' l-Ajax. Bdew il-lekċers f'garaxx fil-qrib. Il-pjani u t-tattika għall-futur tfasslu u wara perijodu qasir ta' preparazzjoni fiżika u kontroll tal-ballun wasal iż-żmien li ssir l-ewwel logħba. Fit-12 ta' Novembru 1944, it-tfal lagħbu l-ewwel logħba tagħhom kontra l-Minors tal-Belt.

L-Ajax kellhom suċċess immedjat u f'qasir żmien saru famużi ma' Malta kollha. It-tim ħa sehem fil-kompetizzjoni tal-Minors ta' l-Anglo Maltese fejn spiċċa fit-tieni post fil-kampjonat u semi-finalista fit-tazza.

Fl-istaġun ta' wara it-tim kompla sejjer 'il quddiem. It-tfal immaturaw u l-kapaċitajiet tagħhom ħarġu fil-beraħ. Iżda is-sigriet tas-suċċess tagħhom kien l-għaqda li kien hemm bejniethom. Kienu jistudjaw lit-timijiet l-oħra u jumejn qabel kull logħba kienu jiltaqgħu biex jiżnu l-kapaċitajiet u d-difetti tagħhom. Fuq kollox id-dixxiplina kienet kbira u fuq kulħadd.

L-ingredjenti prinċipali tas-suċċess tagħhom kienu l-ħeffa, l-eżattezza u t-tqassim preċiż. Id-difiża kienet soda. B'hekk l-attakkanti setgħu joperaw b'moħħhom aktar mistrieħ.

L-uniċi timijiet li tawhom logħba tajba kienu Valletta Swifts, Valletta Minors, Birkirkara Swifts u Vittoriosa Minors. Il-bqija, l-Ajax rebħulhom faċilment. Fil-logħbiet l-oħra li saru għall-karità l-Ajax lagħbu kontra timijiet akbar minnhom iżda l-għaqda ta' bejniethom dejjem ħarġet rebbieħa.

Fi tliet staġuni l-Ajax lagħbu 104 logħbiet, rebħu 88, u tilfu 6.

Skurjaw 368 gowl u qalgħu 58. Mhux ta' b'xejn li Scott Hall, il-famuż ġurnalista Ingliż sejħilhom 'Malta's Magnificent Miniatures'.

**Il-magħmudija tan-nar ta' l-Ajax**

Fl-istaġun 1948-49, Floriana xejn ma marru tajjeb. Kien għalhekk li l-kumitat ta' Floriana FC daħħal lit-tim kollu ta' l-Ajax fl-Ewwel Diviżjoni. Iż-żgħażagħ ma setgħux ikollhom bidu aħjar. Għelbu lil Melita 2-0, lil Hibernians 3-2, u lin-Naxxar Lions 2-1 qabel tilfu 3-2 kontra Ħamrun Spartans.

F'qasir żmien l-istil ta' futbol Awstrijak ta' l-Ajax beda jiġbed folol kbar lejn l-Istadium. Iżda minkejja kollox, l-Ajax kienu għadhom żgħar wisq u ma kellhomx risposta għal min ried jilgħab goff. Fost il-Furjaniżi stess kien għad fadal minn irid il-plejers l-antiki lura fit-tim. Iżda d-dubji għebu għal kollox meta l-Ajax għelbu lis-St George's 4-0 fl-ewwel rawnd ta' l-FA Trophy.

Fil-kwarti tal-finali l-Ajax iltaqgħu kontra Ħamrun Spartans. Li Spartans skurjaw l-ewwel iżda l-Ajax b'ħeffa u b'futbol tal-għaġeb qalbu r-riżultat għal 2-1 favurihom.

Fis-semi-finali Floriana ltaqgħu kontra Luqa St Andrew's. L-ewwel taqsima kienet kwieta, bl-iskor 2-1 favur Floriana. Fil-*half-time* George Shaw kellem lill-plejers u dawn ħarġu għat-tieni taqsima kollhom ħeġġa. B'logħob mill-aqwa l-Ajax taw tkaxkira lil Ħal Luqa. Għal darba oħra l-finalisti kienu Sliema Wanderers u Floriana.

Fil-finali li ntlagħbet nhar il-Ħamis 16 ta' Ġunju, Floriana ħadu biss 15-il minuta biex fetħu l-iskor. *Freekick* minn Tony Vella tkompla għal ġewwa minn Lolly Borg.

Sliema ppruvaw jagħmlu reazzjoni iżda d-difiża Furjaniża żammet sod. Fit-23 minuta *freekick* ieħor, din id-darba minn Leli Zammit ħoloq taħwida quddiem il-lasti Slimiżi u l-*fullback* Borg xeħet fix-xibka tiegħu stess!

Fit-tieni taqsima, Sliema għamlu sforzi kbar, tant li Johnnie Alamango għamel awtogowl. Hawnhekk kulhadd ħaseb li l-Ajax kienu se jbattu quddiem il-qawwa tal-Wanderers iżda l-Ajax mhux biss żammew l-attakki Slimiżi iżda skurjaw tliet gowls oħra biex wettqu rebħa kbira ta' 5-1.

Għal darba l-Ajax abbandunaw il-logħba naturali tagħhom u bdew jaġixxu b'kontrattakki perikolużi li ħawdu għal kollox lid-difiża tal-



Wanderers. Lolly Borg, li f'dak iż-żmien lanqas kellu għoxrin sena, skorja *hat-trick* filwaqt li Charlie 'Gross' Azzopardi kompla l-umiljazzjoni Slimiża.

Din kienet wirja kbira minn wieħed mill-aqwa timijiet Maltin li qatt ra l-futbol Malti. Dan kien il-bidu ta' l-akbar era fl-istorja ta' Floriana u tal-futbol Malti. L-Ajax issa libsin il-kuluri ta' Floriana laħqu l-quċċata tagħhom bejn is-snin 1949 u 1953 meta Floriana rebħu l-kampjonat erba' darbiet wara xulxin u fl-istess ħin għamlu żewġ Triple Crowns. Żgur li qatt qabel jew wara ma kien hawn tim li kien jistħoqqlu t-titlu ta' l-aqwa tim fl-istorja tal-futbol Malti daqs l-Ajax.

**Il-Festival of Britain Tour**

Wara li rebħu t-Triple Crown fl-1949-50, Floriana komplew ipaxxu lid-dilettanti tal-futbol Malti bil-logħob sabiħ u spettakolari. Kien f'dan il-perijodu li Floriana marru jilagħbu fi Stadio Cibali ta' Catania.

Qabel telqu lejn Sqallija, Floriana għelbu lil St George's 3-1 fil-finali ta' l-FA Trophy. F'Catania, Floriana tilfu 3-1. Għalkemm tilfu Floriana għamlu logħba tajba tant li ġibdu l-ammirazzjoni tal-pubbliku. Sig. L. Gentile direttur tal-gazzetta *Sud Sport* kien impressjonat bil-klassi tal-plejers Furjaniżi, speċjalment Lolly Borg u Pullu Demanuele.

L-istess ġara meta f'Novembru ta' wara, Catania ġew Malta u għelbu lil Floriana 4-2. Logħbiet bħal dawn f'dawk iż-żminijiet meta ma kienx hawn televiżjoni kienu bħal jagħtu l-ħajja lil-logħba Maltija.

Għalhekk kienet okkażjoni kbira meta Floriana kienu mistiedna biex jieħdu sehem fit-*tournament* tal-Festival of Britain. Iċ-Champions Maltin lagħbu tliet logħbiet fl-Ingilterra, l-ewwel waħda fi Stamford Bridge kontra Chelsea. B'hekk Floriana saru l-ewwel tim Malti li lagħab fl-Ingilterra. Dwar il-logħba ftit hemm x'wieħed jgħid. Floriana tilfu 5-1 u l-unika konsolazzjoni kienet il-logħba kbira li lagħab Ġużi Alamango fil-lasta Furjaniża.

Fit-tieni logħba Floriana tilfu 5-0 kontra Doncaster Rovers. Iżda hawn wieħed irid jgħid li r-riżultat xejn ma juri l-andament tal-partita. Floriana lagħbu futbol li jpaxxi l-għajn tant li l-gazzetti Ingliżi l-għada kollha faħħru t-tip ta' futbol studjat li lagħbu l-Maltin. Iżda f'dak iż-żmien il-futbol Ingliż kien fl-aqwa tiegħu u ftit kienu t-timijiet fl-Ewropa li setgħu jħabbtuha magħhom.

Kontra West Bromwich Albion, l-eroj reġa' kien Ġużi Alamango. Dak inhar dan il-*goalkeeper* bravu għamel il-mirakli u kien sforz il-bravuri tiegħu li t-tim Malti tilef biss 2-0. Din il-logħba ġabet fit-tmiem dan it-tour memorabbi li baqa' jissemma fl-istorja ta' dan il-klabb kbir Malti.

**L-aqwa snin ta' l-Ajax**

Bejn l-1949 u l-1953 kienu l-aqwa snin ta' l-Ajax. F'dan il-perijodu tad-deheb, il-lista ta' l-unuri kienet taqra hekk:

1948-49 - FA Trophy
1949-50 - Triple Crown
1950-51 - Championship
1951-52 - Championship u Cassar Cup
1952-53 - Triple Crown

Fl-1954-55 Floriana reġgħu rebħu l-Kampjonat. Ma hemmx dubju li dan kien l-aqwa rekord fl-istorja tal-futbol Malti sal-bidu tas-sittinijiet.

F' Ġunju ta' l-1953 it-tim Ingliż Liverpool FC wera interess kbir fil-plejer ta' Floriana, Pullu Demanuele. Iżda dan il-plejer beża' jitlaq ix-xogħol li kellu mal-Gvern u għalhekk kollox spiċċa fix-xejn. Ftit wara Stan Cullis, il-famuż kowċ ta' Wolverhampton Wanderers' għamel offerta oħra għal Demanuele iżda għal darba oħra l-plejer Malti rrifjuta li jilgħab fl-aqwa kampjonat tad-dinja.

Bejn l-1955 u l-1960, kien żmien transitorju għal Floriana. Fl-1955-56 ir-rivali tradizzjonali tagħhom Sliema Wanderers għamlu Quadruple Crown. Biex tagħqad, Floriana kienu finalisti fil-Kampjonat, fl-FA Trophy u fil-Cassar Cup!

L-istaġun 1957-58 kien staġun mill-aqwa għal Floriana. F'dak l-istaġun memorabbli, Floriana rebħu t-tielet Triple Crown fl-istorja tagħhom. L-istaġun ta' wara kien tal-Valletta u Floriana tista' tgħid li ma rebħu xejn, kif fil-fatt ġralhom fiż-żewġ staġuni ta' wara.

**Għall-ewwel darba fl-Ewropa**

Fl-istaġun 1960-61 Hibernians rebħu l-Kampjonat u saru l-ewwel tim Malti li ħa sehem fil-kompetizzjonijiet Ewropej. Floriana rebħu l-FA Trophy u l-Cassar Cup. Għalhekk Floriana setgħu jieħdu sehem fit-Tazza tat-Tazzi.

F'dak l-istaġun Floriana kienu f'fażi transitorja. It-tim kien dgħajjef





**Ritratt klassiku li juri lit-tim Furjaniż quddiem il-Funtana ta' l-Iljun wara li għelbu lil Ħamrun Spartans 2-1 fil-finali ta' l-FA Trophy fl-1950. Bil-wieqfa: George Shaw, Tichy Grech, Dalli, Leli Zammit, Lolly Debattista, Frankie Busuttil. Quddiem: Pullu Demanuele, Benny Camilleri, Harold Herbert, Lolly Borg, Farrugia, Tony Vella.**

speċjalment biex jikkompeti f'dak il-livell. Għalhekk ma kinitx sorpriża meta kienu umiljati bl-iskors kbar ta' 5-2 u 10-2 mit-tim qawwi Ujpest Dosza ta' l-Ungerija.

Fl-istaġun 1961-62, Floriana rebħu l-kampjonat għad-19-il darba. Din ma kinitx xi ħaġa ġdida għall-Furjaniżi iżda dak l-istaġun kien fih xi ħaġa speċjali. Floriana rebħu l-kompetizzjoni mingħajr ma tilfu punt! Dan l-unur ġie fi żmien kritiku għall-klabb. Ħafna mill-plejers veterani ta' l-Ajax kienu jew waqfu mil-logħob jew waslu biex. Bdew jidhru wċuħ ġodda. Iżda fil-futbol il-bidla ssir bil-mod u l-klabb f'dan il-perijodu beda jsibha ferm diffiċli biex iżomm il-livell għoli li dejjem kellu fl-istorja tal-futbol Malti.

Fl-istaġun ta' wara Floriana sofrew telfa umiljanti ta' 10-0 kontra

Ipswich Town fit-Tazza taċ-Champions. F'dak iż-żmien Ipswich Town kienu mmexxija mill-kowċ famuż, Sir Alf Ramsey.

Fl-1962-63 Floriana spiċċaw fir-raba' post tal-kampjonat. Kien staġun ħażin għall-klabb. Mhux biss iżda din il-forma ħażina kompliet sa l-istaġun 1965-66 meta f'Manoel Island Floriana għelbu lil Hibernians 2-1 fil-finali ta' l-FA Trophy.

L-istaġun ta' wara kien jixbaħ ħafna lil dak ta' qablu. Għat-tieni darba konsekuttiva Floriana reġgħu għelbu lill-Hibernians 1-0 fil-finali ta' l-FA Trophy.

**Snin imqallba**

Fl-istaġun 1966-67 it-tim ta' taħt il-21 sena rebaħ il-kampjonat u t-tazza mingħajr ma tilef logħba. Il-futur tal-klabb kien jidher sabiħ. Fl-1967-68 taħt it-tmexxija tal-plejer famuż ta' l-Ajax Lolly Borg, Floriana rebħu l-Kampjonat Malti għal għoxrin darba.

Kienet bdiet era ġdida oħra għall-klabb. Iż-żgħażagħ Furjaniżi kienu lesti biex ikomplu dak li bdew ta' qabilhom. Floriana komplew billi rrappreżentaw lil Malta fit-Tazza taċ-Champions fejn ġew *draw* ta' 1-1 kontra Lahden Reipas fl-Istadium u tilfu 2-0 fil-Fillandja.

Iżda minkejja t-tamiet tal-partitarji Furjaniżi, fl-istaġun 1967-68 Floriana ċedew il-kampjonat lil Hibernians u kellhom jikkuntentaw biss b'post fit-Tazza tal-Fieri. F'din il-kompetizzjoni, Floriana tilfu 6-0 kontra Dinamo Bacau fir-Rumanija u 1-0 fl-Istadium.

F'dak l-istaġun Floriana lagħbu logħba prestiġjuża kontra Arsenal. Il-Gunners f'dak iż-żmien kienu għamlu d-*double* fl-Ingilterra. Kellhom tim formidabbli. Għalhekk it-telfa ta' 4-0 li sofrew Floriana ma kinitx xi waħda li tħammarlek wiċċek.

Fl-istaġun 1969-70 Floriana reġgħu rebħu l-Kampjonat. Iżda fl-istaġun ta' wara tant marru ħażin li spiċċaw fis-sitt post. Din bla dubju kienet l-agħar pożizzjoni li qatt spiċċaw fiha sa dak iż-żmien.

Dan it-tbandil, 'il fuq u 'l isfel kompla fl-istaġun 1971-72 meta Floriana spiċċaw jaqsmu l-ewwel post mar-rivali eterni tagħhom Sliema Wanderers. Kellha ssir *decider* biex ikun deċiż ir-rebbieħ tal-Kampjonat. Kienet logħba akkanita, tant li fi tmiem il-ħin regolari, l-iskor kien għadu 0-0. Fil-ħin barrani, ir-*referee* keċċa lil Galea u Floriana kellhom iċedu kontra l-pressjoni qawwija li wettqu l-Wanderers, u tilfu 2-0.



Għaddew biss ftit jiem minn din il-logħba meta ż-żewġ timijiet iltaqgħu fil-finali ta' l-FA Trophy. Din kienet okkażjoni biex Floriana jiġbru ġieħhom wara t-telf tal-kampjonat. U hekk għamlu. F'logħba mill-isbaħ, Floriana għelbu lis-Sliema 3-1, biex laħqu r-rekord tas-Sliema ta' 14-il rebħa f'din il-kompetizjoni.

**Il-logħba famuża kontra Ferencvaros**

Il-Kampjonat Malti ta' 1972-73 kien wieħed mill-aktar eċċitanti. Xejn anqas minn ħames timijiet issieltu bejniethom għar-rebħ tal-kampjonat. Fl-aħħar ta' l-istaġun żewġ punti biss kienu jifirdu lir-rebbieħa u t-tim tal-ħames post.

Fil-bidu ta' dak l-istaġun, Floriana ltaqgħu kontra Ferencvaros ta' l-Ungerija fit-Tazza tat-Tazzi. Kontra avversarji daqstant b'saħħithom ħadd ma ta ċans lil Floriana. Ftit marru nies l-Istadium biex jaraw din il-logħba iżda dawk li marru raw logħba mill-aqwa. Kontra kull previżjoni, Floriana għelbu lit-tim Ungeriż 1-0 b'gowl skurjat minn Louis Arpa. Floriana għamlu logħba kbira li baqgħet tissemma fl-istorja tal-futbol Malti iżda, sfortunatament, ma nistgħux ngħidu l-istess għat-tieni logħba fl-Ungerija. Ferencvaros pattew għad-diżappunt ta' l-Istadium b'rebħa ta' 6-0.

**1973-84**

F'dan il-perijodu, Floriana rebħu l-kampjonat darbtejn biss, fl-1975-76 u 1980-81 u l-FA Trophy darbtejn oħra, fl-1974-75 u 1976-77. Għalkemm dan, għal xi klabb ieħor, jista' jitqies rekord sodisfaċenti għall-Floriana kien juri tnaqqis kbir fl-livell tagħhom. F'dan il-perijodu, Floriana tilfu ħafna minn dik id-dominazzjoni li dejjem kellhom fil-logħba Maltija.

Dan kien żmien meta aktar deħru r-rivali kbar tagħhom Sliema Wanderers u Valletta. Għalkemm wieħed irid jgħid ukoll li anki Sliema Wanderers bdew ibattu. Minn issa 'l quddiem l-unuri bdew jinqasmu bejn aktar klabbs. Bdew jidħlu fix-xena aktar spiss Hibernians ta' Raħal Ġdid u aktar tard Ħamrun Spartans.

Ma rridu nnaqqsu xejn mill-mertu ta' din l-edizzjoni tat-tim Furjaniż li barra l-kompetizzjonijiet li diġà semmejna rebħu bosta tazzi oħra ta' inqas importanza. Irridu ngħidu biss li kien spiċċa ż-żmien meta Floriana u Sliema kienu jaqsmu bejniethom l-unuri kollha tal-futbol Malti.

Formazzjoni tipika ta' dak iż-żmien kienet: Michael Sultana, George Ciantar, Edwin Farrugia, John Holland, Anton Camilleri, Willie Vassallo, Frankie Micallef, Ray Farrugia, George Xuereb, Raymond Xuereb, Powie Micallef.

Dawn kienu ismijiet kbar, li żgur iġibu memorji sbieħ mhux biss lill-partitarji tal-Floriana iżda wkoll lid-dilettanti kollha tal-futbol Malti. Tista' tgħid li kull wieħed minn dawn il-plejers lagħab għal Malta. Forsi l-aqwa fosthom kien il-famuż Willie Vassallo li kien ukoll fl-aqwa tiegħu f'dan il-perijodu. Vassallo kien, fl-opinjoni tiegħi, wieħed mill-aqwa, jekk ukoll mhux l-aqwa plejer Malti fil-perijodu ta' wara l-gwerra.

Lejn l-aħħar ta' dan il-perijodu, Willie Vassallo telaq lejn l-Awstralja u l-vojt li ħalla kien tant kbir li Floriana b'xejn ma setgħu jimlewh. Biex tkompli tagħqad, Floriana taw lil Ħamrun Spartans lil George Xuereb, Raymond Xuereb u lil Edwin Farrugia. It-tluq ta' dawn it-tliet plejers komplew kabbru l-kriżi li sab ruħu fiha l-klabb bit-tluq ta' Willie Vassallo. Kien żball kbir li kellu konsegwenzi koroh għall-klabb.

Wara dan il-perijodu Floriana qatt ma reġgħu ddominaw il-futbol Malti. Mhux biss iżda fiż-żewġ staġuni li kien imiss sofrew għall-ewwel darba r-relegazzjoni.

**Relegati għall-ewwel darba**

L-istaġun 1980-81 kien l-aħħar wieħed li ntlagħab sħiħ fl-Istadium tal-Gżira. Fil-5 ta' Diċembru 1981 intlagħbet l-ewwel logħba fl-Istadium Nazzjonali Ta' Qali. Kienet bdiet era oħra. Era li sfortunatament ma tantx bdiet tajjeb għall-klabbs tradizzjonali tas-Sliema Wanderers u Floriana.

Fl-istaġun 1982-83, Sliema, Floriana u Hibernians kienu involuti fi ġlieda ħarxa kontra r-relegazzjoni. Kien proprju fl-aħħar rawnd tal-kompetizzjoni meta Sliema u Hibernians iltaqgħu kontra xulxin f'logħba deċisiva. Hibernians kienu qegħdin igawdu vantaġġ ta' punt fuq Sliema. Għalhekk *draw* kien biżżejjed għalihom biex isalvaw. F'dan il-każ Sliema riedu jistennew l-aħħar logħba tal-kampjonat bejn Ħamrun u Floriana. F'każ ta' rebħa għall-Ħamrun kien ikollha ssir *decider* bejn Sliema u Floriana. Telfa għas-Sliema kontra Hibernians kienet tfisser li Sliema jiġu relegati għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom.



Fil-fatt ġrat din ta' l-aħħar. Kien nhar San Publiju, moħħ il-Furjaniżi kien aktar fil-logħba li kienet qed issir f'Ta' Qali bejn Hibernians u Sliema, milli fil-festa. Kulħadd jaf kif gowl stupend ta' Ġużi Xuereb xeħet lis-Sliema fl-abbissi. Fil-Floriana kienet għaddej-ja l-festa meta waslet l-aħbar. Il-Furjaniżi ċċelebraw bil-kbir. Iżda fil-fond ta' qalbhom kienu jafu li kien riesaq żmien ikraħ għall-klabb.

Fl-istaġun 1983-84 reġgħet kienet adottata s-sistema tal-*play-offs*. Finalment it-timijiet kienu tqassmu f'żewġ sezzjonijiet, iċ-*Championship Pool* u r-*Relegation Pool*. Il-kriżi li kienu fiha Floriana dehret ċara meta t-tim lanqas biss rrnexxielu jgħaddi għaċ-*Championship Pool*.

Kif jgħidu Ħadd wara Ħadd tasal ta' kulħadd u għal Floriana waslet fl-istaġun 1983-84. F'dan l-istaġun, kien inqala' ħafna nkwiet bejn il-klabbs u l-MFA, tant li ma kinux intlagħbu l-logħbiet kollha għaliex il-kampjonat kien ġie sospiż għal xi ġimgħat.

Kollox beda meta l-klabbs tal-Premier sostnew it-talbiet tagħhom li ma ridux jilagħbu f'Pace Grasso u riedu li l-logħob jintlagħab il-Ħadd u l-Erbgħa. Minn hemmhekk kienet inħolqot tilwima bejn l-MFA u l-kumitat tal-klabbs li wasslet biex is-Sibt 5 ta' Jannar, żewġ logħbiet tal-Premier programmati biex jintlagħbu f'Ta Qali, ma sarux wara li t-timijiet involuti ma telgħux għall-logħob.

Il-Ħamis 10 ta' Jannar, il-Kunsill tal-MFA ddeċieda li l-erba' klabbs li naqsu li jonoraw il-logħbiet tagħhom jitilfu l-punti tal-partiti li kell-hom jintlagħbu u jiġu mmultati mija u ħamsin lira kull tim. Fl-istess laqgħa, il-President tal-MFA Dr George Abela hedded bis-sħiħ li jekk din il-ħaġa kienet sejra tkompli l-kampjonat kien se jkun sospiż.

Iżda dan il-kliem waqa' fuq widnejn torox. It-tmien klabbs tal-Premier iddikjaraw fiduċja sħiħa fil-kumitat tal-klabbs u l-erba' klabbs l-oħra li kienu jagħmlu parti mill-Premier, fil-ġimgħa ta' wara ma niżlux għal-logħob bħalma għamlu l-ġimgħa ta' qabel l-erba' tims l-oħra.

Naturalment l-MFA xejn ma ħadet gost b'dan l-aġir tal-klabbs, iżda fortunatament iż-żewġ naħat fehmu li kien ikun aħjar għal kulħadd li tinstab soluzzjoni malajr kemm jista' jkun. Il-ftehim mixtieq intlaħaq, iżda l-MFA riedet li l-logħob li ġie sospiż jibqa' ma jintlagħabx. B'hekk kull tim ġie lagħab logħba inqas. L-aktar li batew minn din id-deċiżjoni kienu t-timijiet li eventwalment ġew relegati għaliex tilfu

ċans ieħor biex iżidu l-punti u jevitaw ir-relegazzjoni.

Il-Ħadd 26 ta' Mejju 1985 kienet ġurnata mistennija ħafna partikularment mit-tim u l-partitarji Furjaniżi. Dak in-nhar kellhom jintlagħbu erba' logħbiet deċiżivi u kollha kellhom l-importanza tagħhom. Biżżejjed insemmu li r-*relegation* kienet għadha ma ġietx magħrufa għal kollox waqt li l-istess seta' jingħad dwar min kien sejjer jirbaħ il-Kampjonat. L-aktar li kellhom ċans jirbħu l-unuri kienu Rabat Ajax li kienu qed igawdu vantaġġ ta' punt fuq Ħamrun Spartans. Kien għalhekk inevitabbli li fil-logħba tant mistennija r-Rabtin kellhom jirbħu lis-Sliema biex b'hekk isiru *champions* għall-ewwel darba.

Tliet timijiet kienu jinsabu fil-periklu biex jingħaqdu ma' Marsa fl-Ewwel Diviżjoni fl-istaġun li jmiss. Mill-banda l-oħra, erba' timijiet oħra kienu jinsabu fit-taqtigħa għall-unuri.

Dan seta' jseħħ kemm-il darba Valletta u Sliema jirbħu u Ħamrun jiġu *draw* biex f'dan il-każ dawn it-tlieta flimkien ma' Rabat setgħu jispiċċaw b'16-il punt kull wieħed. Kienu jeżistu diversi permutazzjonijiet dwar ir-relegazzjoni fosthom li jekk Floriana jirbħu lil Valletta u Hibs jitilfu kontra Marsa kienu jaqgħu Hibernians. Jekk Floriana jitilfu kontra Valletta, it-tim tal-Floriana kellu jkun it-tim li jiġi relegat. Jekk Hibs u Floriana jiġu draw, anki hawn Floriana jkunu relegati. Ma kinitx lanqas eskluża l-possibbiltà ta' *deciders* peress li l-logħba bejn Żurrieq u Ħamrun setgħet tħoll u torbot dwar fejn kien se jmur il-Kampjonat kif ukoll dwar ir-relegazzjoni.

Il-ġranet tant mistennija waslu. Is-Sibt 25 ta' Mejju, Floriana għelbu lil Valletta bl-iskor ta' 2-0 waqt li Hibernians rebħu lil Marsa bl-iskor ta' 3-1. L-għada l-Ħadd, Ħamrun Spartans u Żurrieq kif ukoll Sliema u Rabat spiċċaw fi draw ta' 0-0.

Il-ferħ u l-entusjażmu ta' Żurrieq x'ħin ir-*referee* saffar tmiem il-partita kien bla tarf. Żurrieq kienu salvi u Floriana sfaw relegati għall-ewwel darba fl-istorja glorjuża tagħhom.

**Lura lejn Ta' Qali**

Umiljati u rassenjati, Floriana fetħu l-istaġun 1985-86 determinati li jerġgħu jsibu posthom fost il-kbar. Dan kien żmien ikraħ għall-klabb Furjaniż. Ħafna kienu dawk li ħasbu li Floriana kienu se jibqgħu sejrin lura. Iżda t-tradizzjoni f'dan il-post hi kbira u qawwija wisq biex titħalla tintesa fix-xejn.



Floriana fetħu l-istaġun bir-rebħ u baqgħu sejrin hekk sakemm fl-aħħar ta' l-istaġun John Holland kien ippreżentat bit-tazza Rothmans mill-Viċi President ta' l-MFA Alfred Mizzi. Nhar is-Sibt 5 ta' April Floriana ċċelebraw il-promozzjoni għall-Premier League.

Fl-aħħar logħba tal-kampjonat, Floriana ċċelebraw bi *draw* ta' 1-1 kontra St George's. F'dak l-istaġun il-Bormliżi kienu sfaw relegati għat-Tieni Diviżjoni. Min jaf kemm tqallbu f'qabarhom, il-pijunieri li ħadu sehem fil-logħba klassika ta' l-1900?

**1986-1992**

Lura fil-Premier Division, Floriana xejn ma sabuha faċli. Kien spiċċa għal kollox iż-żmien meta huma flimkien ma' Sliema Wanderers, kienu jiddominaw ix-xena tal-futbol Malti. Fil-fatt fl-ewwel snin ta' wara l-promozzjoni Floriana kienu aktar iva milli le jiġġieldu biex iżommu posthom fl-ogħla diviżjoni. Iżda bil-mod il-mod beda jinbena tim ġdid li f'qasir żmien kellu jnessi l-umiljazzjoni tar-relegazzjoni.

L-istaġuni 1986-1992 kienu għal darba oħra snin ta' transizzjoni li fihom il-klabb ma rebaħ l-ebda unur, għalkemm anki f'dan iż-żmien ġraw affarijiet li għamlu unur lill-klabb.

Fl-istaġun 1987-88, it-tim Furjaniż wasal sal-finali ta' l-FA Trophy. Fil-finali kontra Ħamrun Spartans, Floriana tilfu bl-iskor ta' 2-4. Minkejja li t-tim Furjaniż tilef hu kiseb xorta d-dritt li fl-istaġun ta' wara jipparteċipa fit-Tazza tat-Tazzi, dan għaliex Ħamrun kienu rebħu l-Kampjonat ukoll.

Nhar it-Tlieta 6 ta' Settembru 1988, it-tim Furjaniż lagħab fl-ewwel rawnd tat-Tazza tat-Tazzi fl-istadium f'Ta Qali kontra Dundee United ta' l-Iskozja.

Minkejja persistenza kontinwa murija mill-plejers ta' Dundee, ma kienx biżżejjed biex ixejjen ir-reżistenza determinata tal-Maltin. Wara 90 minuta, Floriana kisbu dak li riedu u żammew avversarji teknikament superjuri fi *draw* ta' 0-0.

L-Erbgħa 5 ta' Ottubru 1988 intlagħbet it-tieni *leg* quddiem folla ta' 'l fuq minn 9,000 ruħ f'Tannacide Park. Floriana ħarġu mill-partita kontra Dundee United bl-unuri kollha meta tilfu bi skor ta' 0-1.

Quddiem il-qawwa tat-tim Skoċċiż, Floriana ddefendew bil-għaqal u rrepetew il-wirja li għamlu f'Malta. Matul l-ewwel taqsima Floriana

saħansitra kienu perikolużi quddiem il-lasta Skoċċiża b'Mark Miller fl-ewwel taqsima u Michael Greeno fit-tieni waħda jixxuttjaw barra.

Il-gowl li ta r-rebħa lil Dundee United ġie skurjat fil-71 minuta. Floriana kellhom il-pussess tal-ballun f'saqajn JJ. Aquilina. Dan ġie ffawljat minn plejer avversarju biex ħadlu l-ballun, ir-*referee* minn Wales ħalla l-logħob għaddej biex l-Iskoċċiżi temmew din l-azzjoni b'gowl skurjat minn R. Meade.

Fit-tmiem id-90 minuta, il-plejers ta' Floriana rċevew ovazzjoni kbira mill-folla Skoċċiża.

Fl-istaġun 1990-91, Floriana spiċċaw fit-tielet post fil-Kampjonat u b'hekk rebħu d-dritt li fl-istaġun ta' wara jilagħbu fit-Tazza UEFA.

F'Settembru 1991 it-tim Furjaniż lagħab l-ewwel *leg* ta' l-ewwel rawnd kontra Neuchatel Xamax. Il-logħba intlagħbet fl-Isvizzera quddiem 4,200 spettatur bit-tim tal-Floriana jisfa' melgħub 2-0. Iżda minkejja t-telfa t-tim Furjaniż lagħab partita tajba ħafna b'tattika prudenti. Fit-tieni taqsima Floriana rnexxielhom irażżnu lill-avversarji u ħolqu wkoll xi ċansijiet ta' skor.

Fit-tieni *leg*, għalkemm ma rnexxielhomx jgħaddu għar-rawnd ta' wara Floriana ma ġewx megħluba u temmew l-avventura tagħhom b'riżultat ta 0-0.

**Champions għal 25 darba**

Sa minn ħafna qabel beda l-istaġun 1992-93, Floriana dehru li kienu fost l-isfidanti għar-rebħ tal-Kampjonat. Huma kellhom il-potenzjal biex jirbħu l-ewwel unur fl-istadium Nazzjonali ta' Ta' Qali.

Floriana bdew dan l-istaġun memorabbli b'wirjiet tajbin fil-Euro Cup u fis-Super 5 Tournament. Iżda l-unuri fiż-żewġ kompetizzjonijiet baqgħu ma waslux.

Fit-Tazza UEFA kontra Borussia Dortmund, Floriana reġgħu taw wirja tajba. It-Tlieta 15 ta' Settembru fil-grawnd Nazzjonali, it-tim Furjaniż ħareġ b'riżultat tajjeb meta tilef biss 0-1 kontra t-tim qawwi ta' Borrussia Dortmund.

Il-wirja tajba Furjaniża kompliet fil-Ġermanja fejn fl-ewwel taqsima kienu 2-1 minn fuq. Fit-tieni taqsima Floriana baqgħu jilagħbu tajjeb iżda fl-aħħar l-esperjenza tal-Ġermaniżi bdiet tgħodd u fl-aħħar ħinijiet qalbu r-riżultat għal wieħed ta' 4-2 favurihom.

Fil-kampjonat it-tim Furjaniż deher ħafna aktar kompetittiv. Fl-ewwel logħbiet Floriana għelbu lil St George's 2-0 u lill-Ħamrun Spartans 2-1. Wara dawn iż-żewġ rebħiet Floriana tilfu l-punti fi draws ta' 0-0 kontra Valletta u 2-2 kontra St Andrew's.

Fl-isfida kontra r-rivali eterni tagħhom Sliema, Floriana rebħu bl-iskor ta' 4-2 wara li f'xi ħin kienu qed jitilfu 2-0. Wara din il-partita Floriana għelbu wkoll lil Rabat Ajax u lil Mellieħa. Iżda l-aktar rebħa importanti li tat żvolta għar-rebħ tal-kampjonat kienet l-aħħar logħba ta' l-ewwel rawnd kontra Hibernians.

Kollox kien jindika li ż-żewġ timijiet kienu ser jaqsmu l-punti fi *draw* ta' 0-0 iżda minuta mit-tmiem Richard Buhagiar skorja l-gowl tar-rebħa li poġġa lit-tim ta' Floriana b'erba' punti vantaġġ fi tmiem l-ewwel rawnd.

Fit-tieni rawnd, il-pressjoni fuq it-tim Furjaniż kompliet tikber u bejn il-plejers imweġġħin u oħrajn sospiżi bdew isibuha aktar diffiċli. Fil-fatt Floriana bdew b'rebħa mqanżħa ta' 1-0 kontra St George's. Fit-tieni logħba Floriana rkupraw tajjeb u għamlu doppjetta fuq Ħamrun. Wara din il-logħba l-vantaġġ ta' Floriana tela' għal sitt punti.

Imbagħad waslet l-ewwel telfa tal-kampjonat meta t-tim Furjaniż tilef kontra Valletta bl-iskor ta' 1-0. Fil-logħba ta' wara Floriana reġgħu tilfu din id-darba kontra St Andrew's. Il-vantaġġ ta' Floriana issa kien niżel għal tliet punti wara li Valletta u Ħamrun kienu tilfu punt kull wieħed fil-partiti rispettivi tagħhom.

Wara dawk iż-żewġ skossi, Floriana rritornaw għar-rebħ meta għal darba oħra għelbu lir-rivali tagħhom Sliema Wanderers bi skor ta' 3-1. Fil-logħba ta' wara, t-tim Furjaniż kiseb rebħa kbira ta' 5-1 fuq it-tim Kalkariż biex b'hekk irreġistra l-akbar rebħa tiegħu.

It-28 ta' Marzu jibqa' jum memorabbli għall-Furjaniżi għaliex saru Champions f'ġurnata mhux mistennija. Fil-partita ta' qabel Ħamrun sfaw megħluba mit-tim ta' St Andrew's li kien qed jikseb riżultat pożittiv wieħed wara l-ieħor. Il-partitarji Furjaniżi kienu f'dellirju ta' ferħ għaliex dakinhar seħħet ħolma li kellha tieħu sittax-il sena biex issir realtà. It-tim Furjaniż ma ddiżappuntahomx għaliex kif kien mistenni huwa għeleb lit-tim tar-Rabat 3-0.

Il-ġurnata li kull Furjaniż kien ilu jistenna waslet. Kienet ġurnata ta' festa kbira meta fl-aħħar logħba tal-Kampjonat, Floriana għelbu lill-Hibernians bl-iskor ta' 2-1. Floriana kienu Champions għall-25 darba!

Kim Wright, Mark Miller u Brian Crawley, it-tliet plajers barranin

ta' Floriana li kollha sabu xibka fil-finali ta' l-FA Trophy 1992-93 kontra Sliema Wanderers.

Floriana komplew bis-suċċessi meta fil-finali ta' l-FA Trophy għelbu lir-rivali eterni tagħhom Sliema Wanderers bl-iskor kbir ta' 5-0. Fl-aħħarnett il-Furjaniżi għalqu dak l-istaġun glorjuż b'rebħa ta' 4-1 fuq Valletta fis-Super Cup.

**1993-98**

Wara l-istaġun brillanti tas-sena ta' qabel, it-tim Furjaniż kompla b'riżultat mill-aqwa fil-logħbiet tat-Tazza taċ-Champions. L-istaġun fetaħ bl-ewwel edizzjoni tat-Tazza Lowenbrau. Nhar it-Tnejn 9 ta' Awissu Floriana għelbu lit-tim Slimiż bl-iskor ta' 1-0. Jumejn wara Valletta għelbu wkoll lis-Sliema din id-darba bl-iskor ta' 2-1. Għalhekk il-logħba bejn Floriana u Valletta rriżultat finali. Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 1-1 biex b'hekk iż-żewġ timijiet spiċċaw b'punti indaqs. It-tazza ntrebħet miż-żewġ timijiet għal sitt xhur kull wieħed.

Wara l-kompetizzjoni Lowenbrau, it-tim Furjaniż telaq lejn il-Litwanja għall-ewwel *leg* tar-rawnd preliminari tat-Tazza taċ-Champions kontra Ekranas.

F'din il-logħba t-tim Furjaniż għamel rebħa storika ta' 1-0. Fit-tieni *leg* Floriana rnexxielhom jiktbu paġna ġdida fl-istorja glorjuża tagħhom, meta għall-ewwel darba għaddew għal rawnd ieħor tal-kompetizzjoni. Floriana għamlu dan b'rebħa ta' 1-0 fuq Ekranas.

B'dan is-suċċess, Floriana rebħu d-dritt li jilagħbu kontra Porto tal-Portugal fl-ewwel rawnd tal-kompetizjoni. Floriana lagħbu l-ewwel *leg away* fejn tilfu bl-iskor ta' 2-0.

Fit-tieni *leg* Floriana ġew eliminati mit-Tazza taċ-Champions bl-unuri kollha meta b'wirja kbira rnexxielhom iżommu lit-tim ta' FC Porto ex-Champions Ewropej fi *draw* ta' mingħajr gowls. Quddiem wieħed mill-ġganti ta' l-Ewropa, Floriana lagħbu futbol tajjeb u għamlu dak kollu li setgħu. Id-difiża Furjaniża reġgħet ikkonfermat il-qawwa tagħha quddiem avversarji ta' kalibru kbir. Ir-riżultat miksub mhux biss jagħmel ġieħ lill-klabb Furjaniż, iżda wkoll lil Malta.

F'dak l-istaġun Floriana rebħu wkoll is-*Super Five Tournament* meta għelbu lit-tim tal-Belt bl-għoti tal-*penalties,* wara li logħba spiċċat fi draw ta' 1-1. Iżda minkejja dawn is-suċċessi kollha, Floriana





**Kim Wright, Mark Miller u Brian Crawley, it-tliet plejers stranġieri tal-Floriana jiċċelebraw bl-FA Trophy wara r-rebħa ta' 5-0 fuq Sliema Wanderers.**

ma rnexxilhomx iżommu l-kuruna taċ-Champions. Wara ġlieda qalila, Floriana kellhom iċedu l-Kampjonat lit-tim tal-Hibernians.

Biss Floriana żammew l-FA Trophy għat-tieni sena konsekuttiva meta fil-finali ssuperaw lil Valletta 2-1. B'din ir-rebħa l-klabb tal-Floriana sar l-aktar wieħed li rebaħ l-FA Trophy b'total ta' 18-il darba.

**1994-95**

**Għeluq il-Mitt Sena**

F'dan l-istaġun, it-tim tal-Floriana għalaq il-mitt sena mit-twaqqif tiegħu. Tul dawn il-mitt sena, it-tim Furjaniż għadda minn diversi epoki li wasslu biex għollew isem il-Furjana billi rebaħ kull unur li joffri l-futbol Malti.

Tul dan il-kapitlu rajna kif svolġiet l-istorja ta' dan il-klabb kbir. Storja sabiħa li permezz tagħha t-tim Furjaniż naqqax ismu b'ittri tad-deheb fl-istorja tal-logħba Maltija.

Floriana kieku xtaqu li jiċċelebraw għeluq il-mitt sena bir-rebħ tal-Kampjonat iżda dan ma kellux ikun. Wara ġlieda twila u intensiva, il-Kampjonat mar għand Hibernians. Iżda dan ma naqqas xejn mill-ferħ u mill-kburija li ħassew il-Furjaniżi kollha f'din l-okkażjoni. Wara kollox m'hix ħaġa komuni li tim tal-futbol jagħlaq mitt sena.

Fl-bidu ta' l-istaġun 1999-00 Floriana lagħbu kontra Aberystwyth Town fil-kompetizzjoni Inter-Toto. Floriana marru Wales u ġabu *draw* ta' 2-2. Ġimgħa wara fil-grawnd tal-Hibernians, Floriana rebħu 2-1 biex għaddew għat-tieni rawnd fejn iltaqgħu kontra t-tim Filjanda FC Jokarit.

Jokarit kien ferm aħjar minn Aberystwyth Town għalhekk meta Floriana tilfu biss bl-iskor żgħir ta' 1-2 kibru t-tamiet li t-tim Malti jgħaddi għar-rawnd ta' wara. Il-logħba ta' ritorn intlagħbet fil-grawnd tal-Ħamrun fejn Floriana wara biss ftit minuti marru minn fuq. Hawnhekk it-tamiet tal-Furjaniżi komplew jikbru. Iżda minflok komplew jilagħbu l-logħba normali tagħhom Floriana niżlu jiddefendu b'kollox ir-riżultat ta' 1-0. Dan kien żball fatali għaliex tard fit-tieni taqsima, Jokarit skurjaw il-gowl tad-*draw* li tagħhom il-kwalifikazzjoni u opportunità li jilagħbu kontra t-tim Ingliż West Ham United.



**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa fil-Floriana matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Colonial Club | 1904 |
| Floriana Victoria | 1908 |
| Floriana Shamrocks | 1908 |
| Floriana St Patrick's | 1909 |
| Floriana Rangers | 1910 |
| Floriana Lions | 1913 |
| Floriana Liberty | 1914 |
| Floriana Green Stars | 1922 |
| Floriana Small Irish | 1922 |
| Floriana Tigers | 1923 |
| Floriana St Francis | 1927 |
| Floriana Wolves | 1928 |
| Floriana Juventus | 1930 |
| Floriana Swallows | 1935 |
| Floriana Brittania | 1935 |
| Floriana Florids | 1936 |
| Floriana Swifts | 1937 |
| Floriana Juniors | 1937 |
| Floriana MacKay | 1937 |
| Floriana Bristol | 1937 |
| Floriana Catholic Action | 1938 |
| Floriana Wednesday | 1939 |
| Floriana Ajax | 1944 |
| Floriana Arrows | 1944 |
| Floriana St Publius | 1945 |
| Little Ajax | 1946 |
| Floriana Colts | 1950 |
| Fsobians FT | 1950 |
| Floriana Dynamoes | 1953 |
| Floriana Gardenians | 1957 |
| Floriana Irish | 1958 |
| Floriana Pope Puis XII | 1961 |
| Floriana Little Stars | 1961 |
| Floriana Reindeers | 1961 |
| Floriana Emeraldes | 1961 |
| Floriana ŻHN | 1961 |
| Floriana Veterans | 1962 |
| Floriana Irish Born | 1963 |
| Floriana Babes | 1963 |
| Floriana Young Lions | 1964 |
| Floriana Grasshoppers | 1964 |
| Floriana Seminary FT | 1965 |
| Floriana Youngsters | 1968 |
| Floriana Magnificent XI | 1972 |
| Floriana Fatty United | 1972 |
| Floriana Phantoms | 1974 |
| Floriana ZS | 1977 |
| Floriana Axaj Veterans | 1986 |

NOTI U REFERENZI:
1. *Il-Ħajja,* (17-04-1975).
2. *Daily Malta Chronicle,* (04-01-1897).
3. Għar-rapport sħiħ ta' din il-logħba ara l-kapitolu dwar St. George's.
4. *Daily Malta Chronicle,* (26-02-1912).
5. Barbara C., 'L-Istorja tal-Futbol Malti' — *Evergreen* III n. 3.
6. 'Malta's Famous Foreigners' numru 7 — *Times of Malta* (21-01-1965).






# GĦARGĦUR

| | |
|---|---|
| Għargħur Excelsior | 1956 - 59 |
| Għargħur St Albert's | 1974 - 76 |
| Għargħur FC | 1976 - |

## Għargħur Excelsior

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1944 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 23-12-44 | k. | BMC | 1-2 | Associate M. League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 23-12-44 | k. | BMC | 1-2 | Associate M. League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - | | | | |

### Unuri mirbuħa minn Għargħur Excelsior

| Kompetizzjoni | Rebbieħa |
|---|---|
| Tielet Diviżjoni | 1957-58 |

Il-logħba tal-futbol damet ħafna ma daħlet fir-raħal żgħir u kwiet ta' Għargħur. Fil-fatt l-ewwel tim li niltaqgħu miegħu f'dan ir-raħal kien it-tim ta' Għargħur Excelsior li twaqqaf għall-ħabta tas-sena 1944.

B'daqshekk ma rridux ngħidu li l-Għarawrin ma kinux isegwu l-futbol qabel din id-data. Żgur li t-tfal u żgħażagħ tar-raħal ta' qabel il-gwerra kienu jaraw lis-suldati Ingliżi jilagħbu l-futbol fil-grawnds ta' St Andrew's u fil-fortizza ta' Stronka fil-Madliena. Kienu ħafna wkoll l-Għarawrin li kienu jsegwu lit-tim ta' Sliema Wanderers; l-aktar meta mal-Wanderers kien jilgħab il-famuż Salvu Sammut *l-Għarawri.* Dan il-plejer leġġendarju għadu jissemma fir-raħal kull meta d-diskussjoni taqa' fuq il-futbol.

Għargħur Excelsior lagħab l-ewwel logħba uffiċjali tiegħu fit-23 ta' Diċembru 1944 kontra tim li kien iġib l-isem ta' BMC. Il-kompetizzjoni kienet l-Anglo Maltese Football League. Dan il-kampjonat kien

organizzat mis-Sur 'Memè' Scicluna ta' l-Istadium għal timijiet taż-żgħażagħ.

Għargħur ftit marru tajjeb f'din il-kompetizzjoni. Rebħu biss tliet punti u spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar fis-sezzjoni tagħhom. Milli jidher dan qata' qalb l-Għarawrin għaliex fl-istaġun ta' wara ma ħadux sehem u mill-ftit li nafu jidher li t-tim xolja u kellhom jgħaddu ħafna snin qabel erġajna smajna bih.

**Għargħur Juventus.**

Għaddew 14-il sena sakemm reġa' tfaċċa tim ieħor fil-Għargħur. It-twaqqif tal-Malta Amateur Football Association fid-19 ta' Ottubru 1955 taħ it-tmexxija tas-Sur Charles J. Debono, qajmet interess ġdid f'bosta lokalitajiet f'Malta, fosthom fil-Għargħur. Erbatax-il klabb ġdid wera interess li jieħu sehem fil-kampjonat tal-MAFA, iżda fl-aħħar dawn waqgħu għal għaxra.

Fost dawn deher tim bl-isem ta' Għargħur Juventus. Dan it-tim kien ir-rivelazzjoni ta' l-istaġun fil-qasam ta' l-*Amateurs*. Juventus lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fis-27 ta' Novembru 1955 kontra Sliema Titanics u ħarġu rebbieħa bl-iskor ta' 1-0. Dan kien il-bidu ta' staġun mill-aktar memorabbli.

Għargħur Juventus komplew biex rebħu l-ewwel edizzjoni tal-kampjonat tal-MAFA. Fir-rebħ ta' dan il-kampjonat, Juventus rebħu 13 minn 18-il partita b'żewġ *draws* u tliet telfiet. Dak l-istaġun spiċċaw qabel it-tim qawwi ta' Ħamrun United li kellhom plejers bħal Mifsud, Pace, Mallia, Lynch, Saliba, Theuma, Tonna, Callus, Hili, Baghly u Chetcuti. Min jiftakar il-futbol ta' dak iż-żmien jaf li dawn kollha kienu jilagħbu fil-Kampjonat Nazzjonali mal-Ħamrun Spartans u Marsa FC.

Fl-istess staġun Għargħur rebħu wkoll il-MAFA Cup, wara li fil-finali għelbu lil Ħamrun United.

**Għargħur Excelsior jidħlu fl-MFA**

Is-suċċess li kisbu Għargħur Juventus fl-istaġun 1955-56 qanqal mewġa ta' kuraġġ mar-raħal, tant li fl-istaġun ta' wara reġa' ġie mwaqqaf it-tim l-antik, Għargħur Excelsior bil-ħsieb li jieħu sehem fil-Kampjonat ta' l-MFA.

Hekk ġara, u b'xorti tajjeb l-applikazzjoni ta' l-Għarawrin ġiet





Għargħur Juventus 1955-56

milqugħa mill-ewwel mill-Kunsill ta' l-MFA. Għalhekk fl-istaġun 1956-57, Għargħur Excelsior ħadu sehem f'sezzjoni 'B' tat-Tielet Diviżjoni.

Id-debutt tal-Għargħur fil-Kampjonat Nazzjonali ma kienx xi wieħed mill-aqwa, iżda fl-istess ħin ma kienx ħażin għal kollox. Mis-seba' logħbiet li lagħbu Għargħur kisbu rebħa u żewġ *draws* biex b'hekk evitaw ir-*relegation*.

**Staġun memorabbli.**

L-istaġun 1957-58 kien bla dubju l-aqwa wieħed fl-istorja tal-klabb tal-Għargħur. Immexxija mill-ex plejer ta' Sliema Wanderers Gejtu Sacco, Għargħur spiċċaw f'ras il-klassifika f'sezzjoni 'A' bi 13 -il punt daqs Msida St Joseph's. Wara li fil-*play-off* għar-rebħ tas-sezzjoni għelbu lit-tim ta' l-Imsida 4-0. Wara Għargħur għelbu lill-Balzan Youths 1-0 fiċ-*Championship Decider*.

L-eroj ta' dak l-istaġun kien il-*goalkeeper* Alfred Pisani li f'disa' partiti ma sofriex gowl wieħed. L-istess plejer fil-bidu tas-Snin Sittin issieħeb ma' Sliema Wanderers din id-darba bħala *centre-forward* fil-waqt li reġa' kien protagonista bħala *goal-keeper* fit-tliet staġuni 1970-73 ma' Vittoriosa Stars. Pisani saħansitra rebaħ il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni mat-tim tal-Birgu.

Plejers oħra protagonisti f'dak l-istaġun memorabbli kienu:

Mifsud, Micallef, Callus, Chetcuti, Camilleri, Tonna, Pace, Hili u Chircop.

Minkejja li kiseb il-promozzjoni b'mod daqstant konvinċenti, l-istaġun 1958-59 xejn ma kien sabiħ Għargħur spiċċaw bi 11-il punt daqs Mosta Athletic u Little Rainbows. Imbagħad fir-*Relegation Deciders* tilfu iż-żewġ partiti biex ġew relegati.

Wara staġun daqstant deludenti, il-klabb xolja u ma ppartecipax fil-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni fl-istaġun 1959-60.



## Għargħur St. Albert's

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena tal-Fondazzjoni | - 1973 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 30-09-73 | k. | Florid-Lions | 3-1 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 30-09-73 | k. | Florid-Lions | 3-1 | Amateur League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 13-10-74 | k. | St Lucia FC | 0-1 | Raba' Diviżjoni |

### Unuri mirbuħa minn Għargħur St. Albert's

| Kompetizzjoni | Rebbieħa |
|---|---|
| Amateur League Sezzjoni | 1973-74 |

Bejn l-1960 u l-1974, il-futbol fil-Għargħur kważi waqaf għal kollox, b'riżultat li Għargħur kien rappreżentat biss fil-kampjonati tad-dilettanti sakemm fuq l-inizjattiva tas-Sur Joseph Debono, diversi dilettanti reġgħu waqqfu klabb tal-futbol fil-Għargħur.[1]

Ġie ffurmat tim ġdid taħt l-isem ta' Għargħur St Albert's. Dan it-tim l-ewwel logħba uffiċjali tiegħu fit-30 ta' Settembru 1973 fl-*Amateur League* li kien organizzat mill-MFA. Dak in-nhar Għargħur għelbu lill-Florid-Lions ta' Bormla bl-iskor ta' 3-1.

L-istaġun 1973-74 kien wieħed tajjeb għat-tim tal-Għargħur. Spiċċaw *runners-up* fl-Amateur League u tant imtlew bil-kuraġġ li fl-istaġun ta' wara daħlu fil-kampjonat tal-kbar ta' l-MFA.

Fl-istaġun 1974-75 Għargħur St. Albert's iddebuttaw fir-Raba' Diviżjoni Sezzjoni 'A'. Għargħur lagħbu l-ewwel logħba tagħhom f'din id-diviżjoni fit-13 ta' Ottubru 1974 kontra Santa Luċija. L-Għarawrin, tilfu din il-logħba bl-iskor żgħir ta' 1-0. Matul dak l-ewwel staġun, Għargħur ippruvaw biss isibu saqajhom, u sa ċertu punt irnexxielhom. Vera li spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika, iżda r-riżultati qatt ma kienu ta' aktar minn differenza ta' gowl.

Fl-istaġun 1975-76 it-tim wera titjib f'dawk li huma riżultati tant li fl-aħħar ta' l-istaġun spiċċaw fit-tielet post. Kien fl-aħħar ta' dan l-istaġun li l-klabb bidel ismu għal Għargħur FC.

## Għargħur FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena tal-Fondazzjoni | - 1976 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 09-10-76 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 09-10-76 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 09-10-76 | k. | Fgura United | 0-0 | Raba' Diviżjoni |

| | |
|---|---|
| Kuluri | - Flokkijiet bojod u qliezet Bojod |
| Indirizz | - Triq San Bartolomew, Għargħur NXR 07 |

### Unuri mirbuħa minn Għargħur F.C.

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1990-91 | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1983-84 | 1985-86 | | |
| Tazza Dr. Joe Mifsud | 1983-84 | 1985-86 | | |
| Tazza Div. II u III | | | 1987-88 | 1989-90 |
| Reserves IV Sezzjoni | 1976-77 | | | |

Il-bdil ta' l-isem ftit ġab fortuna lit-tim għaliex fl-aħħar ta' l-istaġun Għargħur spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika finali. Din l-isfortuna kompliet fl-istaġuni ta' wara fejn Għargħur qatt ma dehru tajbin biżżejjed biex jikkompetu f'din id-diviżjoni, aktar u aktar biex jirbħu xi unur.

Fl-1980, l-MFA introduċiet il-Premier League u neħħiet ir-Raba' Diviżjoni. B'hekk Għargħur sabu ruħhom fit-Tielet Diviżjoni. Iżda anki hawn, l-Għarawrin ftit li xejn qatgħu figura tajba. Bejn l-1980 u 1982, darbtejn spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika finali. Iżda minkejja dawn id-disfatti ma qatgħux qalbhom. Webbsu rashom, u bil-mod il-mod ir-riżultati ħżiena bdew jinbidlu.

### 1983-84 l-istaġun tal-promozzjoni

Sa' l-istaġun 1983-84, it-tim tal-Għargħur kien ippreparat biżżejjed biex jagħmel sforz qawwi biex jirbaħ il-promozzjoni. Taħt it-tmexxija tal-kowċ Tony Cordina, Għargħur rebħu Sezzjoni B mingħajr telfa, iżda ġew miżmuma *draw* minn St Luċija (0-0), Luqa St. Andrew's (1-1), u Fgura United (1-1). Dawn ir-riżultati ġew kollha fit-tieni





Għargħur FC rebbieħ tal-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni 1983-84. Wara: E. Bezzina, J. Debono, M. Mifsud, J. Camilleri, F. Spiteri, E. Magri, F. Pisani, T. Cordina (kowċ), N. Gauci. Quddiem: C. Calleja (President), N. Debono, J. Vassallo, R. Zammit, V. Saliba, A. Bonavia, E. Gauci.

rawnd wara li Għargħur kien rebħu sitta minn seba' partiti ta' l-Ewwel Rawnd.

Fiċ-*Championship deciders*, Kirkop United għelbu lil Żejtun Corinthians 3-0 u lill-Għargħur 2-1. Fil-logħba l-oħra, Għargħur għelbu lil Żejtun Corinthians b'gowl skurjat minn Frans Spiteri.

### Inkwiet fl-ewwel staġun fit-Tieni Diviżjoni

Fl-istaġun 1984-85, Għargħur lagħbu għall-ewwel darba fit-Tieni Diviżjoni. Minkejja n-nuqqas ta' esperjenza, l-Għarawrin ma marrux ħażin. Huma rreġistraw sitt rebħiet, permezz ta' *doubles* fuq Msida St Joseph's u San Ġwann u rebħiet fuq Żejtun Corinthians u Gzira United. Iżda l-istaġun xejn ma kien tajjeb għaliex Għargħur ġew ikkastigati mill-Kunsill ta' l-MFA għaliex instabu ħatja ta' l-abbandun tal-partita kontra Msida St Joseph's wara li nqalgħu inċidenti meta Msida ngħataw żewġ *penalties*.

Msida rebħu l-partita 2-0 u L. Borg u F. Spiteri ta' Għargħur ġew sospiżi sa tmiem l-istaġun 1986-87 u E. Gauci sat-28 ta' Frar 1986.



Għargħur FC rebbieħa ta' Sezzjoni C tat-Tielet Diviżjoni 1985-86. Wara: C. Calleja (kowċ), M. Mifsud, F. Zarb, J. Curmi, J. Camilleri, E. Magri, A. Bonavia, P. Bonnici. Quddiem: N. Debono, G. Gauci, J. Attard, J. Vassallo, R. Vella, M. Muscat.

**'Il fuq u 'l isfel**

L-istaġun 1984-85 għalaq bil-Għargħur jiġu relegati għat-Tielet Diviżjoni wara staġun wieħed biss fit-Tieni Diviżjoni. Għargħur kienu sfortunati li ġew relegati b'16-il punt. Dan l-ammont normalment ikun biżżejjed biex klabb iżomm postu f'din id-diviżjoni.

Minkejja din id-disfatta Għargħur xejn ma qatgħu qalbhom. Fl-istaġun ta' wara ħarġu bis-saħħa biex jerġgħu jirbħu posthom fit-Tieni Diviżjoni u rnexxielhom mill-ewwel. Wara staġun mill-aqwa, Għargħur rebħu Sezzjoni C tat-Tielet Diviżjoni u komplew jiċċelebraw billi għelbu lil Santa Luċija 2-1 fil-finali tat-Tazza Dr. Joe Mifsud.

Fl-istaġun 1986-87, Għargħur għamlu sforz qawwi biex jirbħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Il-kampjonat intrebaħ minn St George's bil-ġlieda għat-tieni post tkun ristretta bejn Għargħur, Lija Athletics u Żebbuġ Rangers. Fl-aħħar, Għargħur spiċċaw fir-raba' post u Lija għelbu lil Żebbuġ 2-0 f'*decider*.



**Għargħur fl-Ewwel Diviżjoni**

L-istaġun 1990-91 kien bla dubju l-aqwa staġun fl-istorja tal-klabb ta' Għargħur. Dan kien staġun pjuttost itwal mis-soltu fejn il-protagonisti barra Għargħur kienu l-Mellieħa.

F'Sezzjoni A kellna taqtigħa kontinwa bejn Mellieħa u St Patrick's biex finalment kienu Mellieħa li spiċċaw fl-ewwel post. F'Sezzjoni B Għargħur iddominaw biex spiċċaw fl-ewwel post b'ħames punti vantaġġ fuq Pietà Hotspurs. Il-plejers li spikkaw f'dan l-istaġun kienu Raymond Xuereb, Karl Zacchau u Charlie Azzopardi.

Fid-*decider* taċ-*Championship* Għargħur għelbu lil Mellieħa 2-1 wara l-ħin barrani, b'gowls ta' Ray Xuereb u Karl Zacchau. Bela Karl irrisponda għall-Mellieħa. B'hekk Għargħur saru *champions* tat-Tieni Diviżjoni u rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni.

Fl-istaġun 1991-92 Għargħur spiċċaw fil-ħames post tal-klassifika finali. Dan ir-riżulat kien wieħed li jawgura tajjeb għall-futur. Fin-*knock-out*, Għargħur għelbu lill-Tarxien Rainbows 3-0 fil-kwarti tal-finali biex wara tilfu 1-0 kontra Mosta fis-semi-finali.



Għargħur FC rebbieħa tal-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni 1990-1991. Wara: Karl Zacchau, J. Camilleri, V. Taborsky, R. Galea, G. Taliana, A. Cardona (kowċ), S. Grech, D. D'Amato. Quddiem: C. Azzopardi, G. Gauci, J. Attard, N. Ciantar, M. Micallef, V. Grech, M. Muscat.

Iżda dan il-bidu tajjeb kien biss illużjoni. Fl-istaġun ta' wara Għargħur spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar bl-istess ammont ta' punti daqs Gżira United. Fid-*decider* tar-*relegation*, iż-żewġ timijiet spiċċaw fi *draw* ta' 2-2. Iżda, fil-ħin barrani, Għargħur rebħu 4-2 bil-*penalties*.

Fin-*Knock-out* ix-xorti riedet li ż-żewġ timijiet jerġgħu jiltaqgħu flimkien. Għat-tieni darba fi ftit jiem il-logħba reġgħet spiċċat fi *draw* ta' 2-2 u l-istorja reġgħet irrepetiet ruħha meta Għargħur rebħu 4-1 wara li ngħataw il-*penalties*.

**Tibda ż-żelqa**

Fl-istaġun 1993-94, Għargħur għaddew minn staġun verament ikrah. It-tim kien fqir wisq biex jikkompeti fl-Ewwel Diviżjoni. Fi staġun fqir, Għargħur ġabru biss ħames punti minn 18-il logħba u ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni.

Kien jidher li kien wasal żmien ikrah fuq il-klabb għalkemm, fl-ewwel staġun fit-Tieni Diviżjoni spiċċaw jaqsmu t-tieni post ta' Sezzjoni B bl-istess numru ta' punti ma' Balzan Youths. Iżda dan kien suċċess iżolat għaliex fl-istaġun 1995-96, kompliet iż-żelqa ta' Għargħur. Fl-aħħar ta' l-istaġun l-Għarawrin spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika bl-istess numru ta' punti daqs l-Imqabba. Fid-*decider*, Għargħur tilfu 0-1.

L-istaġun 1996-97 sab lill-Għargħur fit-Tielet Diviżjoni fejn komplew sejrin lura. Minn dak iż-żmien, it-tim għadu qatt ma ħa ruħ. Għalkemm l-Għarawrin qatt ma qatgħu qalbhom li għad jerġa' jasal żmien isbaħ għat-tim tar-raħal tagħhom.

**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa fil-Għargħur matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Għargħur Juventus | 1955 |
| Għargħur Ferencvaros | 1956 |
| Għargħur Youths | 1962 |
| Għargħur Diamonds | 1965 |
| Għargħur United | 1969 |



## GĦAXAQ




| | |
|---|---|
| Għaxaq FC | 1950 - 56 |
| | 1971 - |
| Għaxaq Gazelles | 1967 - 70 |

Il-logħba tal-futbol daħlet f'Ħal Għaxaq tard ħafna. Kellna nistennew sas-sena 1939-40 biex f'dan ir-raħal twaqqaf l-ewwel tim tal-futbol. Dan it-tim' li ġie mogħti l-isem ta' Għaxaq United, kien imwaqqaf minn ċertu Indri Mizzi mlaqqam *ta' Bevvet*.

Dan it-tim li kien jilgħab biss logħbiet ta' ħbiberija kien jiltaqa' f'ħanut tax-xorb fir-raħal.

Il-plejers kienu kollha mir-raħal. Fosthom insibu lil Ġammari Bartolo (iż-Żuba), Carmel Agius (Majmin), Salvu Dimech (Fantin), Peppi Spiteri (is-Surġent), Tony Schembri (tas-Santu) u oħrajn.

Dan it-tim ma damx wisq fix-xena u kellu jkun l-istaġun 1950-51 biex f'Ħal Għaxaq twaqqaf tim ieħor.

## Għaxaq FC

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1950 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 15-10-50 | k. | Siġġiewi FC | 2-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetitiva | - 15-10-50 | k. | Siġġiewi FC | 2-1 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-10-50 | k. | Siġġiewi FC | 2-1 | Tielet Diviżjoni |

| | |
|---|---|
| Kuluri | - Aħdar u abjad |
| Indirizz | - 111, Triq Santa Maria |

### Unuri mirbuħa minn Għaxaq FC

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1977-78 | 1995-96 | | |
| Tazza Tieni/Tielet Diviżjoni | | | 1995-96 | |
| Tielet Diviżjoni | 1975-76 | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1984-85 | 1994-95 | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1974-75 | 1975-76 | 1973-74 | |
| Tazza Sons of Malta II | 1978-79 | | | |
| Tazza Sons of Malta III | 1975-76 | | 1976-77 | |
| Reserves III Div. Sezzjoni | 1973-74 | | | |
| Minors Sezzjoni | 1970-71 | 1971-72 | | |
| | 1972-73 | 1989-80 | | |

### It-Twelid ta' Għaxaq FC

Għaxaq FC ra l-ħajja fil-bidu tas-Sajf ta' l-1950 u mill-ewwel rebaħ post fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni ta' l-MFA. Ħal Għaxaq għamlu d-debutt tagħhom fil-kampjonat fil-15 ta' Ottubru 1950, kontra Siġġiewi FC. Bdew tajjeb, għax rebħu bl-iskor ta' 2-1. Iżda l-ħajja fil-kampjonat qatt ma kienet waħda faċli u fl-aħħar ta' l-istaġun Għaxaq spiċċaw fin-naħa ta' isfel tal-klassifika.

L-istaġuni ta' wara xejn ma kienu faċli għal Ħal Għaxaq. Iżda b'xi mod irnexxielhom iżommu posthom fit-Tielet Diviżjoni, sakemm fl-istaġun 1955-56 spiċċaw fl-aħħar post ta' Sezzjoni A u kellhom jilagħbu *Relegation Decider* kontra Lija Athletics.

Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 2-2 u kellha ssir *replay* iżda għal xi raġuni, Għaxaq ma niżlux għal-logħob u Lija ġew mogħtija *walkover*. Frott ta' dan kollu, Għaxaq ġew relegati u posthom fil-kampjonat ħaduh Għargħur Excelsior. It-tim ta' Ħal Għaxaq sfaxxa għal kollox.



## Għaxaq Gazelles

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1963 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 17-03-63 | k. | Lija Amateurs | 2-1 | MAFA Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kompetitiva | - 17-03-63 | k. | Lija Amateurs | 2-1 | MAFA Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - | k. | | | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1962-63 | 22 Triq San Filippu |
| | - 1964-65 | 8 Sqaq San Ġużepp |

Fil-bidu tas-snin Sittin ġie ffurmat tim ieħor tad-dilettanti taħt l-isem ta' Għaxaq Colts u aktar tard ieħor taħt l-isem ta' Għaxaq Gazelles. Dan ta' l-aħħar kien kompost minn plejers żgħażagħ bħal Charlie Buttigieg, l-aħwa Frans u Mario Caruana u Ninu Dimech u kien taħt it-tmexxija ta' Anġlu Dimech.

Għall-ewwel Għaxaq Gazelles ħadu sehem fil-MAFA iżda fl-istaġun 1967-68 daħlu fl-MFA.

L-istaġun 1969-70 xejn ma kien wieħed tajjeb għal Ħal Għaxaq. It-tim spiċċa fil-qiegħ tal-klassifika u kellu jilgħab *deciders* flimkien ma' Mqabba u Qrendi. Għaxaq spiċċaw biex ġew relegati u reġgħu tilfu posthom fil-kampjonat.

### Jerġgħu jidħlu fix-xena Għaxaq FC

Fl-istaġun 1970-71, Għaxaq ħadu sehem biss bit-tim tal-Minors. Dan it-tim reġa' tal-ħajja l-futbol f'Ħal Għaxaq. Rebaħ Sezzjoni E u wasal sal-finali tat-Tazza tal-Minors. Fil-finali tilef 2-0 kontra l-Floriana iżda dawk il-plejers li ħadu sehem f'dik il-logħba kellhom jiffurmaw il-qofol tat-tim li fil-futur kellu jagħti tant sodisfazzjon lill-Għaxqin.

Fl-istaġun 1971-72 l-MFA aċċettat l-applikazzjoni ta' Għaxaq FC biex jidħlu fit-Tielet Diviżjoni. Din id-darba Ħal Għaxaq mhux talli ma ġewx relegati iżda ħames snin wara rnexxielhom jitilgħu fit-Tieni Diviżjoni għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom.

L-istaġun 1975-76 kien wieħed memorabbli. Kien staġun li fih it-tim rebaħ kull unur li seta' jagħti it-Tielet Diviżjoni, jiġifieri, il-



Għaxaq FC 1978-79. Bil-wieqfa: Caruana S., Falzon E., Aquilina G., Iavarone A., Ellul M., Cassar F., Aquilina G., Busuttil M., Dimech A., Grima J., Tony Calleja (kowċ). Kokka: Cutajar G., Duca J., Dimech M., Agius J. II, Agius J. I, Zammit R., Mizzi G., Cristiano E.

Kampjonat, it-Tazza u t-Tazza Sons of Malta. Kien verament *triple* impressjonanti.

**Għaxaq jilħqu l-quċċata**

Fl-istaġun 1978-79 il-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni kien wieħed iddominat għal kollox minn Għaxaq FC. Matul l-istaġun qatt ma kien hemm dubju li Għaxaq ma jiksbux il-promozzjoni. Il-kowċ Tony Calleja kellu sehem kbir minn dan is-suċċess. Kien hu li f'qasir żmien dewwaq suċċess wara l-ieħor lill-klabb pjuttost ġdid bħalma kien Għaxaq.

Il-plejers li kellhom l-akbar sehem minn dan is-suċċess kienu l-aħwa Joe u Gwido Aquilina, Leli Cristiano u J. Agius. Cristiano aktar tard għamel isem mat-tim tal-Valletta. Mal-Belt rebaħ bosta unuri u jista' jiġi meqjus bħala l-aktar plejer famuż li ħareġ minn Ħal-Għaxaq. Aguis lagħab ukoll ma' Floriana FC

Għaxaq damu biss staġun wieħed fl-Ewwel Diviżjoni. Il-ħajja mal-kbar kienet waħda diffiċli. Fl-aħħar ta' l-staġun ġew relegati u bil-mod il-mod, it-tim beda jiżżerżaq lura fil-klassifika ġenerali tal-kampjonat. Minn dak iż-żmien it-tim qatt ma reġa' leħaq il-livell li laħaq it-tim ta' l-1977-80.





It-tim ta' Għaxaq FC li ta' tant sodisfazzjon lid-dilettanti tar-raħal bejn l-1975 u l-1980.

**L-istaġun 1984-85**

Għaxaq komplew jiżżersqu 'l isfel sakemm niżlu fit-Tielet Diviżjoni. Fl-istaġun 1984-85 Għaxaq reġgħu bdew ġejjin f'tagħhom u f'dak l-istaġun rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.

Taħt it-tmexxija tal-kowċ Joseph Aquilina, Għaxaq kienu l-uniku tim fit-Tielet Diviżjoni li ma ġiex megħlub. Għaxaq kisbu 19 il-punt l-istess daqs Fgura United, għalhekk kellu jintlagħab *decider*. F'din il-logħba Għaxaq għelbu lil Fgura 6-5 bil-*penalties* biex irritornaw fit-Tieni Diviżjoni wara assenza ta' erba' staġuni.

Fl-istaġun 1985-86, Għaxaq spiċċaw f'nofs il-klassifika finali tat-Tieni Diviżjoni. Kellhom staġun kwiet u mingħajr inkwiet, iżda l-istaġun ta' wara il-folja inqalbet. Fi staġun ikrah mhux biss ġew relegati iżda sofrew 72 gowl kontrihom, medja ta' erba' gowls kull logħba. Dan kien juri b'liema ħerqa u interess kienu jinżlu għall-logħob. Fit-tim kien hemm nuqqas kbir ta' dixxiplina u organizzazzjoni.

Is-seba' snin ta' wara kienu qishom is-seba' snin ta' l-għaks. It-tim ftit deher li kien lest biex jerġa' lura lejn it-Tieni Diviżjoni. Iżda fl-aħħar wasal iż-żmien ta' Ħal-Għaxaq wkoll. Kien fl-istaġun 1994-95 li Għaxaq FC irnexxilhom jirbħu l-promozzjoni.

Fl-istaġun ta' wara Għaxaq komplew bil-mixja trijonfali tagħhom.

Fit-Tieni Diviżjoni ftit sabu oppożizzjoni. Fil-fatt tilfu biss logħba waħda kontra Marsaxlokk. Tant kienet kbira d-differenza bejnhom u t-timijiet l-oħra li fil-klassifika finali spiċċaw bi 12-il punt aktar min Ħal Qormi li spiċċaw fit-tieni post.

Fid-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat Għaxaq għelbu lix-Xgħajra Tornadoes 2-1 biex saru *champions* tat-Tieni Diviżjoni. Fin-*knock-out* ukoll marru tajjeb. Waslu sal-finali fejn sfortunatament tilfu 5-2 kontra Gozo FC.

Sfortunatament il-mawra ta' Għaxaq FC fl-Ewwel Diviżjoni mhux biss kienet waħda qasira iżda kienet ukoll waħda xejn sabiħa. Fil-waqt li t-tim l-ieħor li tela' magħhom Xgħajra Tornadoes rebħu l-kampjonat ta' l-Ewwel Diviżjoni u telgħu fil-Premier League għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom, Għaxaq għamlu bil-kontra. Spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika finali b'9 punti biss minn 18 il-partita biex reġgħu lura lejn it-Tieni Diviżjoni fejn għadhom sal-ġurnata tal-lum.

**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa f'Ħal Għaxaq matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Għaxaq United | 1939 |
| Għaxaq Amateurs | 1954 |
| Għaxaq Y | 1959 |
| Għaxaq Colts | 1964 |
| Għaxaq ZHN | 1964 |
| Għaxaq Young Boys | 1969 |
| Għaxaq ZS | 1977 |
| Għaxaq YB | 1986 |

**NOTI U REFERENZI:**
1. Għaxaq FC 1975-76 *Souvenir Programme.*






# GUDJA

**Gudja United 1949 -**

## Gudja United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1945 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 11-11-45 | k. | Paola Social Youths | 2-3 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | – 15-11-47 | k. | Hamrun Rapids | 2-2 | AM League. |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | – 20-11-49 | k. | Lija Athletics | 2-1 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | – 1945-46 | Flokkijiet bojod u qliezet suwed |
| | – 1946-47 | Flokkijiet blu u qliezet suwed |
| Indirizz | – Fil-preżent | 134, Triq il-Kbira, Gudja, ZTN 12 |

### Unuri mirbuħa minn Gudja United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | | | 1981-82 | 1984-85 |
| | | | 1991-92 | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1981-82 | | 1980-81 | |
| Tielet Diviżjoni | | | 1974-75 | 1979-80 |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1962-63 | 1979-80 | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | | | 1962-63 | |
| Raba' Diviżjoni | 1978-79 | | | |
| Reserves Diviżjoni III Sezzjoni | 1971-72 | | | |
| GC Certificate Div III Reserves | 1971-72 | 1972-73 | | |
| | 1976-77 | 1983-84 | | |
| | 1991-92 | | | |

Il-logħba tal-futbol m'għandhiex għeruq fondi fir-raħal żgħir tal-Gudja. Fil-fatt il-lista ta' timijiet li kien hemm f'dan ir-raħal hija qasira ħafna.

Kien nhar it-Tnejn, 17 ta' Settembru 1945 meta grupp ta' żgħażagħ mill-Gudja, taħt it-tmexxija tat-Tabib George Borg, flimkien ma' ħuh l-Avukat Gawdenz Borg u s-Sinjuri Joe Caruana, Peter Farrugia, Joseph B. Sacco, Anthony Zahra, Gianni Barbara u aktar tard Anthony Inguanez, akkwistaw xi kmamar li kienu mibnija mis-suldati f'lokalità, imsejħa 'Tal-Mitħna' u hawn ġie mwaqqaf il-klabb ta' Gudja United.

Naturalment ma' dawn is-Sinjuri wieħed irid ukoll isemmi l-plejers pijunieri li ħadu sehem fl-ewwel tim Gudjan. Fost dawn insibu lil Carmel Seguna, Ninu Caruana, Gio Maria Muscat, Joe Grixti, Menu Dalli, u magħhom il-membri tal-kumitat Peter Farrugia, Joe Caruana u Toni Zahra.

Mill-ftit informazzjoni li għandna dwar l-ewwel tim tal-Gudja jidher li ż-żgħażagħ Gudjani kienu jittrenjaw fi grawnd li kien ġie mibni mill-1st Battalion Hampshire Regiment. Dan il-grawnd kien fit-triq li tagħti għal Ħal Għaxaq eżatt wara l-Palazz, 'Ta' Bettina'.[1]

Id-data ta' 17 ta' Settembru 1945 hija waħda storika għall-klabb tal-Gudja. Dakinhar twaqqaf uffiċjalment il-klabb u ġie magħżul l-ewwel kumitat.

Data oħra importanti hija dik tal-11 ta' Novembru 1945, meta l-klabb lagħab l-ewwel logħba fl-istorja tiegħu. Din kienet logħba ta' ħbiberija kontra l-Paola Social Youths. It-tim tal-Gudja tilef din l-ewwel logħba tiegħu bl-iskor ta' 2-3.

Milli jidher din it-telfa xejn ma qatgħet qalb iż-żgħażagħ Gudjani għaliex it-tim baqa' jilgħab kultant xi logħba ta' ħbiberija. L-ewwel kuluri tat-tim kienu flokkijiet bojod u qliezet suwed. Matul dak l-istaġun it-tim kompla jieħu l-esperjenza, sakemm fil-bidu ta' l-istaġun 1946-47 kien wasal iż-żmien li l-klabb jitwaqqaf uffiċjalment.[2]

Fis-26 ta' Awissu 1946 issejħet l-ewwel seduta ġenerali fejn it-Tabib George Borg sar l-ewwel President tal-klabb. Matul dak l-istaġun il-klabb ftit kien attiv u lagħab biss logħbiet ta' ħbiberija. Iżda fl-istaġun ta' wara Gudja ġew aċċettati mill-MFA bħala *Associate Members*.

L-ewwel partita kompetittiva li lagħab il-klabb tal-Gudja kienet fil-15 ta' Novembru 1947 kontra Ħamrun Rapids fil-*Associate Members League*. Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 2-2. Għal din il-logħba Gudja libsu flokkijiet blu u qliezet bojod. Ġino Cutajar kiteb ismu fl-istorja tal-klabb meta skorja l-ewwel gowl f'logħba kompetittiva.



**Gudja United jidħlu fl-MFA**

Fl-istaġun 1949-50 Gudja kitbu paġna ġdida fl-istorja tagħhom. Fit-2 ta' Awissu 1949 huma ġew aċċettati bħala membri sħaħ fl-MFA u ġew impoġġija fit-Tielet Diviżjoni. Kien fl-20 ta' Novembru ta' dik is-sena li Gudja għelbu lil Lija Athletics 2-1 fl-ewwel logħba tagħhom fit-Tielet Diviżjoni.

Gudja marru tajjeb ħafna fl-ewwel staġun tagħhom fil-kampjonat. Rebħu 5 mis-7 logħbiet li lagħbu u spiċċaw fit-tieni post ta' Sezzjoni A, erba' punti wara Marsa FC.

Fl-istaġun ta' wara marru aħjar. Din id-darba spiċċaw jaqsmu l-ewwel post tal-klassifika bl-istess numru ta' punti daqs Żebbuġ Rangers. Għalhekk kien hemm il-bżonn li ssir *decider* biex jiddeċiedi min jirbaħ is-sezzjoni. Iż-żewġ timijiet kienu ta' l-istess kalibru għalhekk il-logħba kienet waħda bilanċjata ħafna, tant li spiċċat fi *draw* ta' 2-2. Fir-*replay* Gudja tilfu bl-iskor minimu ta' 1-0 biex b'hekk tilfu ċ-ċans li jirbħu l-promozzjoni.

Wara bidu daqstant tajjeb wieħed forsi kien jistenna li t-tim ikompli jissielet biex jirbaħ post fit-Tieni Diviżjoni, iżda dan ma ġarax. L-istaġuni li ġew wara xejn ma kienu feliċi tant, li fl-1954-55 u 1960-61, Gudja darbtejn kellhom jilagħbu *decider* kontra r-relegazzjoni. L-ewwel darba Gudja għelbu lin-Naxxar 3-0 u fit-tieni darba għelbu lil Ħal Qormi 1-0 biex żammew posthom fil-kampjonat.

**L-ewwel unuri għall-Gudja**

Fil-bidu tas-Snin Sittin, it-Tielet Diviżjoni tal-kampjonat Malti kienet maqsuma f'żewġ sezzjonijiet. Sezzjoni A kienet l-aqwa waħda u r-rebbieħa ta' din is-sezzjoni kienu jirbħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni. Ir-rebbieħa ta' Sezzjoni B kienu jitilgħu f'Sezzjoni A.

Fl-istaġun 1962-63, Gudja kellhom tim tajjeb ħafna. Matul dak l-istaġun daħlu l-ewwel unuri fil-każin tagħhom. Gudja rebħu Sezzjoni B wara li għelbu lil Senglea Athletics 2-0 f'*decider*, wara li ż-żewġ timijiet kienu spiċċaw bl-istess numru ta' punti f'ras il-klassifika finali.

Fl-aħħar ta' dak l-istaġun memorabbli, Gudja waslu sal-finali tan-*Knock-out*, iżda wara taqtigħa qalila mat-tim ta' Ħal Qormi tilfu 0-1 fil-ħin barrani.

Is-Snin Sittin kienu snin kwieti jekk mhux ukoll diffiċili għat-tim tal-Gudja. Wara r-rebħ tal-promozzjoni għal Sezzjoni B, it-tim sabha

diffiċili li jżomm postu u fl-istaġun 1963-64 spiċċa fil-qiegħ tal-klassifika u reġa' sab postu f'Sezzjoni B.

Fl-istaġun ta' wara t-tim baqa' jokkupa l-postijiet tan-nofs tal-klassifika sakemm, fl-1967-68 spiċċa fl-aħħar post tal-klassifika. Dan kien mument ikraħ għall-klabb, għaliex żelqa fir-*Relegation League* kienet probabbli tfisser li l-klabb jitlef postu fil-Kampjonat. Iżda fortunatament, Gudja rnexxielhom jegħlbu l-isfida tat-timijiet ta' San Pawl u ta' l-Imqabba biex żammew posthom fil-*league.*

**Is-Snin Sebgħin**

Is-Snin Sebgħin fetħu b'tamiet ġodda għat-tim tal-Gudja. Taħt it-tmexxija tal-Membru Parlamentari Laburista, is-Sur John Dalli il-klabb organizza ruħu aħjar. Fl-istaġun 1970-71 saret għall-ewwel darba l-għażla tal-Plejer tas-Sena tal-klabb. Dan l-unur ġie mirbuħ minn Mario Dimech.

Bejn l-1970 u l-1977, it-tim tar-*Reserves* tal-klabb rebaħ iċ-ċertifikat ta' Kondotta Tajba tlett darbiet. Matul dan iż-żmien, l-entużjażmu fil-Gudja tant kiber li nħasset il-ħtieġa li jinbena każin ġdid. Din il-ħolma seħħet fit-12 ta' Ottubru 1974 meta saret iċ-ċerimonja tal-ftuħ uffiċjali tal-każin il-ġdid fil-pjazza tal-Gudja.

Il-ftuħ tal-każin il-ġdid ħabat f'wieħed mill-aqwa staġuni fl-istorja tal-klabb. Fl-istaġun 1974-75 Gudja rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom. Sfortunatament, Gudja tilfu ċ-*Championship decider* kontra Luqa St Andrew's bl-iskor żgħir ta' 1-0.

Fl-istaġun 1975-76 Gudja kitbu tliet paġni ġodda fl-istorja tagħhom. Fis-Sajf ta' 1975 bħala parti miċ-ċelebrazzjonijiet tal-promozzjoni Gudja għamlu ġita sa l-Ingilterra fejn lagħbu kontra t-tim tar-Raba' Diviżjoni Barnsley FC. Sfortunatament, Gudja United sabu lit-tim Ingliż f'vena mill-aqwa. Il-logħba li saret fl-1 ta' Awissu f'Oakwell Ground spiċċa bl-iskor kbir ta' 16-0 favur l-Ingliżi.

Lura f'Malta, Gudja lagħbu l-ewwel logħba fit-Tieni Diviżjoni fl-20 ta' Settembru kontra Vittoriosa f'logħba li spiċċat fi *draw* ta' 1-1. F'dak l-istaġun, Gudja ħadu sehem għall-ewwel darba fl-FA Trophy. Kien l-1 ta' Mejju 1976 meta Gudja tilfu 2-0 kontra Żebbuġ Rangers.



**Żewġ żelqiet wara xulxin**

Fl-istaġun 1975-76, Gudja United spiċċaw fil-tielet post mill-aħħar tal-klassifika finali tat-Tieni Diviżjoni. Ħelsuha mir-*relegation* bi ftit, iżda forsi wieħed kien jistenna dan meta jqis in-nuqqas ta' esperjenza li kellhom f'din id-diviżjoni. Iżda fl-istaġun ta' wara ma ħelsuhiex. Għamlu minn kollox, iżda xorta waħda spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar u ġew relegati.

Lura fit-Tielet Diviżjoni, wieħed kien jistenna li bl-esperjenza li ħadu fit-Tieni Diviżjoni kienu sejrin jagħmlu sforz qawwi biex jerġgħu jitilgħu. Iżda ġara bil-maqlub. Mhux biss ma rebħux il-promozzjoni, iżda spiċċaw biex ġew relegati għar-Raba' Diviżjoni! Żewġ żelqiet f'temp ta' sentejn, xejn ma kienu jawguraw tajjeb għall-futur.

**1978-80 Gudja jaqbdu t-triq 'il fuq**

Il-Kampjonat tar-Raba' Diviżjoni 1978-79 intlagħab fil-grawnd ta' Manoel Island. Il-grawnd l-antik tal-Gżira ra lit-tim ta' Gudja United jirritorna malajr fit-Tielet Diviżjoni wara staġun wieħed biss fir-Raba' Diviżjoni.

Id-differenza fil-livell tat-timijiet f'din id-diviżjoni kien żgħir ħafna. Filwaqt li Gudja ma sofrew l-ebda telfa matul il-kampjonat, irnexxielhom jirbħu l-promozzjoni b'vantaġġ minimu ta' punt wieħed fuq l-isfidanti San Ġwann FC. Min naħa l-oħra, Birżebbuġa St Peter's rebħu Sezzjoni B b'aktar konvinzjoni.

Iż-żewġ timijiet iltaqgħu fid-29 ta' Mejju 1979 fid-*decider* għar-rebħ taċ-Championship. Il-logħba bejn iż-żewġ ġirien kienet waħda akkanita ħafna. Ħadd miż-żewġ timijiet ma ċeda xejn iżda, fl-aħħar l-esperjenza tat-tim Gudjan bdiet tidher u Gudja rebħu bl-iskor ta' 2-1.

Fl-istaġun ta' wara Gudja United komplew fejn ħallew fl-istaġun ta' qabel. It-tim kien tajjeb u d-diriġenti tal-klabb kienu determinati li jirbħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.

It-tim beda jirbaħ logħba wara l-oħra, tant li Gudja sofrew l-ewwel gowl wara 11-il partita u nofs, eżattament wara 812-il minuta. Dan kien rekord personali għall-*goalkeeper* Alex Wright. Kien ukoll f'dan l-istaġun li l-klabb skorja l-akbar numru ta' gowls fl-istorja tiegħu. Dan ġara fil-logħba tal-kampjonat kontra Kirkop United meta Gudja rebħu bl-iskor ta' 7-0.

Fl-aħħar ta' l-istaġun Gudja rebħu Sezzjoni A u ġew promossi għat-



**It-tim tal-Gudja li ħa sehem fil-partita kontra Sirens fid-*deciders* għar-rebħ tal-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni fl-istaġun 1979-80.**

Tieni Diviżjoni. Kien mument sabiħ, iżda f'qalb id-dilettanti Gudjani daħal xi ftit tad-diżappunt meta minkejja li t-tim ma ġiex megħlub fid-*deciders,* xorta tilef ic-*Championship.* Gudja spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali wara Kalkara United.

L-istaġun 1980-81 kien wieħed pożittiv għall-klabb. Gudja spiċċaw f'nofs il-klassifika finali. Għalhekk mhux biss serrħu rashom kmieni mill-biża' tar-*relegation,* iżda waslu sal-finali tan-*Knock-out.* Sfortunatament, tilfu 2-0 kontra Rabat FC wara li għelbu lil Kalkara United u lir-rivali kbar tagħhom Ħal Għaxaq fir-rawnds ta' qabel.

Ma hemmx dubju li l-perijodu 1980-82 kien l-aħjar perijodu fl-istorja tal-klabb tal-Gudja. Taħt it-tmexxija tal-President tagħhom, il-Membru Parlamentari Laburista, is-Sur John Dalli, il-klabb mexxa ħafna 'l quddiem u wasal sat-tarf tal-Premier League.

Matul dan iż-żmien ġraw ħafna avvenimenti importanti fl-istorja tal-klabb. Hekk ġara li fid-29 ta' Novembru 1981, sar il-ftuħ uffiċjali tal-grawnd tal-Gudja mill-Onorevoli, Ministru ta' l-Isports, Lorry Sant.

Matul dak l-istaġun il-klabb rebaħ il-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni u fl-istess staġun, eżatt fis-16 ta' Mejju 1982, rebħu n-*knock-out* b'rebħa ta' 1-0 fil-finali kontra St Patrick's. Kien verament staġun memorabbli li ħafna dilettanti Gudjani għadhom jiftakru.



Fil-bidu ta' l-istaġun 1982-83, Gudja tilfu wieħed mill-aktar membri attivi fil-kumitat tagħhom. Is-Sur Joseph A. Sacco, Segretarju tal-klabb għall-14-il sena kellu jħalli l-klabb biex jieħu postu bħala Segretarju Ġenerali ta' l-MFA.

Dan l-istaġun ma kienx wieħed tajjeb għall-klabb għaliex, barra li tilef lis-Segretarju ħabrieki tiegħu, tilef postu wkoll fl-Ewwel Diviżjoni wara staġun wieħed biss.

Kien staġun verament sfortunat. Gudja spiċċaw bi tlettax-il punt, wieħed biss anqas minn Senglea Athletics u ħames punti anqas minn St Patrick's, ir-rebbieħa tal-Kampjonat. F'dak l-istaġun, Gudja lagħbu kontra Ħamrun Spartans fl-ewwel rawnd ta' l-FA Trophy. Tilfu bl-iskor ta' 3-0, iżda l-wirja tagħhom kienet waħda tajba.

Fl-istaġun 1983-84, lura fit-Tieni Diviżjoni, Gudja kellhom staġun diffiċili iżda għall-anqas żammew posthom u ma baqgħux sejrin lura.

## Fl-Ewwel Diviżjoni għat-tieni darba

Fl-istaġun 1984-85 il-partitarji Gudjani nsew id-diżappunti ta' l-istaġuni ta' qabel. Fi tmiem ta' staġun tajjeb, Gudja ġew promossi għat-tieni darba għall-Ewwel Diviżjoni.

Gudja kisbu żewġ *doubles* f'serje ta' disa' rebħiet: fuq Żejtun (1-0, 2-0) u Kirkop (2-0, 2-0). United qasmu l-punti ma' l-avversarji f'sitt partiti.

Il-konfront dirett bejn Gudja u ċ-*Champions* Mosta Athletic spiċċa b'riżultat identiku ta' 2-1, rebħa għal kull naħa. Fl-aħħar ta' l-istaġun, Gudja United marru għal btala f'Tuneż bħala premju mogħti mill-Onor. John Dalli, M.P. talli rebħu l-promozzjoni.

Gudja damu fl-Ewwel Diviżjoni mill-1985 sa l-1990. Matul dan iż-żmien il-klabb għadda minn diversi mumenti sbieħ.

Formazzjoni tat-tim ta' Gudja United fis-snin Tmenin meta l-klabb kien fl-aqwa tiegħu.

Fl-istaġun 1986-87 it-tim tal-Gudja mmexxi mill-kowċ Hughie Caruana, kellu staġun verament tajjeb. Huma spiċċaw fit-tielet post bi 17-il punt, erba' punti inqas minn Birkirkara. Gudja nistgħu ngħidu li kien it-tim rivelazzjoni ta' l-istaġun. Huma kienu lesti għal kull żelqa li setgħu jagħmlu ż-żewġ timijiet promossi. Irnexxielhom jagħtu l-uniku telfa liċ-*Champions* Mosta, filwaqt li ma' l-istess Birkirkara ġew darbtejn *draw,* 2-2 u 0-0.

Maurice Muscat kien l-eroj tal-partitarji Gudjani. Kważi f'kull partita kien iniżżel ismu fil-lista ta' l-iskorers. Huwa spiċċa *Top Scorer* tal-kampjonat b'9 gowls.

Fl-istaġun 1987-88 Gudja United, kienu tim differenti għal kollox minn dak ta' l-istaġun ta' qabel. Minkejja l-isforzi tal-plejer-kowċ Andrew Farrugia, ħassew ferm in-nuqqas ta' tmexxija serja minn fuq il-bank. Gudja naqsu li jiskurjaw fi tmien partiti, erba' minnhom konsekuttivi. Kien b'xorti tajba li f'dak l-istaġun waqa' tim wieħed biss, għaliex kieku waqgħu tnejn, Gudja kienu forsi jkunu wieħed minnhom.

**Staġun tajjeb u ieħor ħażin**

Il-kampjonat ta' l-Ewwel Diviżjoni ta' l-1988-89 jibqa' jissemma għall-mod kumbattut u għall-forma tajba tal-kontestanti. Tarxien Rainbows kienu l-aktar tim konsistenti. Fetħu l-kampjonat b'forma mill-aqwa, iżda aktar tard tilfu ħames punti wara xulxin u l-kampjonat reġa' nfetaħ. Għal xi żmien, Tarxien dehru maqtugħa mit-tiġrija, iżda lejn tmiem il-kompetizzjoni għamlu sforz qawwi li wassalhom biex jirbħu t-titlu.

Gudja United kienu t-tim rivelazzjoni ta' l-istaġun. Tista' tgħid għall-istaġun kollu kienu jiġru wara Tarxien fil-quċċata tal-klassifika. Żebbuġ Rangers għamlu bil-maqlub. Bdew ħażin, iżda f'nofs triq qabdu r-ritmu u rnexxielhom jilħqu lil Gudja u jisfurzaw *decider*. Żebbuġ kellhom għalfejn jirringrazzjaw lill-gowler tagħhom Cortis għal-logħba kbira li għamlu fid-*decider*. Kien huwa li salva lit-tim fil-lotterija tal-*penalties*. Gudja min-naħa tagħhom kienu żvinturati li wara staġun daqshekk tajjeb spiċċaw biex baqgħu b'xejn. Qatt daqs dakinhar ma kienu hekk qrib il-Kampjonat tal-Premier.

Wara l-istaġun tajjeb li għaddew minnu fl-1988-89, wieħed kien jistenna li fl-istaġun ta' wara Gudja United kienu sejrin ikunu fost ta' quddiem. Iżda dan ma kienx il-każ. Gudja għaddew l-istaġun kollu jiġġieldu kontra r-*relegation*. Kienet ġlieda twila u iebsa. Ġlieda li fiha kien hemm involuti sitt timijiet. Fl-aħħar kienu Gudja u St Patrick's li ċedew posthom.

Mument tajjeb f'dan l-istaġun wasal fl-14 ta' Frar 1990, meta Gudja għelbu lil Gozo XI 1-0 fl-FA Trophy. Din kienet l-ewwel rebħa li kiseb il-klabb f'din il-kompetizzjoni prestiġjuża.





**It-tim ta' Gudja United, 1988-1989.**

Matul dak l-istaġun Andrew Farrugia ġie magħżul bħala l-aqwa plejer fl-Ewwel Diviżjoni.

**Għat-tielet darba fl-Ewwel Diviżjoni**

Fl-istaġun 1990-91 Gudja spiċċaw fit-tielet post ta' Sezzjoni A tat-Tieni Diviżjoni b'14-il punt. Kien staġun fejn Gudja ppruvaw isibu sieqhom wara d-disfatta ta' l-istaġun ta' qabel. Iżda fl-istaġun 1991-92 it-tim kien lest biex jiġġieled għall-promozzjoni.

Gudja rebħu Sezzjoni B wara taqtigħa interessanti ma' Balzan Youths. B'hekk huma wkoll ġew promossi għall-Ewwel Diviżjoni. Fid-*decider* għar-rebħ tal-Kampjonat, Marsa rnexxielhom jegħlbu lil Gudja bl-iskor ta' 2-1, b'gowls ta' Kassimir Manolov u Oliver Cutajar. Raymond Dalli wieġeb għal Gudja.

Hawnhekk ta' min jgħid xi ħaġa dwar il-kowċ tal-Gudja Hughie Caruana. Hughie kellu sehem kbir fis-suċċessi tal-Gudja f'dawk iż-żminijiet.

Hughie Caruana twieled fit-22 ta' April 1946 u beda l-karriera tiegħu bħala futboller mat-tim tal-Gżira United fl-istaġun 1961-62. Wara tliet staġuni ngħaqad ma' Floriana FC. Ma' dan it-tim huwa rebaħ diversi unuri fosthom tliet Kampjonati, erba' darbiet l-FA

Trophy u darba s-Sons of Malta Cup. Huwa lagħab diversi partiti fil-kompetizzjonijiet Ewropej.

F'nofs l-istaġun 1970-71 ġie trasferit ma' Sliema Wanderers fejn dam magħhom tliet staġuni. Huwa lagħab ukoll ma' Senglea Athletics u fl-istaġuni 1975-77 issieħeb ma' Gudja United. Wara lagħab mar-Rabat (1977-78) u ma' Ta' Xbiex (1978-79). Fl-aħħar issieħeb ma' Gżira United (1979-83).

Wara l-Gżira, Hughie Caruana ngħaqad ma' Gudja United bħala plejer-kowċ fejn temm il-karriera attiva tiegħu. Bħala kowċ, Caruana dam sa' tmiem l-istaġun 1986-87 u fl-istaġun 1984-85 taħt il-gwida tiegħu Gudja United kisbu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni.

Caruana reġa' ngħaqad ma' Gudja fl-istaġun 1990-91 u malajr, it-tim reġa' ġie promoss għall-Ewwel Diviżjoni.

**Il-kumplament tas-Snin Disgħin**

Wara l-uforja ta' l-istaġun 1991-92, il-kumplament tas-Snin Disgħin xejn ma kienu sbieħ għat-tim tal-Gudja. Fl-istaġun 1992-93 spiċċaw fl-aħħar post u ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni.

Fl-1993-94 spiċċaw fil-post ta' qabel ta' l-aħħar f'Sezzjoni B tat-Tieni Diviżjoni. Fin-*knock-out* ftit marru aħjar għaliex lanqas għaddew mill-ewwel fażi.

Fl-istaġun 1994-95 kien aħjar minn ta' qablu. Spiċċaw fir-raba' post u fin-*knock-out* waslu sas-semi-finali fejn tilfu 1-0 kontra Żebbuġ Rangers.

Fl-istaġuni ta' wara Gudja baqgħu jissieltu biex jitilgħu lura fit-Tieni Diviżjoni.

**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa fil-Gudja matul is-snin**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Gudja Amateurs | 1971 |
| Gudja ZS | 1977 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. Gudja United FC , 50 Sena Football 1945-1995.
2. Ġrajjiet Importanti fl-istorja tal-Gudja United, *Gudja United FC,- Tifkira tal-Promozzjoni Għall-Ewwel Diviżjoni 1991-92.*






# GŻIRA

| | |
|---|---|
| Gżira Lions | 1923 - 1946 |
| Gżira Amateurs | 1932 - 34 |
| Gżira Athletics | 1946 - 47 |
| Gżira United | 1947 - |

## Gżira Lions

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1922 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 02-12-22 | k. | Floriana Green Stars | 0-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 02-12-22 | k. | Floriana Green Stars | 0-0 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 02-12-22 | k. | Floriana Green Stars | 0-0 | Tielet Diviżjoni |

Fl-1922 twaqqaf l-ewwel tim fil-Gżira. Fit-2 ta' Diċembru ta' dik is-sena. Gżira Lions lagħbu l-ewwel logħba tagħhom fil-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni.[1] Ir-rekords ta' din il-kompetizzjoni huma, fil-biċċa l-kbira tagħhom mitlufa, u għalhekk ftit li xejn nafu dwarha. Nafu biss li Gżira Lions ġew draw ta' 0-0 fl-ewwel logħba tagħhom kontra Floriana Green Stars u 1-1 kontra Floriana Small Irish.

Fl-istaġun ta' wara din il-kompetizzjoni ma saretx u wħud mit-timijiet li ħadu sehem fiha, fosthom Gżira Lions, sparixxew mix-xena lokali. Fl-1944, dan it-tim reġa' twaqqaf fuq l-inizjattiva tal-Kapillan tal-Gzira, Dun Carlo Manchè. Il-Kumitat kien dan: President: Prof. J. Colombo A&C.E.; Viċi President: E. Caruana; Segretarju: J. Micallef; Kaxxier: H. Zammit; Membri: N. Farrugia C. Azzopardi, P. Gatt, J. Relton.[2]

Fl-istaġun 1944-45 Gżira Lions ħadu sehem fil-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Għalkemm spiċċaw fit-tielet post tas-sezzjoni tagħhom ġew promossi għat-Tieni Diviżjoni. Iżda fl-istaġun ta' wara Gżira Lions xejn ma marru tajjeb fid-diviżjoni l-ġdida. Spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika u fl-aħħar ta' l-istaġun żarmaw għal kollox.

## Gżira Amateurs

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1932 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 05-02-33 | k. | Vittoriosa United | 1-8 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 05-02-33 | k. | Vittoriosa United | 1-8 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 05-02-33 | k. | Vittoriosa United | 1-8 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1933-34 | Maroon u ċelesti |
| Indirizz | - 1933-34 | 71 Ix-Xatt Gżira. |

Fil-5 ta' Frar 1933, tim mill-Gżira li kien iġib l-isem ta' Gżira Amateurs lagħab l-ewwel logħba tiegħu fil-kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Dak in-nhar, Gżira tilfu bl-iskor kbir ta' 8-1. Matul dak l-istaġun, Gżira Amateurs ma tantx marru tajjeb u fl-aħħar ta' l-istaġun spiċċaw fil-post ta' qabel l-aħħar. Fl-istaġun ta' wara marru ferm aħjar, tant li spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika. Iżda minkejja dan, fl-aħħar ta' l-istaġun żarmaw u ma hadux sehem aktar.

Dan it-tim kien immexxi minn Emanuel Gingell, Paul Borg u William J. Holland. It-tim kien jiltaqa f'garaxx Numru 71, The Strand Gżira. Interessanti nghidu li dan it-tim kien jilgħab bil-kuluri *maroon* u ċelesti kif għadhom sa l-lum.[3]



## Gżira Athletics

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1946 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 13-10-46 | k. | Little Rainbows | 1-1 | Minor League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 13-10-46 | k. | Little Rainbows | 1-1 | Minor League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 19-10-46 | k. | Naxxar III | 0-0 | Tielet Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1946-47 | 219 Xatt tas-Sliema Gżira |

Gżira Athletics ħadu sehem fit-Tielet Diviżjoni ta' l-MFA fl-1946-47 minflok Gżira Lions li għalqu l-bibien fit-tmiem ta' l-istaġun ta' qabel. Dan it-tim kien jiltaqa' fil-'House of Recreation', 219, Sliema Wharf, Gżira. Wara biss sena ta' attività, it-tim ġie xolt. Il-kumitat kien dan: President: Carmelo Zammit; Viċi President: Frank Zammit; Segretarju: Edward Pace; Ass. Segretarju: William Apap; Kaxxier: John Seychell; Ass. Kaxxier: Carmel Gauci; Membri: Saviour Cauchi, John Zammit.[4]

# Gżira United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1947 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 09-11-47 | k. | Sliema III | 1-5 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 09-11-47 | k. | Sliema III | 1-5 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 09-11-47 | k. | Sliema III | 1-5 | Tielet Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - 02-01-71 | k. | Zeljanzniv | 1-1 | Tourney |
| L-Ewwel Logħba - Fl-Ewropa | - 1973-74 | k. | Bram Brega | 0-2 | Tazza tat-Tazzi |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1946-47 | Maroon u ċelesti |
| Indirizz | - 1956-57 | 78 Triq Manwel |

## Unuri mirbuħa minn Gżira United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| FA Trophy | 1972-73 | | | |
| Christmas Cup | | | 1970-71 | |
| Sons of Malta Cup | | | 1973-74 | |
| L-Ewwel Diviżjoni | | 1989-90 | 1980-81 | |
| Tieni Diviżjoni | 1963-64 | 1985-86 | 1957-58 | 1960-61 |
| | 1993-94 | 1998-99 | 1979-80 | 1989-90 |
| | | | 1961-62 | 1967-68 |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1956-57 | 1965-66 | 1955-56 | |
| | 1967-68 | 1976-77 | | |
| Tazza II/III Diviżjoni | | | 1988-89 | |
| Sons of Malta Cup II | 1968-69 | 1977-78 | | |
| Sons of Malta Cup III | 1979-80 | | | |
| Tielet Diviżjoni | | | 1948-49 | 1978-79 |
| Tielet Diviżjoni Section | 1952-53 | | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1978-79 | | 1949-50 | |
| Div I. Fair Play Trophy | 1974-75 | | | |
| Reserves I Diviżjoni | | | 1968-69 | |
| Reserves II Diviżjoni | | | 1963-64 | |
| Tazza U21 | | | 1964-65 | |
| Tieni Diviżjoni U21 | 1966-67 | | | |
| Tieni Diviżjoni U23 | 1967-68 | | | |
| Minors Sezzjoni | 1949-50 | 1950-51 | | |
| | 1958-59 | 1960-61 | | |
| | 1962-63 | 1963-64 | | |
| | 1978-79 | | | |
| Tazza Minors III - IV | | | 1978-79 | |
| U23 District League | 1966-67 | | | |
| B'Kara Oratory U16 | 1976-77 | | | |
| B'Kara Oratory U14 | | | 1973-74 | |
| Mosta Minor League | | | 1978-79 | |
| YFA U/16 Sezzjoni | 1995-96 | | | |





**L-Ewwel Edizzjoni ta' Gżira United. Wara: Willie Apap, Joseph Catania, Paul Borg, Frankie Cassar, Carmel Zammit, Charlie Rodo, Joseph Gatt, Frankie Smith. Quddiem: Robbie Caruana, Philip Coleiro, Carmel Scerri, Francis Micallef, John C. Palmier, Emmanuel Micallef, Charles Caruana.**

Fid-19 ta' Settembru 1947, it-tim tal-Gżira bl-isem ta' United bagħat applikazzjoni biex jieħu sehem fil-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni ta' l-MFA. Din ġiet aċċettata. L-ewwel kumitat kien dan President: Carmelo Zammit;Viċi-President: Edgar Mangion; Segretarju: Paul Borg; Ass. Segretarju: Frank Smith; Kaxxier: John J. Gatt; Ass. Kaxxier: Frank Busuttil; Membru: William Apap.

L-ewwel snin ta' Gżira United fil-Kampjonat Malti kienu snin ta' prova. Gżira ma sabuhiex faċili, iżda bil-mod il-mod bdew mixjin 'il quddiem sakemm fl-1952-53 rebħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.

Fit-Tieni Diviżjoni Gżira mill-ewwel bdew it-triq it-twila li fl-aħħar mill-aħħar kellha twassalhom sa l-Ewwel Diviżjoni. Wara li fl-ewwel staġun tagħhom fit-Tieni Diviżjoni spiċċaw fil-pożizzjoni ta' qabel ta' l-aħħar bdew telgħin bil-mod il-mod is-sellum tal-klassifika.

L-istaġun 1956-57 kien wieħed memorabbli għal Gżira. Spiċċaw *runners-up* fil-kampjonat u rebħu it-Tazza tat-Tieni Diviżjoni għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom. Dan l-unur imliehom bil-kuraġġ biex



Gżira United Rebbieħa tas-Sezzjoni tat-Tieni Diviżjoni 1952-53. Wara: L. Baldacchino, C. Sammut, E. Micallef, F. Zammit, C. Attard, Z. Sultana. Quddiem: B. Bickle, T. Caruana, J. Agius, F. Frendo, G. Bonnici.

jissieltu għall-promozzjoni għall-ogħla diviżjoni. Wara li spiċċaw *runners-up* fl-istaġuni 1960-61 u 1961-62 rebħu l-kampjonat fl-istaġun 1963-64 biex telgħu għall-ewwel darba fl-Ewwel Diviżjoni.

L-ewwel mawra ta' Gżira United fl-Ewwel Diviżjoni ma kinitx twila. Fl-aħħar ta' l-istaġun 1964-65 Gżira spiċċaw fis-seba' post tal-klassifika finali. Billi f'dak l-istaġun l-MFA iddeċidiet li tnaqqas in-numru ta' timijiet fl-Ewwel Diviżjoni minn tmienja għal sitta, Gżira ġew relegati.

Lura fit-Tieni Diviżjoni Gżira ma qatgħux qalbhom. Fl-istaġun 1965-66 rebħu t-tazza tat-Tieni Diviżjoni meta għelbu lil St George's 2-0 fil-finali. Fl-istaġun ta' wara rebħu it-Tournament ta' taħt it-23 sena u saru *champions* tal-kampjonat ta' taħt il-21 sena.

Fl-istaġun 1967-68 Gżira spiċċaw fit-tieni post biex rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Hawnhekk beda l-isbaħ perijodu fl-istorja tal-futbol fil-Gżira. Din id-darba l-Maroons kellhom biex jikkompetu fl-ogħla diviżjoni tal-Futbol Malti. Bi plejers tal-kalibru ta' Toninu Camilleri, Martin Vidal, Eric Schembri, Joe Bartolo, Charles Zammit, Joe Mulligan, Tony Bonello, Albert Cristiano, George Cuschieri, Michael Sultana u Robbie Caruana, it-tim tal-Gżira seta' jeħodha ma' kull tim ieħor f'Malta.



Gżira ma tantx rebħu unuri, iżda l-logħob meqjus tagħhom ġibed l-ammirazzjoni tad-dilettanti kollha. Fl-1968-69 Gżira rebħu is-Sons of Malta Cup għat-timijiet tat-Tieni Diviżjoni meta għelbu lil Birkirkara 1-0 fil-finali.

Fl-istaġun 1972-73 Gżira rebħu wieħed mill-akbar żewġ unuri li joffri l-Futbol Malti. Fl-10 ta' Ġunju 1973 Gżira għelbu lil Birkirkara 1-0 fil-finali ta' l-FA Trophy wara żewġ *draws* ta' 0-0. Kien mument glorjuż li bħalu Gżira qatt ma reġa' kellhom bħalu. It-tim rebbieħ dak-inhar kien:

Michael Sultana, Joe Bartolo, Joe Mulligan, George Cuschieri, Robbie Caruana, Charles Zammit, Eric Schembri, Vincent Borg, Martin Vidal, Albert Cristiano u Tony Bonello. Il-kowċ kien Tony Cordina u Salvinu Schembri kien *technical advisor.*

Fl-istaġun 1973-74 kif kien dritt tagħhom Gżira ħadu sehem għall-ewwel darba fil-kompetizzjonijiet Ewropej. L-avversarji tagħhom fit-Tazza tat-Tazzi kienu Brann Bergen tan-Norveġja. Fl-Istadium, Gżira tilfu 2-0, telfa li bi ftit aktar attenzjoni setgħu evitaw. Iżda f'Bergen in-Norveġiżi għamlu rebħa kbira ta' 7-0 kontra t-tim Malti.

Gżira damu fl-Ewwel Diviżjoni sa l-istaġun 1974-75 meta ġew relegati. Wara dan, il-klabb għadda minn perijodu ħażin tant li fl-istaġun 1977-78 waqgħu fit-Tielet Diviżjoni. Iżda Gżira ma damux ma irkupraw. Fl-istaġun ta' wara rebħu t-Tazza tat-Tielet Diviżjoni u l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.

Fl-1979-80, Gżira rebħu l-promozzjoni għal-Ewwel Diviżjoni u fl-istaġun ta' wara komplew bis-suċċessi meta telgħu fil-Premier. Iżda sfortunatament il-mawra tal-Gżira fil-Premier xejn ma kienet feliċi. F'din id-diviżjoni kienu qieshom ħuta barra mill-ilma. Rebħu punt wieħed biss kontra t-tim l-ieħor li ġie relegat Senglea Athletics.

Mument tajjeb f'dan l-istaġun kien meta fl-ewwel rawnd ta' l-FA Trophy għelbu liż-Żebbuġ Rangers 4-3. Iżda is-suċċess waqaf hawn għaliex fir-rawnd ta' wara tilfu 2-0 kontra Floriana.

**Relegati għat-Tieni Diviżjoni.**

L-inkwiet għal Gżira ma waqafx hawn għaliex fl-istaġun 1983-84



**16 ta' Frar 1969: Rebbieħa tas-Sons of Malta Cup Tieni Diviżjoni. Wara: Willie Caligari, George Faure, Joe Camilleri, Joe Scerri, Carmel Chetcuti, Emanuel Zahra, Alfred Cristiano, Victor Scerri, Carmel Ancilleri.. Quddiem: Sunny Bugeja, Charles Aquilina, Charles Zammit, Robbie Caruana, Albert Cristiano, Ronnie Schembri, Alfred Fasanelli, Twanny Sciberras , Lino Micallef, Charles Mulligan.**

reġgħu ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni. Iż-żmien sabiħ tas-snin Sebgħin kien għadda għal kollox. Minn issa 'l quddiem Gżira qatt aktar ma reġgħu leħqu dak il-livell li kellhom f'dak iż-żmien tad-deheb. Minn issa 'l quddiem it-tim baqa' dejjem jitħabat bejn l-Ewwel u t-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun 1985-86 Gżira ddominaw il-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni. L-uniku tim li żamm il-pass magħhom kien dak ta' Żejtun Corinthians. Matul il-kampjonat Gżira tilfu logħba waħda biss. Din ġiet propju fil-logħba tal-ftuħ tal-kampjonat meta tilfu 4-1 kontra l-ġirien tagħhom Msida St Joseph's. Iżda minn dak in-nhar 'il quddiem qatt ma ħarsu lura. Bdew jirbħu logħba waħda wara l-oħra sakemm rebħu l-kampjonat ta' din id-diviżjoni.

Fin-*knockout* Gżira waslu sas-semifinali fejn tilfu 1-0 kontra Żebbuġ Rangers wara li ngħata l-ħin barrani.

Wara l-mod faċli li bih rebħu l-kampjonat wieħed seta' jieħu l-impressjoni li Gżira kienu sejrin jaqgħtu figura sabiħa fl-Ewwel Diviżjoni, iżda dan ma kienx il-każ. Gżira ma qabdux art u fl-aħħar ta' l-istaġun 1986-87 reġgħu sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun 1988-89 Gżira spiċċaw fit-tieni post ta' Sezzjoni A fil-



waqt li fit-tazza waslu sas-semifinali fejn tilfu 1-0 kontra St Patrick's. It tim deher tajjeb biex jirbaħ il-promozzjoni u fl-istaġun ta' wara taħt it-tmexxija ta' l-ex-plejer tagħhom Bertu Cristiano, kellhom taqtigħa interessanti ma' Pietà Hotspurs li spiċċat biż-żewġ timijiet jaqsmu l-ewwel post tal-klassifika.

Għalhekk kellha ssir *decider* biex jiġi deċiż ir-rebbieħ tas-sezzjoni. Gżira rebħu 2-0 b'żewġ gowls ta' Mario Falzon. B'din ir-rebħa Gżira ġew promossi għall-Ewwel Diviżjoni iżda sfortunatament tilfu d-*decider* għar-rebħ tal-kampjonat 2-1 kontra Luxol St Andrew's.

Din id-darba Gżira damu tliet staġuni fl-Ewwel Diviżjoni. Wara żewġ staġuni fejn spiċċaw f'nofs il-klassifika, fl-istaġun 1992-93 huma kienu involuti f'taqtiegħa qalila kontra r-*relegation* flimkien ma' Gudja United u Għargħur. Gudja mill-ewwel deħru destinata għat-Tieni Diviżjoni iżda l-ġlieda bejn it-tnejn l-oħra baqgħet sa l-aħħar.

Fi tmiem il-kampjonat, iż-żewġ timijiet kellhom 15-il punt kull wieħed. Għalhekk kien hemm bżonn *decider* biex jiġi deċiż it-tim li kien sejjer jakkompanja lil Gudja fit-Tieni Diviżjoni. Din il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0. Fil-ħin barrani Gżira marru fil-vantaġġ iżda Għargħur irrispondew b'żewġ gowls biex marru huma fil-vantaġġ.

L-aħħar minuti tal-logħba kienu ferm eċitanti u meta kien fadal biss tliet minuti għat-tmiem tal-logħba l-partitarji tal-Gżira infexxu f'għajta ta' ferħ meta t-tim tagħhom skorja l-gowl tad-*draw*. Ftit wara r-*referee* saffar tmiem il-logħba u bdiet il-lotterija tal-*penalties*. Sfortunatament l-affarijiet marru kontra l-Gżira għaliex Għargħur rebħu 4-2.

Fl-istaġuni ta' wara, t-tim tal-Gżira baqa' jitbandal bejn l-Ewwel u t-Tieni Diviżjoni. Fl-1993-94 Gżira rebħu Sezzjoni A tat-Tieni Diviżjoni mingħajr ma tilfu logħba. Imbagħad għelbu lil Vittoriosa Stars 2-0 fiċ-*championship decider*. Fl-istaġun 1995-96 reġgħu ġew relegati. Din id-darba damu biss żewġ staġuni fit-Tieni Diviżjoni għaliex propju fl-istaġun li għadda rebħu l-kampjonat mingħajr ma sofrew telfa.

**Plejers kbar**

Gżira minn dejjem kellhom tim tajjeb. Dan il-post żgħir dejjem ipproduċa plejers ta' klassi. Iżda sfortunatament qatt ma rnexxilhom iżommuhom magħhom. Biżżejjed insemmu lil Willie Vassallo, Toninu Camilleri u Ronnie Cocks, tliet plejers kbar li għamlu ħafna suċċessi

ma' timijiet oħra. Kieku żammew dawn il-plejers u l-ħafna oħrajn li kellhom magħhom kieku żgur li kienu jirbħu ħafna aktar unuri.

Illum il-ġurnata klabbs żgħar bħal Gżira qegħdin isibuha dejjem aktar diffiċli biex jibqgħu jeżistu. Il-lum il-flus kollox, u aktar ma jgħaddi ż-żmien din il-verità qegħdin issir aktar evidenti. Ħasra għaliex il-futbol Malti għandu bżonn timijiet bħal Gżira.

**Klabbs oħra li kienu mwaqqfa fil-Gżira matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Gżira Juniors | 1935 |
| Gżira Catholic Action | 1938 |
| Gżira Terrors | 1944 |
| Gżira Rangers | 1944 |
| Gżira Raiders | 1945 |
| Gżira Chelsea | 1945 |
| Gżira Youngsters | 1945 |
| Gżira Eagles | 1947 |
| Gżira Shamrocks | 1950 |
| Gżira H | 1950 |
| Gżira Exters | 1951 |
| Gżira Satorials | 1957 |
| Gżira Blue Stars | 1959 |
| Gżira Stars | 1960 |
| Gżira Mount Carmel | 1961 |
| Gżira Gladiators | 1964 |
| Gżira St George's | 1965 |
| Gżira Mustangs | 1971 |
| Gżira Youths | 1971 |
| Gżira Ajax | 1972 |
| Gżira Youth Centre | 1972 |
| Fleet United | 1972 |
| Kennedy AFC | 1972 |
| Gżira Young Stars | 1972 |
| Gżira Viet Cong | 1972 |
| Gżira Knights | 1972 |
| Gżira Inter | 1972 |
| Gżira LLY | 1973 |
| Gżira Legion | 1977 |
| Gżira Victorian Trent | 1981 |
| Gżira MLP | 1984 |
| Gżira Blades | 1987 |
| Gżira All Stars | 1997 |
| Gżira Monix Rangers | 1997 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. Sciciuna A.P., 'Gżira United 1980-81 Promotion Program'.
2. Sciciuna A.P., 'Gżira United 1980-81 Promotion Program'.
3. Sciciuna A.P., 'Gżira United 1980-81 Promotion Program'.
4. Sciciuna A.P., 'Gżira United 1980-81 Promotion Program'.





## ĦAMRUN

| | |
|---|---|
| Ħamrun Spartans | 1910 - |
| Ħamrun United | 1918 - 1920 |
| Ħamrun Old Lions | 1921 - 1922 |
| Ħamrun St Joseph's | 1932 - 1933 |
| Small Spartans | 1932 - 1934 |
| Ħamrun Liberty | 1944 - 1946 |

L-istorja tal-futbol fil-Ħamrun hija waħda twila. Nafu fiċ-ċert illi fl-1907 diġà kien hemm tim fil-Ħamrun. Ma setax jonqos li l-interess li kien hawn f'Malta fl-ewwel snin tas-seklu għal-logħba tal-futbol ma jaħkimx ukoll lil-isportivi Ħamruniżi.

Fl-1907, tim mill-Ħamrun kien sfida lit-tim Bormliż li dak iż-żmien kien igawdi supremazija kbira. Dan nafuh minn ittra li kiteb Josie Fearne il-kaptin tat-tim ta' St George's fid-*Daily Malta Chronicle*. Dan it-tim ma setax kien it-tim ta' Ħamrun Spartans għaliex għandna bil-miktub li dan it-tim twaqqaf fl-1910. Iżda dan probabbli kien it-tim ta' Ħamrun Union League.[1]

Dan it-tim li kien kompost minn żgħażagħ Ħamruniżi lagħab logħba ta' ħbiberija kontra t-tim tal-Liċeo fil-21 ta' Novembru 1908 u tilef bl-iskor ta' 4-1. Hija possibbli wkoll li fil-Ħamrun kien hemm timijiet oħra qabel din id-data. Iżda sfortunatament m'għandniex provi biżżejjed.

Fl-istaġun 1909-10, deher tim ieħor fil-Ħamrun. Dan it-tim kien iġib l-isem ta' Ħamrun St. Joseph's. Dan it-tim kellu s-sede tiegħu f'numru 381 Strada Reale. Ftit nafu dwar dan it-tim ħlief li f'dak l-istaġun ħa sehem fil-*Junior Cup Competition* u tilef 2-1 kontra Msida United fil-grawnd tar-Rinella.

F'dak l-istaġun l-editur tal-gazzetta ta' kuljum *Daily Malta Chronicle* offra tazza biex tintlagħab fuq sistema ta' *knock-out* bejn it-timijiet lokali. Intalbu applikazzjonijiet mingħand dawk li riedu jieħdu sehem. Kien maħsub li l-kompetizzjoni tintlagħab fi grawnd magħluq

biex il-flus miġbura jintużaw għall-bini ta' grawnd ġdid.

Għall-ewwel l-idea dehret li ntlaqgħet tajjeb u fi ftit żmien għaxar klabbs applikaw biex jieħdu sehem. Dawn kienu: Floriana FC, Senglea Shamrocks, Ħamrun St. Joseph's, Boys Empire League tal-Belt, Margherita FC ta' Bormla, St. George's FC, Melita tal-Birgu, Sliema Wanderers, St. Barbara FC tal-Belt, u l-Università.

Kif jidher hawn fuq fost it-timijiet li applikaw biex jieħdu sehem kien hemm Ħamrun St. Joseph's. Dan juri biċ-ċar li t-tim Ħamruniż diġà kien qiegħed jaħseb biex jikkompeti f'livelli ogħla minn kompetizzjonijiet taż-żgħażagħ. Imma għal xi raġuni li ma nafuhiex it-tim tal-Ħamrun irtira mill-kompetizzjoni biex b'hekk intilef iċ-ċans li tim mill-Ħamun jieħu sehem fl-ewwel kampjonat Malti.

Wara dan St. Joseph's sparixxew mix-xena, għalkemm fis-snin Tletin reġa' deher tim ieħor li kien iġib dan l-isem. Iżda dwar dan it-tim nitkellmu aktar 'l quddiem.



# Ħamrun Spartans

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1910 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 09-11-10 | k. | Kings Royal Rifles | 0-4 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 16-04-11 | k. | Floriana FC | 3-3 | National Cup SF |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 03-12-11 | k. | Floriana FC | 0-2 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - 20-01-12 | k. | *Danton* | 2-0 | Logħba ta'ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Ewropa | - 14-09-83 | k. | Dundee United | 0-3 | Champions Cup |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1910-11 | Flokkijiet Suwed. Qliezet Bojod |
| - | 1921-22 | Flokkijiet Suwed u ħomor |
| Indirizz | - 1937-38 | 425 *Strada Reale,* Ħamrun |
| | Fil-preżent | 42, Triq Dun Nerik Cordina Perez, Ħamrun, HMR04 |
| Laqam | | - Ta' Werwer |
| | | - Tas-Sikkina |

## Unuri mirbuħa minn Ħamrun Spartans

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Championship | 1913-14 | 1917-18 | 1911-12 | 1912-13 |
| | 1946-47 | 1982-83 | 1914-15 | 1919-20 |
| | 1986-87 | 1987-88 | 1920-21 | 1947-48 |
| | 1990-91 | | 1948-49 | 1949-50 |
| | | | 1951-52 | 1984-85 |
| Tazza - Gaelic Cup | | | 1912-13 | |
| - FA Trophy | 1982-83 | 1983-84 | 1968-69 | 1994-95 |
| | 1986-87 | 1987-88 | | |
| | 1988-89 | 1991-92 | | |
| Cassar Cup | 1948-49 | | 1947-48 | 1949-50 |
| | | | 1953-54 | 1956-57 |
| | | | 1958-59 | |
| Euro Cup | 1985-86 | 1988-89 | 1983-84 | |
| | 1991-92 | 1992-93 | | |
| Super Cup | 1986-87 | 1987-88 | | |
| | 1988-89 | 1990-91 | | |
| | 1991-92 | | | |
| Super Five Tournament | 1990-91 | | 1991-92 | |
| Scicluna Cup | | | 1949-50 | 1951-52 |
| Scicluna Cup 'B' | 1950-51 | | | |
| Relegation Pool | 1978-79 | | | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1921-22 | 1937-38 | 1970-71 | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1912-13 | 1970-71 | | |
| Sons of Malta Cup II | 1976-77 | | 1971-72 | |
| Premier Reserves | 1982-83 | | 1980-81 | 1981-82 |
| | | | 1988-89 | |
| I Diviżjoni Reserves | 1955-56 | 1958-59 | 1938-39 | 1957-58 |
| | 1962-63 | | 1959-60 | 1963-64 |
| | | | 1976-77 | |
| Fair Play Trophy | 1973-74 | | | |
| II Diviżjoni Reserves | 1970-71 | 1974-75 | | |
| U21 League | 1956-57 | 1957-58 | 1959-60 | 1961-62 |
| | 1958-59 | | | |
| U21 Sezzjoni | 1994-95 | 1995-96 | | |
| U21 Cup | 1964-65 | | | |
| Minor League | 1950-51 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1951-52 | 1955-56 | | |
| | 1956-57 | 1959-60 | | |
| | 1961-62 | 1968-69 | | |
| | 1974-75 | 1984-85 | | |
| Minors Cup | 1950-51 | 1956-57 | 1951-52 | 1974-75 |
| Mosta 6 a side Tourn. | | | 1953-54 | |
| Mosta Minors Cup | | | 1978-79 | |
| All Malta U16 Sezzjoni | 1961-62 | | | |
| YFA U14 Sezzjoni | 1983-84 | | | |
| YFA U/15 Sezzjoni | 1988-89 | | | |
| YFA U/16 | | | 1994-95 | |
| It-Tieni Tim | | | | |
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1948-49 | 1950-51 | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1947-48 | 1948-49 | 1950-51 | |
| | 1952-53 | | | |
| IV Diviżjoni Sezzjoni | 1934-35 | | | |
| It-Tielet Tim | | | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1953-54 | | | |

| | | |
|---|---|---|
| Logħbiet għall- Karità | 1911-12 | *Association Sportive du Danton* 2-0 |
| | 1946-47 | Ex Servicemen XI |
| | 1947-48 | Rest of League XI 3-2 |
| | | Navy XI 4-0 |
| | 1948-49 | Valletta FC 2-1 |
| | | Valletta FC 2-1 |
| | | RMA 2-1 |
| | 1949-50 | RAF 7-0 |
| | | 2 Royal Artillery 4-3 |
| | 1950-51 | Hibernians FC 2-0 |
| | 1951-52 | Marsa FC 2-1 (It-Tielet Tim) |
| | 1956-57 | Gozo XI 7-3 |
| | 1960-61 | MFA Under 20 XI 4-2 |
| | 1962-63 | Sliema Wanderers 2-1 |
| | 1963-64 | Sliema Wanderers 2-1 |





**L-ewwel formazzjoni ta' Ħamrun Spartans fl-1910. Wara: Wilmshurst, Callus, Bonavia. Fin-nofs: Psaila, Ellul, Caruana. Quddiem: Dimech, Mizzi, Pisani, McAllister, Bellia**

Fil-bidu ta' l-istaġun 1910-11, il-logħba tal-futbol f'Malta ltaqgħet ma' intopp. L-awtoritajiet Ingliżi, għal xi raġuni jew oħra, ħadu lura l-grawnd tal-Marsa mingħand l-istudenti ta' l-Università u l-Liċeo.

L-istaġun għalhekk beda daqsxejn fuq nota kwieta. Sadanittant inbena grawnd ġdid taħt iċ-ċimiterju ta' Braxia. In-National Futbol Grawnd ma kienx xi ħaġa kolossali, iżda kien ħafna aħjar minn dak tal-Marsa. Kien imdawwar b'erba' ħitan u b'xibka għolja tal-ħadid biex il-ballun ma jmurx fiċ-ċimiterju jew fl-għelieqi ta' madwaru. Kien imdawwar b'filata waħda ta' bankijiet u l-lasti kienu bix-xibka. Għall-grawnd kont tidħol min-naħa tat-triq tal-Bombi. Il-ħlas għad-dħul kien 2 $^1/_2$d (1.1c). L-akbar żvantaġġ li kellu n-National kien il-*pitch* li kien għan-niżla. It-tim li kien jilgħab għat-telgħa kellu biċċa xogħol iebsa biex itella' l-ballun. L-aktar meta r-riħ ikun jonfoħ kontra.

### It-twaqqif tal-Ħamrun Spartans

Safejn nafu, l-ewwel logħba li ntlagħbet fil-grawnd il-ġdid kienet bejn il-Ħamrun Spartans u l-King's Royal Rifles fid-9 ta' Novembru 1910. It-tim tal-Ħamrun ġie ffurmat għall-ħabta ta' Settembru ta'

l-istess sena, taħt it-tmexxija tas-Sinjuri Ros. Cini, A. Vella u l-aħwa Barbara. Il-każin kien fi Triq Villambrosa.

Il-Ħamrun, għalkemm kellhom in-niżla favur tagħhom, qalgħu gowl kmieni. Għall-kumplament ta' l-ewwel taqsima mhux biss iddefendew tajjeb imma ħadmu ħafna okkażjonijiet tajba ta' skor. Lejn tmiem din it-taqsima skurjaw, imma r-*referee* ħassar il-gowl.

Fit-tieni taqsima, is-suldati megħjuna minn niżla ġrew bil-Maltin u l-iskor sar 4-0. Kien bidu pjuttost diżappuntanti għall-Ħamrun, imma meta wieħed jikkonsidra li r-Rifles kienu wieħed mill-aqwa timijiet tas-Servizzi ta' dak iż-żmien, wieħed jista' jiskużahom.

Il-Grawnd tan-National ma damx ma sar iċ-ċentru tal-futbol Malti. Il-Floriana, Valletta United u l-Ħamrun Spartans kienu jilagħbu hemm spiss. Is-St George's kienu jqisu n-National bħala l-*home* grawnd, tal-Floriana baqgħu lura u safejn nafu lagħbu fih fl-aħħar jiem tiegħu.

Il-ħajja tan-National Grawnd kienet waħda pjuttost qasira. Fl-1912 ftit passi bogħod infetaħ il-*Mile End Sporting Ground* u l-logħob tal-futbol ġie trasferit għall-grawnd il-ġdid.

**L-ewwel logħba kompetittiva**

Il-folla kbira li attendiet għal-logħba bejn Valletta United u l-Melita-Vittoriosa fid-19 ta' Marzu 1911 ħajret lill-proprjetarji tan-National Grawnd biex jorganizzaw kompetizzjoni għal tazza bejn l-aqwa timijiet Maltin tal-mument. Fost it-timijiet li ħadu sehem kien hemm dak tal-Ħamrun Spartans. Din kienet l-ewwel darba li tim mill-Ħamrun ħa sehem f'kompetizzjoni.

Fis-semi-finali l-Ispartans ġew kontra r-rebbieħa tal-kampjonat ta' l-istaġun 1909-10, il-Floriana. Din il-logħba ntlagħbet nhar il-Ħadd 15 ta' April 1911. Għad li dawn iż-żewġ timijiet kienu qed jiltaqgħu għall-ewwel darba, ir-rivalità bejniethom kienet tassew kbira. Il-Ħamrun kienu determinati li jwaqqfu lill-Floriana mill-mixja ta' rebħiet li kienu għaddejjin minnha. Il-logħba kienet mimlija logħob goff u s-suffara tar-*referee* ma qatgħet xejn. Ħlief plejers ma' l-art jokorbu bl-uġigħ ma kontx tara. Anki l-partitarji nfexxew f'ħafna ġlied bejniethom.

L-ewwel taqsima spiċċat 3-1 favur il-Ħamrun. Wara għoxrin minuta tat-tieni taqsima Floriana naqqsu l-iskor. Kien fadal biss erba' minuti meta Ruġġieru Friggieri, *Iż-Żibġa,* qabad il-ballun u wara li qabeż ħames plejers daħal fil-*penalty area* u b'ħażen kbir għolla l-ballun mill-art u ħabbtu ma' idejn wieħed mid-difensuri Ħamruniżi.

Ir-*referee* saffar għal *penalty* u ż-Żibġa bla ebda telf ta' żmien skorja biex ġab l-iskor 3-3. Lanqas ħarġu d-daqqa tal-Ħamrun li r-*referee* ma saffarx tmiem il-logħba. Suppost li ntlagħab il-ħin barrani imma l-Ħamrun irrifjutaw li jilagħbu u ħarġu mill-grawnd fost ħafna ġlied u argumenti.

**Champions bil-goal-average**

Wara l-logħba ta' kontra l-Floriana, Ħamrun inħbew għal ftit bejn il-kwinti u wżaw dan iż-żmien biex isaħħu aktar it-tim u jippreparaw aktar bis-serjetà. Din il-ħidma kollettiva tat il-frott billi fl-istaġuni 1911-12 u 1912-13, l-Ispartans spiċċaw fit-tieni pożizzjoni tal-Kampjonat, dejjem wara dak tal-Floriana.

Dan wassal biex tinbet rivalità sportiva bejn dawn iż-żewġ timijiet. Fil-bidu ta' l-istaġun 1913-14 naturalment il-favoriti għar-rebħ tal-kampjonat kienu Floriana. Iżda St George's u Ħamrun Spartans kienu wkoll imsemmija għar-rebħ tat-titolu. Għalhekk il-partitarji dejjem numerużi u brijużi Ħamruniżi ħadu xokk kbir meta t-tim tagħhom tilef l-ewwel logħba tal-kampjonat kontra dak tas-St George's.

Fis-7 ta' Diċembru 1913 b'sorpriża kbira, Floriana tilfu ma' Msida Rangers għalhekk kollox kien juri li St. George's kienu sejrin jirbħu l-kampjonat u Ħamrun jispiċċaw fit-tieni post. Ġara iżda li f'dan l-istaġun l-MFA kienet daħħlet il-*goal-average* f'kaz li xi timijiet jispiċċaw b'punti ndaqs. Dan kif sejrin naraw kien żball kbir.

Il-Ħamrun kien jonqoshom jilagħbu biss kontra Floriana filwaqt li St George's riedu jilagħbu kontra Vittoriosa Rovers u l-Floriana.

Matul il-ġimgħa ta' qabel il-logħba kontra l-Birgu, ġriet ix-xnieha li St George's kienu xtraw lill-gowler tal-Birgu biex iħallihom jirbħu. St George's rebħu 5-0 u dan kompla jikkonferma x-xnieha.

Tal-Furjana ma setgħux iniżżluha li l-Bormliżi jeħdulhom it-tazza. Għalhekk niżlu għal-logħob kontra l-Ħamrun b'tim dgħajjef. L-Ispartans rebħu 11-0! Fuq dan l-aġir, l-MFA issospendiet lill-Furjana għal xahar u rranġat ir-riżultat għal 4-0 favur il-Ħamrun biex ġiebet liż-żewġ timijiet indaqs bil-*goal average.*

Għal-logħba kontra Bormla, m'għandniex xi ngħidu, il-Floriana ħarġu bl-aqwa plejers tagħhom biex jippruvaw jagħtu l-ewwel telfa

lill-Bormliżi u rnexxielhom. Il-Floriana rebħu 2-0 biex temmew it-tamiet tal-Bormliżi li jirbħu l-kampjonat. Ħamrun Spartans saru *Champions* għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom bil-*goal-average*.

**Ir-rebħ tat-tieni kampjonat**

Fis-snin ta' qabel l-Ewwel Gwerra Dinjija, il-Ħamrun Spartans kienu dejjem fost l-aqwa timijiet Maltin. Kien tim li diffiċli tirbaħlu iżda huma ma rnexxilhomx iżommu r-ritmu tar-rebħ mat-tim ta' Valletta United, li rebħu l-kampjonat fl-istaġun 1914-15, bil-Ħamruniżi jkollhom jikkuntentaw bit-tieni post.

Fl-istaġun ta' wara l-kompetizzjoni ma ġietx organizzata, filwaqt li fl-istaġun 1916-17, l-Ispartans spiċċaw fit-tielet post.

Mhux hekk ġara fl-istaġun 1917-18, li spiċċa biex kien wieħed ta' suċċess kbir għall-Ħamruniżi. Għal darba oħra Ħamrun spiċċaw f'ras il-klassifika ma' St George's bi 12- il punt kull wieħed. Minħabba f'hekk kienet tinħtieġ logħba bejniethom biex jiġi deċiż ir-rebħ tal-kampjonat.

Din il-logħba deċisiva kienet intlagħbet il-Ħadd 5 ta' Mejju 1918, u kienet spiċċat b'rebħa għal Ħamrun Spartans bl-iskor ta' 4-2. B'hekk huma saru *Champions* ta' Malta għat-tieni darba fl-istorja tagħhom.[2]

Fiż-żewġ staġuni li ġew wara l-Ispartans spiċċaw l-impenji tagħhom fit-tieni post tal-klassifika. Sfortunatament bdiet tikber l-apatija u l-firda fost il-partitarji Ħamruniżi li waslu biex għal aktar minn għoxrin sena, il-futbol Ħamruniż għadda minn perijodu kwiet u mingħajr ebda suċċess.

Qabel it-Tieni Gwerra, matulha u fiż-żmien immedjat ta' wara, l-organizzazzjoni ftit li xejn kienet ħajja. Ħadd mid-dehra ma ried li jintriga biex it-tim Ħamruniż jerġa' jqum fuq saqajh, minħabba għajdut li beda jingħad dwar dejn li seta' kellu l-klabb.

Kien biss bis-saħħa tas-Sur Philip Grech *ta' Lambert* li t-tazzi u t-trofew, li kellu l-klabb ġew salvati. Is-Sur Grech ħadhom taħt idejh u ħa kura tagħhom sakemm it-tim Ħamruniż reġa' ġie rikostitwit fl-1946.

**Gejtu Psaila — *Il-Ħaċċa***

Hawnhekk, qabel ma ngħaddu għal perijodu ieħor fl-istorja tal-futbol fil-Ħamrun, ta' min jagħti daqqa t'għajn lejn il-karriera ta' l-akbar plejer li qatt ħareġ mill-Ħamrun. Dan kien Gejtu Psaila, *il-Ħaċċa*.





**Ħamrun Spartans rebbieħa tal-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni fl-istaġun 1921-22**

Gejtu Psaila twieled fil-Ħamrun fil-31 ta' Jannar 1893. Psaila kien wieħed mill-aqwa plejers li qatt ipproduċa l-Futbol Malti.

Psaila beda jilgħab fl-1910, fl-istess sena li ġie mwaqqaf il-klabb tal-Ħamrun Spartans. Huwa dam jilgħab mal-Ħamrun għal tmien staġuni u matul dan iż-żmien rebaħ il-Kampjonat Malti darbtejn, fl-1912-13 u fl-1917. Matul l-Ewwel Gwerra Dinjija daħal fil-KOMRM u kien jifforma parti mit-tim famuż tal-Milizzja.

Fl-istaġun 1920-21 Psaila mar ma' Marsa United u wassalhom sat-tieni post tal-Kampjonat Malti. Fl-aħħar ta' dak l-istaġun daħal fil-Pulizija. Hawnhekk kien jidher li l-karriera tiegħu kienet waslet fit-tmiem tagħha, għaliex f'dak iż-żmien il-pulizija ma setgħux jieħdu sehem fil-futbol. Iżda flimkien ma' plejers Maltin oħra għaqqad it-tim tal-Pulizija.

Psaila kien l-aqwa plejer tal-Kampjonat tal-Futbol Malti ta' l-1921-22. Mexxa t-tim tal-Pulizija mill-pożizzjoni ta' *centre-half.* Psaila kien *centre-half* mill-aqwa, iżda matul il-karriera twila tiegħu kien jilgħab ukoll fil-pożizzjoni ta' *half-back, centre-forward* jew *fullback.*

Fl-1922, Psaila sar l-ewwel plejer professjonali Malti. Huwa ħallas biex ħareġ mill-pulizija biex beda jilgħab bħala *professional* mat-tim tal-Furjana. Ma' dan it-tim dam tliet staġuni fejn rebaħ il-kampjonat fl-1924-25 u l-Cassar Cup fl-1923.

## Ħamrun United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1919 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 12-01-19 | k. | ASC | 1-0 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 12-01-19 | k. | ASC | 1-0 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 12-01-19 | k. | ASC | 1-0 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Tim Barrani | - 15-12-56 | k. | Ahli - Libja | 0-0 | Logħba ta' Ħbiberija |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1955-56 | Flokkijiet ħomor bl-għonq iswed |
| Indirizz | - 1955-56 | 37 Triq il-Kbira, Ħamrun |
| | - 1959-60 | 'Bob' Triq Schembri, Ħamrun |

### Unuri mirbuħa minn Ħamrun United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Championship | | | 1918-19 | |
| Junior League | | | 1937-38 | |
| Junior Cup | 1937-38 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1949-50 | | | |
| Minors Cup | 1948-49 | 1949-50 | | |
| MFA Amateur League Sez. | 1958-59 | | | |
| MAFA I Diviżjoni | 1979-80 | 1955-56 | 1961-62 | 1966-67 |
| MAFA League Sezzjoni | 1981-82 | | | |
| MAFA Cup | | | 1955-56 | 1965-66 |
| MAFA II Diviżjoni | 1976-77 | | | |
| MAFA III | | | 1975-76 | |
| MAFA Ċertifikat ta' Kondotta | 1961-62 | | | |
| MAFA Maxim's Cup | 1978-79 | | | |

Logħbiet Għall-Karità 1965-66 Żebbuġ Meteors 1-0

Fl-istaġun 1918-19 inqala' ħafna nkwiet fi-Futbol Malti. Ir-raġuni kienet li t-timijiet Maltin ma ridux jiffirmaw kuntratt ġdid mas-sidien tal-Mile End. Il-klabbs riedu sehem akbar mill-*gate-money* u kontroll aħjar fuq id-dħul tal-flus. Il-proprejtarji ma kinux lesti li jilqgħu t-talba tal-klabbs għalhekk il-kampjonat dam ħafna ma beda. Meta beda ħadu sehem fih il-KOMRM, l-Army Service Corps, Sliema Amateurs, Cospicua Rovers u Ħamrun United.

It-tim ta' l-Army Service Corps kien kompost minn plejers Maltin li kienu fl-Armata. L-istess bħal dawk tal-Militia. It-timijiet l-oħra, fosthom il-Ħamrun United, armaw għal dik l-okkażjoni. It-tim tal-Militia kien bla dubju l-aħjar tim fil-kompetizzjoni għaliex kien kważi t-tim magħżul Malti.

It-tim tal-Ħamrun kien ukoll sod ħafna u kien għoddu rnexxielu jkompli jiddefendi t-titlu ta' *Champions* li kien rebaħ fl-istaġun ta' qabel. Fil-fatt kellhom ċans li jerġgħu jirbħu l-kampjonat għat-tieni sena konsekuttiva, għax l-uniku telfa li sofrew matul dan il-kampjonat kienet eżatt kontra ir-rebbieħa tal-kampjonat, il-KOMRM. Ħamrun United spiċċaw fit-tieni post tal-klassifika finali.

Fl-istaġun ta' wara it-tim tal-Ħamrun reġa' ħa l-isem magħruf tiegħu ta' Ħamrun Spartans. L-istess għamlu Sliema Wanderers u Valletta United. Ħamrun United mietu mewta naturali għalkemm kif jidher mill-istatistika li tajna hawn fuq tim bl-istess isem reġa' deher fis-Snin Tletin u kien jieħu sehem fil-kompetizzjonijiet taż-żgħażagħ.

Wara t-Tieni Gwerra t-tim ta' Ħamrun United rega' ngħaqad u ħa sehem fil-kompetizzjonjiet organizzati mill-MFA għat-timijiet *amateurs* u fil-kampjonat tal-MAFA. Għal ħafna snin Ħamrun United kienu fost l-aqwa timijiet tad-dilettanti Maltin.

Immorru lura lejn l-istaġun 1919-20. F'dan l-istaġun ħadu sehem fil-kampjonat mhux inqas minn ħdax-il tim fosthom Floriana, ir-rebbieħa tal-kampjonat u Ħamrun Spartans li spiċċaw għal darba oħra fit-tieni post. Ħamrun, flimkien ma' Marsa United spiċċaw il-kampjonat bi tlettax-il punt kull wieħed, iżda Marsa rebħu u ġew iddikjarati bħala *Runners-up* għaliex kellhom *goal-average* aħjar.

## Ħamrun Lions

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1921 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 13-11-21 | k. | Valletta United | 1-4 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 13-11-21 | k. | Valletta United | 1-4 | Civilian League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 13-11-21 | k. | Valletta United | 1-4 | Civilian League |

Fl-istaġun 1921-22 għal raġuni li ma nafux, Ħamrun ħadu sehem fil-kampjonat taħt l-isem ta' Ħamrun Old Lions. Aktar stramb huwa l-fatt li tim taħt l-isem ta' Ħamrun Spartans ħa sehem fit-Tieni Diviżjoni!

Kienet x' kienet ir-raġuni, il-bdil ta' l-isem ftit ġab riżq lill-Ħamrun. Fil-verità dan l-isem ma tantx kien joqgħod lill-plejers Ħamruniżi li ftit li xejn urew kuraġġ matul dak l-istaġun. Spiċċaw biex rebħu punt wieħed biss u din id-disfatta tant qatgħet qalb il-Ħamruniżi li t-tim żarma għal kollox.

Forsi kien ikun aħjar għall-Ħamruniżi kieku lagħbu bit-tim l-ieħor, għaliex dan spiċċa biex rebaħ il-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni.

Is-snin ta' bejn l-1922 u l-Gwerra kienu snin imħawda għall-Ħamrun. It-timijiet Ħamruniżi ħadu sehem biss f'kompetizzjonijiet inferjuri u l-ebda tim ma wasal biex jilgħab fl-ogħla diviżjoni tal-kampjonat Malti.



## Ħamrun St Joseph's

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1909 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 1909-10 | k. | Msida United | 1-2 | Junior League |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 1909-10 | k. | Msida United | 1-2 | Junior League |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 15-01-33 | k. | Rabat Rovers | 3-0 | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1909-10 | 381 *Strada Reale* Ħamrun |

Biex ikomplu jitħawdu l-affarijiet, fl-istaġun 1932-33 rega' deher it-tim l-antik ta' Ħamrun St Joseph's, jew aħjar tim li kien iġib dak l-isem. Ħamrun St Joseph's ħadu sehem fil-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni, fejn spiċċa fir-raba' post. St Joseph's ħadu sehem biss għal staġun wieħed. Fit-tmiem ta' l-istaġun dan it-tim sparrixxa għal kollox mix-xena tal-futbol lokali.

## Small Spartans

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | - 1928 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - 28-10-28 | k. | RAF Headquarters | 0-2 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 06-01-29 | k. | Floriana St Francis | 1-1 | Amateur League II |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 05-02-33 | k. | Senglea United | 1-0 | Tieni Diviżjoni |

### Unuri mirbuħa minn Small Spartans

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Tieni Diviżjoni | 1932-33 | 1933-34 | | |
| Amateur League | | | | |
| Tieni Diviżjoni | 1929-30 | 1931-32 | 1928-29 | |

It-tim Ħamruniż ta' Small Spartans deher għall-ewwel darba fl-1928 f'logħba ta' ħbiberija kontra t-tim ta' l-RAF Headquarters. Tilef 2-0, iżda dan xejn ma qata' qalb iż-żgħażagħ Ħamruniżi. F'qasir żmien Small Spartans sar wieħed mill-aqwa timijiet *amateurs* li kellna f'Malta tant, li rebaħ il-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni ta' l-*Amateurs* darbtejn.

Fl-istaġun 1933-34, saret l-għaqda bejn l-MFA u l-MAFA. Għalhekk it-timijiet *amateurs* li kienu jilagħbu fil-kampjonat tal-MAFA tpoġġew fil-kampjonat ta' l-MFA. Small Spartans sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni. F'dan il-kampjonat Small Spartans kienu suċċess kbir, tant li kienu *champions* għal sentejn wara xulxin. F'dak iż-żmien, il-promozzjoni ma' kinitx xi ħaġa awtomatika. L-MFA kienet tagħżel hija t-timijiet ta' l-Ewwel Diviżjoni. Għal xi raġuni li kienet tafha hija biss, l-MFA għal sentejn wara xulxin m'għażlitx it-tim ta' Small Spartans biex jieħu sehem fit-kampjonat tal-kbar.

Small Spartans damu jeżistu sal-bidu ta' l-istaġun 1935-36 meta reġa' tfaċċa t-tim ta' Ħamrun Spartans. Jista' jkun, għalkemm m'għandniex provi, li t-tim Small Spartans bidel ismu għal dak ta' Spartans.

Ħamrun Spartans ħadu sehem fil-kampjonat Malti għal erba' staġuni sakemm il-gwerra waqfet l-attività tagħhom. L-aħjar staġun tal-Ħamrun Spartans f'dan il-perijodu kien l-1936-38 meta rebħu l-kam-





**Small Spartans FC rebbieħa tal-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni fl-istaġun 1932-33.**

pjonat tat-Tieni Diviżjoni. Din id-darba, Ħamrun rebħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni Sezzjoni B.

Kien fl-istaġun 1938-39 li Ħamrun Spartans għamlu d-debutt tagħhom fl-FA Trophy. Fil-5 ta' Marzu 1939 lagħbu kontra St George's fl-ewwel rawnd ta' din il-kompetizzjoni prestiġjuża. Il-logħba spiċċat fi *draw* ta' 0-0 biex wara Ħamrun tilfu 1-2 fir-*replay*.

## Ħamrun Liberty

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena tal-Fondazzjoni | - 1944 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | - Sett. 1944 | k. | RASC | 5-2 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | - 06-01-45 | k. | Senglea Athletics | 5-1 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | - 06-01-45 | k. | Senglea Athletics | 5-1 | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1944-45 | Strixxi Ħomor u Bojod |
| Indirizz | - 1944-45 | Duminku Falzon Bar |
| | | Radio City Bar |
| | - 1967-68 | 78 Triq il-Kbira, Ħamrun |

### Unuri mirbuħa minn Ħamrun Liberty

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| FA Trophy | | | 1945-46 | |
| Tieni Diviżjoni Sezzjoni | 1944-45 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1945-46 | | | |
| Minor League Sezzjoni | 1953-54 | 1961-62 | | |
| | 1976-77 | | | |
| Minors Cup | | | 1953-54 | |
| IASC League | 1966-67 | 1968-69 | 1971-72 | |
| | 1972-73 | 1973-74 | | |
| | 1974-75 | 1975-76 | | |
| | 1976-77 | 1982-83 | | |
| | 1990-91 | 1991-92 | | |
| IASC Cup | 1966-67 | 1967-68 | 1975-76 | 1982-83 |
| | 1968-69 | 1969-70 | 1983-84 | 1984-85 |
| | 1970-71 | 1971-72 | 1987-88 | 1991-92 |
| | 1972-73 | 1973-74 | 1997-98 | |
| | 1974-75 | 1981-82 | | |
| | 1993-94 | 1994-95 | | |
| IASC Challenge Cup | 1966-67 | 1970-71 | 1969-70 | 1975-76 |
| | 1967-68 | | | |
| IASC Amateur Cup | 1967-68 | 1981-82 | 1970-71 | 1988-89 |
| FFA U16 League | 1978-79 | | | |
| FFA U16 Cup | 1978-79 | | | |
| JSFL League | 1978-79 | | | |
| JSFL Cup | 1978-79 | | | |
| MOS U14 Cup | 1981-82 | 1982-83 | | |
| Ħamrun Winter League | 1982-83 | | | |
| Ħamrun Winter League Sez. | 1983-84 | | | |
| YFA U/14 | 1985-86 | | | |





**Ħamrun Liberty finalisti fl-FA Trophy fl-istaġun 1945-46**

Fl-1944 ġie mwaqqaf it-tim tal-Ħamrun Liberty. Liberty lagħbu l-ewwel logħba tagħhom f'Settembru ta' dik is-sena kontra RASC u rebħu 5-2. F'dak l-istess staġun it-tim beda jilgħab fit-Tieni Diviżjoni ta' l-MFA. It-tim kien taħt it-tmexxija tas-Sur Anġlu Farrugia li kien il-President tal-klabb.

Għall-ewwel it-tim beda jiltaqa' fil-ħanut ta' ċertu Karmenu Dimech, li kellu żewġ ħutu, Ninu u Pawlu, jilagħbu fit-tim. Ftit wara t-tim beda jiltaqa' fil-ħanut ta' Duminku Falzon, ir-*Radio City* Bar, illum *Chez Dominique.*[3]

Fit-tieni staġun tagħhom, 1945-46, il-Ħamrun Liberty ingħataw aktar appoġġ billi l-firda li kienet teżisti bejn dawk tan-naħa ta' fuq tal-Ħamrun u dawk ta' isfel bdiet tonqos.

Liberty marru tajjeb fit-Tieni Diviżjoni, tant li lagħbu *decider* għal min jitla' fl-Ewwel Diviżjoni. Iżda sfortunatament Ħamrun Liberty tilfu 4-0.

**1945-46 staġun li l-Ħamruniżi ma jinsewh qatt**

Meta n-Naxxar Lions rebħu lill-Ħamrun Liberty 4-0 fil-finali tal-kampjonat il-partitarji Ħamruniżi ftit kienu jaħsbu li xorta waħda kienu se jakkwistaw post fl-ogħla diviżjoni. Iżda dak li ma kinux jaħsbu ġara meta l-kumitat tas-St Joseph's ta' l-Imsida, li kienu ġew l-aħħar fil-klassifika tal-kampjonat ta' l-Ewwel Diviżjoni għal xi raġuni jew oħra ma ridux ikomplu jilagħbu fl-Ewwel Diviżjoni u malli spiċċa l-istaġun huma avżaw b'dan lill-Kunsill tal-Malta Football Association. Hawn ta' min ifakkar li f'dak l-istaġun ma kienx hemm *relegation* iżda kien hemm promozzjoni mit-Tieni Diviżjoni biex it-timijiet isiru tmienja.

Wara d-diżappunt tagħhom fil-kampjonat, Ħamrun Liberty rebħu t-Tazza tat-Tieni Diviżjoni u telgħu fil-finali ta' l-FA Trophy kontra Sliema Athletics. Huma waslu sa hemm wara li għelbu lil Msida St Joseph's 1-0 u l-Melita 3-0. Fis-semi-finali l-Ħamruniżi kienu għelbu lil Naxxar Lions biex pattew għat-telfa li kienu sofrew fil-kampjonat.

Wara dan is-suċċess, Ħamrun Liberty applikaw lill-MFA biex jieħdu post St Joseph's fl-Ewwel Diviżjoni. Il-Kunsill ta' l-MFA aċċetta mill-ewwel din it-talba u Ħamrun ħadu post St Joseph's fl-Ewwel Diviżjoni.

Din l-aħbar xterdet bħal berqa mal-Ħamrun kollu u kellha effett qawwi fuq il-partitarji Ħamruniżi. L-entusjażmu kiber ħafna u mill-ewwel ittieħdu l-passi neċessarji biex isaħħu t-tim għall-istaġun 1946-47.

L-ewwel pass kien li l-isem tat-tim jinbidel għal Ħamrun Spartans, isem li għandu storja antika f'din il-belt popolata. Minkejja dan, l-isem ta' Ħamrun Liberty ma ntesa qatt fil-Ħamrun. Matul is-snin dan it-tim baqa' jieħu sehem fil-kampjonati tad-dilettanti b'suċċess kbir u naqqax ismu b'ittri tad-deheb fl-istorja tal-futbol fil-Ħamrun.

Għalkemm Ħamrun tilfu s-servizz ta' Fredu Preca, li kien reġa' lura fi ħdan Floriana FC, l-Ispartans ġabru fi ħdanhom il-plejers Ħamruniżi li kienu mxerrda ma' timijiet oħra. Huma rreġistraw lil Lewis Portelli mingħand Floriana, lil Ġużi Buttiġieġ u Walter Bezzina mingħand Valletta, u lil Joe Scifo mill-Floriana.

B'dawn l-akkwisti Ħamrun Spartans armaw tim qawwi iżjed milli kellhom fit-Tieni Diviżjoni. Wara li rebħu l-ewwel logħba tal-kampjonat 2-0 kontra Melita, huwa tilfu kontra Floriana u Sliema Wanderers. Din ta' l-aħħar ma tkomplietx u kellha riperkussjonijiet





Ħamrun Spartans rebbieħa tal-Cassar Cup fl-istaġun 1946-47.

kbar għall-klabb tal-Ħamrun.

Huma ġew ikkastigati bl-aħrax, u barra li tilfu l-*gate-money* tal-logħba kellhom ukoll tliet plejers sospiżi għal tliet xhur.

**Ċans żgħir**

Iċ-ċans li Ħamrun jirbħu l-kampjonat kien jidher żgħir. Iżda ħaġa tal-għaġeb, minkejja li kienu sofrew din id-daqqa ta' ħarta hekk kbira l-Ħamrun rebħu l-kumplament tal-logħob li kien fadlilhom barra *draw* kontra Naxxar Lions fl-ewwel rawnd u telfa ta' 1-0 kontra Valletta fit-tieni rawnd.

F'dak l-istaġun il-ġlieda għall-kampjonat kienet irrisolviet ruħha bejn il-Ħamrun Spartans u l-Valletta. U meta kien għad fadlilhom l-aħħar logħba tal-kampjonat, iż-żewġ timijiet kienu ndaqs fil-punti.

Is-Sibt 24 ta' Mejju 1947, il-Valletta lagħbu kontra l-Floriana u tilfu punt prezzjużissmu meta ġew *draw* ta' 1-1. L-għada, il-Ħadd, il-Ħamrun Spartans kellhom jilagħbu kontra Naxxar Lions. B'rebħa huma kienu jakkwistaw it-titlu ta' *Champions.*

Meta sal-*half-time* in-Naxxar kienu qed jirbħu 2-0, kien jidher li l-Ħamrun kienu tilfu kull speranza, iżda fit-tieni taqsima huma qamu fuq tagħhom. Megħjuna min-nuqqas għan-Naxxar ta' Pawlu Friggieri li

kien weġġa' serjament u kellu jittieħed l-isptar. It-tim tan-Naxxar għalhekk kellhom ikomplu b'għaxra min-nies. Il-Ħamruniżi skurjaw erba' gowls biex rebħu ż-żewġ punti li kellhom bżonn biex jirbħu l-kampjonat.

Dakinnhar il-Ħamrun kien imżejjen b'mixgħela ġenerali u bir-raġun kollu, għaliex ir-rebħ tal-kampjonat ġie fl-ewwel staġun tagħhom fl-ogħla diviżjoni. Iżda il-festa li saret fil-Ħamrun dakinhar ma tipparagunax mal-festi kbar li saru xahar u nofs qabel meta l-Ispartans rebħu l-Cassar Cup għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom meta għelbu lil Valletta 2-1 wara l-ħin barrani.

Iż-żewġ vittorji fil-kampjonat u l-Cassar Cup ma ntesewx mal-għeluq ta' l-istaġun. L-entużjażmu baqa' sejjer sew fis-Sajf sa ma waslet il-festa titulari ta' San Gejtanu fejn l-okkażjoni feliċi kienet ġiet imfakkra b'kompożizzjoni ta' marċ brijuż tas-Surmast Joseph Abela Scolaro tal-Għaqda Mużikali San Gejtanu.

### Bidu ta' era ġdida

Dan kien bidu ta' era ġdida għal Ħamrun Spartans. Għat-tliet staġuni ta' wara, l-Ispartans kienu sfida kontinwa għar-rebħ ta' l-unuri, għaliex filwaqt li fil-kampjonat huma dejjem spiċċaw bħala *runners-up*, huma rnexxielhom jirbħu l-Cassar Cup għat-tieni darba fl-istaġun 1948-49.

Sas-sena 1959, it-tim Ħamruniż baqa' meqjus bħala wieħed mill-aqwa timijiet lokali, u matul dawn is-snin huma spiċċaw hames darbiet bħala finalisti fil-kompetizjoni tal-Cassar Cup. Fil-kampjonat huma kważi dejjem spiċċaw fuq in-naħa ta' fuq tal-klassifika.

### Snin imqallba

Mas-Snin Sittin, it-tim tal-Ħamrun Spartans beda jnaqqas mill-glorja tiegħu u kellu jgħaddi minn mumenti dolorużi. Matul iż-żmien huwa kellu jitħabat bis-serjetà biex iżomm postu mal-kbar, u f'kull staġun spiċċa fin-naħa ta' isfel tal-klassifika. Minkejja l-ħidma kontinwa, id-daqqa fatali ġiet mal-bidu tas-Snin Sebgħin meta wara ħamsa u għoxrin sena, Ħamrun Spartans sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni. Minkejja dan, il-partitarji Ħamruniżi ma abbandunawx lill-benjamini tagħhom, tant li f'kull logħba li kien ikollhom jilagħbu, avolja l-logħob kien isir filgħodu, huma kienu jinżlu bi ħġarhom jinkoraġġixxu lit-tim tagħhom.



Sena wara, it-tim reġa' ħa postu mal-kbar b'akbar ħeġġa u determinazzjoni mhux biss biex iżomm postu fl-Ewwel Diviżjoni, iżda wkoll biex jirritorna lejn il-parti ta' fuq tal-klassifika. Iżda matul dan l-istaġun il-Ħamrun kienu fortunati li ma reġgħux sabu ruħhom lura fit-Tieni Diviżjoni meta spiċċaw fit-tmien post tal-klassifika. Dan iżda, ma qatax qalb il-Ħamruniżi u komplew jirsistu biex ikomplu jqawwu lit-tim tagħhom. Din il-ħidma tat il-frott tagħha għax fl-istaġun ta' wara huma spiċċaw *runners-up* fil-klassifika. Ħafna ħasbu li Ħamrun Spartans kienu sabu l-forma tagħhom, iżda ħafna wkoll kienu dawk li ħarġu diżappuntati meta fl-istaġun 1973-74, il-Ħamrun spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika biex fl-istaġun ta' wara kellhom jilagħbu fit-Tieni Diviżjoni.

### Lura mal-kbar

Fl-istaġun 1974-75 Ħamrun Spartans tilfu l-promozzjoni u r-rebħ tal-kampjonat tat-Tieni Diviżjoni għal punt wieħed biss. Staġun wara ngħatat spinta qawwija biex it-tim jimxi 'l quddiem. Ġew akkwistati plejers ġodda biex ikomplu jsaħħu t-tim. Dawn l-isforzi taw il-frott u waslu biex Ħamrun Spartans rebħu l-Kampjonat tat-Tieni Diviżjoni.

Ħafna għadhom jiftakru l-ferħ li rrenja f'dik l-okkażjoni u l-festi kbar li ġew organizzati mal-Ħamrun kollu.

Minn dak inhar sa l-istaġun 1982-83 il-Ħamruniżi għaddew minn mumenti sbieħ u oħrajn koroh, iżda qatt ma rnexxielhom jirbħu xi wieħed mill-unuri prinċipali ta' pajjiżna.

### Tibda l-era ta' Victor Tedesco

L-istaġun 1982-83 kellu jkun dak tal-75 anniversarju mill-bidu tal-futbol fil-Ħamrun. Għalhekk kien xieraq li jsir minn kollox biex Ħamrun Spartans jagħmlu dan l-istaġun wieħed memorabbli. Fil-fatt hekk ġara. Wara 36 sena ta' imrar u dmugħ, il-partitarji kellhom tassew għaliex jifirħu. Għall-ewwel darba fl-istorja tagħhom Ħamrun Spartans għamlu d-*double*. Kien staġun li kull dilettant Ħamruniż kien minn dejjem joħlom bih.

Dan kollu sar wara sforz straordinarju min-naħa tal-Kumitat ferm ħabrieki mmexxi mill-President Victor Tedesco. Ftit kienu dawk li bassru x'kien sejjer jiġri f'dak l-istaġun għaliex fl-istaġun ta' qabel Ħamrun xejn ma marru tajjeb. Ħamrun bdew l-istaġun 1981-82 b'mod



**It-tim ta' Victor Tedesco rebbieħ ta' l-unuri kollha li joffri l-futbol Malti.**

diżastruż. Tant hu hekk li sa tmiem l-ewwel rawnd tal-kampjonat l-Ħamrun kienu erba' punti taħt Valletta u ħamsa taħt Senglea. Kien għad kisbu biss żewġ punti minn seba' logħbiet. Kulħadd kien qata' kull tama li dik is-sena il-Ħamrun setgħu jeħilsu mir-*relegation*. Iżda l-kumitat flimkien mal-plejers qamu fuq tagħhom. Matul it-tieni rawnd l-Ispartans issorprendew lilhom infushom għaliex bi sforz qalbieni huma rebħu erba' partiti, ġew darbtejn *draw* u tilfu waħda biss. B'hekk huma baqgħu mal-kbar u kkundannaw lill-Isla għat-Tieni Diviżjoni.

Dan is-suċċess Ħamruniż ta ċ-ċans lill-Ispartans li jissieltu mal-kbar fl-istaġun ta' l-anniversarju. Għalhekk il-kumitat taħt it-tmexxija tas-Sur Victor Tedesco, ħasbu li jagħmlu dan l-istaġun wieħed memorabbli. Ħasbu biex iġibu kowċ ġdid b'esperjenza tal-Premier League. Dan kien Freddie Cardona li sentejn qabel kien jikkowċja lis-Sliema Wanderers. Dan flimkien mal-kumitat ħasbu biex isaħħu t-tim bi plejers ta' esperjenza.

B'hekk mal-plejers Ġorġ Xuereb u Charlie Zammit li kienu nġabu xi sentejn qabel mingħand Floriana u Gżira rispettivament xtraw plejers oħra stabbiliti. Fost dawn insibu lil Karlu Seychell tal-Valletta, Joe Brincat tas-St George's u Raymond Xuereb u Edwin Farrugia tal-Floriana. Dawn il-plejers ġodda kellhom jiftħu paġna ġdida fl-istorja tal-Ħamruniżi.

Dan kollu ma kienx biżżejjed għal Victor Tedesco. Ried iġib ukoll plejers magħrufa stranġieri biex jgħolli l-livell tal-logħob lokali u jkun żgur li l-Ispartans jagħmlu sforz qawwi biex jirbħu l-kampjonat. Għalhekk għamel kuntatti ma' plejers internazzjonali sakemm sab tnejn jgħoddu għalih. Dawn kienu Peter Hatch, plejer regulari ta' Exeter City u John Linacre li kien jilgħab ma' bosta timijiet tal-kampjonat Ingliż.

Inqalgħu ħafna diffikultajiet mid-Diviżjoni ta' l-Immigrazzjoni. Għalhekk dawn iż-żewġ plejers ma setgħux jiddebuttaw mat-tim mill-ewwel. Għall-ewwel dawn iż-żewġ Ingliżi ma mpressjonawx, iżda meta ġew imdaħħlin fl-aħħar partiti tal-kampjonat u fl-FA Trophy għenu mhux ftit biex l-Ispartans ikollhom tim tassew formidabbli.

Fl-10 ta' Ottubru 1982, Ħamrun Spartans taw bidu għall-kampjonat. Mill-bidunett deħru li kienu sejrin ixejnu kull oppożizzjoni. Mill-ewwel logħba kontra Żurrieq sa l-aħħar waħda kienu dominanti.

Wara Żurrieq, Ħamrun ġrew bir-Rangers ta' Ħaż-Żebbuġ (4-0). Iċ-*Champions* Hibernians irnexxielhom iżommuhom *draw* (1-1) biex telfuhom l-ewwel punt ta' l-istaġun. Wara ġie r-riżultat prestiġjuż ta' 0-0 kontra t-tim Ingliż Everton, f'logħba ta' ħbiberija. Wara din il-logħba l-Ispartans komplew il-mixja tagħhom b'rebħa ta' 6-1 kontra t-tim żagħżugħ tar-Rabat biex telgħu fil-quċċata tal-klassifika. Wara għelbu lis-Sliema 1-0 u lir-rivali kbar tagħhom Valletta bl-istess skor.

Wara li ġew *draw* 0-0 kontra Floriana, Ħamrun saru *Champions* tax-xitwa. Issa kienu favoriti li jirbħu r-raba' kampjonat tagħhom wara 36 sena ta' diżappunti.

It-tieni rawnd beda bil-Ħamrun ferm kunfidenti u aktar kalmi biex komplew il-mixja tagħhom lejn it-trijonf aħħari. Hekk reġgħu rebħu liż-Żurrieq (2-0), liż-Żebbuġ (1-0), lir-Rabat (3-1), lill-Valletta (1-0) u fl-aħħar logħba lill-Floriana. Ġew miżmuma *draw* mis-Sliema (0-0) u Hibernians (1-1).

Il-Ħadd 20 ta' Marzu 1983, ġew inkurunati *champions* fil-logħba kontra Sliema. Il-partitarji Ħamruniżi li dejjem kien magħquda mat-tim tagħhom anke meta dan it-tim għadda minn żminijiet koroħ, kellhom xahar żmien biex iħejju l-akbar festa li qatt rat Malta f'dak li

huwa *sports.* Din il-festa spettakolari saret nhar is-Sibt 23 ta' April, meta l-Ispartans lagħbu l-aħħar logħba kontra Floriana.

Wara l-logħba l-festi komplew fit-toroq ewlenin tal-Ħamrun fost il-briju u d-daqq tal-baned Ħamruniżi. Ġew imħejjija ħafna karrijiet kuluriti li sfilaw minn Ta' Qali għal Strada Rjali. Il-Ħamrun kollu dak in-nhar kien imżejjen bil-bnadar u *streamers.* Hekk saret ċelebrazzjoni li baqgħet sejra sa tard bil-lejl.

L-istorja ta' dak l-istaġun hekk memorabbli kompliet fil-kompetizzjoni ta' l-FA Trophy li fiha l-Ispartans qatt ma marru tajjeb għaliex darbtejn biss kienu dehru fil-finali u t-tnejn kienu tilfuhom kontra Sliema Wanderers.

Ix-xewqa kbira tal-Ħamruniżi kollha kienet li jżidu t-Trophy marrebħ tal-Kampjonat. Il-Ħamrun ma kellhomx passaġġ faċli lejn il-finali. Veru li bdew b'rebħa faċli fuq Gudja United (3-0), iżda ġew imħabbta minn Rabat Ajax li ġew eliminati 1-0 b'*penalty* tard fil-logħba.

Ħamrun kellhom jitħabtu ħafna kontra Żurrieq. Fl-ewwel logħba l-ebda tim ma rnexxielu jiskorja, filwaqt fir-*replay* kienu Żurrieq li skurjaw l-ewwel. Ħamrun ġabu l-gowl tad-*draw* fl-aħħar seba' minuti tal-ħin regulari. Imbagħad f'żewġ minuti fl-ewwel taqsima tal-ħin barrani l-Ispartans għelbu r-reżistenza qalbiena taż-Żrieraq.

Fil-finali l-Ħamruniżi ma sabuhiex iebsa biex jirbħu lill-Beltin. Gowl ferm bikri fil-logħba ġab fix-xejn kull reżistenza Beltija li mbagħad reġgħet ċediet għal darb'oħra. Ir-rebħa Ħamruniża kienet ta' 2-0. Hekk il-Ħamruniżi għamlu dak l-istaġun bħala l-aktar wieħed memorabbli fl-istorja tagħhom.

**L-era l-kbira tal-Ħamrun**

Bla dubju ta' xejn l-aqwa era fl-istorja tal-Ħamrun Spartans kienet dik ta' bejn l-1983 u l-1989 meta Ħamrun iddominaw għal kollox ix-xena tal-Futbol lokali. Ta' min jagħti daqqa ta' għajn lejn dawn l-istaġuni wieħed wara l-ieħor.

**1983-84**

**Frakass fil-finali tat-Trophy**

Ħamrun Spartans iddebuttaw fit-Tazza taċ-*Champions* fl-14 ta' Settembru 1983, kontra Dundee United. Dundee rebħu f'Ta' Qali 3-0. Rebħa mingħajr wisq tbatija għaċ-*champions* Skoċċiżi. Iżda dan kien l-aħjar riżultat miksub mill-Maltin f'dak l-istaġun.

F'Tennadice Park, ħmistax-il ġurnata wara, l-Ispartans reġgħu adottaw pjan difensiv. Reġgħu tilfu iżda, kellhom is-sodisfazzjon li t-telfa kienet b'marġini aċċettabbli.

F'dak l-istaġun il-kampjonat intlagħab fuq sistema ġdida li kellha tkabbar l-interess fil-kampjonat. Permezz ta' din is-sistema, it-timijiet lagħbu kampjonat ta' rawnd wieħed. L-ewwel erba' timijiet klassifikati kkontestaw iċ-*Championship Pool.*

Fl-ewwel fażi Ħamrun ma kienux konsistenti u tilfu ħafna punti prezzjużi biex fit-tieni fażi kienet diffiċili li jirbħu l-Kampjonat. Ħamrun tilfu l-partitissima kontra Valletta 0-1. Meta fil-partita ta' wara l-Ispartans għelbu lil Rabat Ajax, Ħamrun għamlu lill-Beltin *Champions.*

Ħamrun Spartans bdew favoriti li jirbħu t-Trophy. Huma kisbu dan is-suċċess mingħajr ma sofrew gowl. Iżda kellhom jilagħbu l-finali darbtejn għaliex l-avversarji tagħhom Żurrieq ħabtuhom ħafna.

Fl-ewwel logħba kien hemm frakass kbir f'Ta' Qali. Qabel il-logħba l-partitarji taż-żewġ naħat xeħtu oġġetti lil xulxin waqt li ġġieldu kontra xulxin. L-inċidenti ta' vjolenza u vandaliżmu damu għal madwar 40 minuta.

Għar-*replay* ittieħdu l-prekawzjonijiet kollha. Il-partita intlagħbet mingħajr inċidenti. L-Ispartans ħarġu rebbieħa meritatament mingħajr sfida qawwija ta' Żurrieq. Is-sostitut Konrad Sultana, li ħa post il-plejer-kowċ Giorgi Ivanov skorja l-gowl deċiżiv tmien minuti mit-tmiem.

**1984-85**

**Degorgio l-ewwel plejer professjonali Malti**

Fl-Ewwel ta' Jannar 1985, il-Corinthia Group of Companies issekondat lill-impjegat tagħha Michael Degorgio bħala plejer professjonali mal-Malta Football Association.

Dan kien ifisser li Degorgio kien jista' jittrenja *full-time* taħt il-gwida tal-kowċ Nazzjonali. Dan il-pass fetaħ it-triq għall-iskema professjonali għall-plejers tat-tim Nazzjonali.

**Suċċess uniku mill-Ispartans**

F'dan l-istaġun Ħamrun kitbu paġna glorjuża fl-istorja tal-Futbol Malti. L-Ispartans saru l-ewwel tim Malti li rebaħ iż-żewġ *legs* f'kom-

petizzjoni Ewropea. Dan ġara fit-Tazza tat-Tazzi kontra Ballymena, ir-rebbieħa tat-Tazza ta' Eire.

L-Ispartans wettqu l-impossibbli meta għelbu lill-Balymena United 1-0 fix-Showgrounds u 2-1 f'Ta' Qali. L-eroj wara s-suċċess Ħamruniż kien il-*midfielder* internazzjonali Ray Xuereb, li skorja t-tliet gowls tat-tim tiegħu.

Fit-tieni rawnd, Ħamrun lagħbu kontra t-tim magħruf ta' Dinamo Moskow. Din id-darba l-istorja kienet ħafna differenti. Kif wieħed kien jistenna, il-klassi tat-tim Russu kienet kbira wisq għat-tim Malti. Għalkemm tilfu 5-0, Ħamrun taw wirja qalbenija u f'Ta' Qali tilfu biss bl-iskor ta' 1-0.

**1985-86**

Fl-istaġun 1985-86 Ħamrun Spartans kellhom staġun pjuttost kwiet. Ħamrun iltaqgħu kontra Dinamo Tirana ta' l-Albanija fit-Tazza UEFA u ġew eliminati b'gowl wieħed biss. Tilfu 1-0 fl-Albanija u ġew *draw* ta' 0-0 f'Malta.

**1986-87**
**Dominju Ħamruniż**

F'dan l-istaġun Ħamrun Spartans b'taħlita ta' logħob prattiku u effettiv, iżda fl-istess ħin spettakolari, deħru superjuri għal kull tim ieħor. Kisbu l-kmand tal-klassifika mill-ewwel partita u baqgħu hemm. Veru li dawk meqjusa bħala sfidanti serji fixklu lil xulxin fil-konfronti diretti. Dan bla dubju ħaffef ix-xogħol tal-Ħamruniżi li wara kollox bil-wirjiet li offrew urew biċ-ċar li ma kellhom bżonn ebda favuri.

Id-dominju Ħamruniż deher ċar mid-distakk rekord ta' disa' punti bejnhom u t-tim li spiċċa fit-tieni post.

Fl-FA Trophy Ħamrun komplew fejn ħallew fil-kampjonat u prattikament ftit li xejn sabu diffikultà biex iżidu r-rebħ tat-Trophy ma' dak tal-kampjonat. B'hekk huma kkonfermaw is-superjorità assoluta li wrew f'dak l-istaġun. Ħamrun xejn ma sabuha diffiċili biex jeliminaw lil Valletta u lil Floriana.

Il-finali bejn Ħamrun u Sliema Wanderers intlagħbet filgħodu. Forsi kienet nieqsa minn mumenti eċitanti, iżda kellha wkoll ħafna logħob intelliġenti. Minkejja s-superjorità tal-Ħamruniżi, is-Slimiżi ma naqsux li joffru oppożizzjoni akkanita u kellhom ukoll is-sodisfazzjon li kienu l-uniku tim li skorja kontra l-Ħamrun fit-Trophy.

**L-akbar telfa fl-Ewropa**

Fil-bidu ta' dak l-istaġun Ħamrun telgħu kontra t-tim qawwi ta' Rapid Vienna. Ir-rekord Ħamruniż fl-Ewropa kien sa dak iż-żmien wieħed tajjeb ħafna. Għalhekk it-telfa ta' 6-0 li sofrew fi Vienna kienet waħda pjuttost kiefra għall-klabb Malti.

Fit-tieni logħba quddiem folla żgħira ta' madwar 900 spettatur, il-Ħamruniżi marru aħjar għaliex qalgħu gowl wieħed biss.

**1987-88**
**Superjorità Ħamruniża**

Ħamrun Spartans żammew it-titlu ta' *Champions* u ma kinitx xi sorpriża. Jekk forsi ma ddominawx, Ħamrun urew l-aktar logħob aggressiv. U kien dan it-tip ta' logħob li wassalhom biex jibqgħu fuq quddiem, anki meta f'mument kruċjali ġew megħluba minn Sliema Wanderers.

**Ħamrun jirbħu l-ħamsin edizzjoni**

Għall-darba oħra l-FA Trophy ikkonfermat id-dominju assolut li kellhom il-Ħamruniżi fix-xena lokali. Ħamrun kellhom jitħabtu biex jeliminaw lin-Naxxar u liż-Żurrieq fi triqthom lejn il-finali. Fl-istess ħin Floriana l-anqas ma kellhom xi passaġġ faċili. Kien biss b'żewġ gowls fl-aħħar minuti li ssuperaw l-isfida tal-Valletta u sabuha iebsa biex jeliminaw lir-Rabat.

Il-finali offriet aktar spettaklu minn futbol sabiħ. Fil-fatt fl-ewwel taqsima l-logħba kienet diġà mirbuħa. Il-Furjaniżi pattew qares għaċ-ċansijiet li tilfu u kien biss fl-aħħar seba' minuti li għamlu t-telfa waħda aktar rispettabbli.

**Eliminati bl-unuri.**

Fit-Tazza taċ-*Champions* Ħamrun kellhom l-unur li jirreġistraw rebħa ta' 2-1 kontra Nentori Tirana ta' l-Albanija. Fit-tieni *leg* f'Tirana, l-Ispartans tilfu 2-0 biex ġew eliminati b'*aggregate* ta' 3-2. Iż-żewġ gowls ta' Nentori ġew skurjati minn Hodju u Josa f'nofs it-tieni taqsima. Bejn dawn iż-żewġ gowls Ħamrun kellhom lil Leo Refalo mkeċċi.



Il-Victor Tedesco Stadium, munument ħaj ta' l-akbar era fl-istorja tal-futbol fil-Ħamrun.

**1988-89**

F'dan l-istaġun Ħamrun Spartans pattew ftit għat-telf tal-kampjonat bir-rebħ ta' l-FA Trophy għat-tielet darba wara xulxin. Il-Ħamrun ftit sabu oppożizzjoni minn Żebbuġ Rangers, Mosta Athletic u Naxxar Lions qabel ma waslu sal-finali fejn iltaqgħu ma' Floriana.

Il-finali kienet logħba bilanċjata u ġiet deċiża biss b'gowl wieħed skurjat wara biss kwarta logħob. Floriana għamlu minn kollox biex jippruvaw isalvaw il-logħba iżda kollox kien għalxejn għaliex id-difiża Ħamruniża żammet sod sa l-aħħar suffara.

**1989-90**

Dan kien staġun pjuttost kwiet għal Ħamrun Spartans. Il-Ħamruniżi ċedew il-kampjonat lir-rivali kbar tagħhom Valletta u t-Trophy lis-Sliema Wanderers.

**1990-91**

Wara l-istaġun kwiet li għaddew minnu l-Ħamrun ħafna kienu dawk li bdew ibassru li l-aqwa żmien tal-Ħamrun kien għadda, iżda l-istaġun 1990-91 wera kemm dawk li bassru hekk kienu żbaljati.



Ħamrun rebħu t-tellieqa għar-rebħ tal-kampjonat b'mod meritat. F'kampjonat li fih il-loghob kien x'aktarx medjokri, l-Ispartans kienu bla dubju l-aktar tim konsistenti. Veru li mhux dejjem offrew wirjiet brillanti, iżda dejjem dehru tattikament superjuri għall-avversarji tagħhom. Dan kien il-fattur prinċipali li wassalhom biex prattikament jassiguraw ruħhom mir-rebħ tat-titlu sa tmiem l-ewwel rawnd. F'nofs triq huma kellhom vantaġġ komdu fuq Valletta.

F'dak l-istaġun memorabbli Ħamrun Spartans rebħu wkoll is-Super Cup, it-Tournament Super Five u l-Euro Cup.

**1991-92**

**Tintemm l-era l-kbira tal-Ħamrun**

Fil-istaġun 1991-92, Ħamrun Spartans wara bidu nċert, irkupraw tajjeb u sa tmiem l-ewwel rawnd daħlu b'tamiet sbieħ li jisfidaw lil Valletta u jżommu t-titlu.

Fit-tieni rawnd l-istorja nbidlet għal kollox. Ħamun kellhom bidu diżastruż, tant li mhux biss tilfu kull tama li jirbħu l-kampjonat iżda tilfu wkoll it-tieni post.

Ħamrun pattew għad-diżappunt li kellhom fil-kampjonat bir-rebħ ta' l-FA Trophy. Fil-kwarti tal-finali, il-logħba bejn Ħamrun u Sliema żvolġiet f'waħda eċċitanti bis-Sliema jġibu d-*draw* fl-aħħar sekondi tal-ħin barrani. Fil-fatt kellhom ikunu l-*penalties* li poġġew lil Ħamun fis-semi-finali.

Fis-semi-finali Floriana pattew qares għal ħafna ċansijiet li tilfu. Ħamrun ħatfu tnejn mill-ftit li kellhom biex kisbu d-dritt li jilagħbu fil-finali kontra r-rivali eterni tagħhom Valletta.

**Gowls u eċċitament kontinwu**

Il-folla kbira li attendiet għall-finali żgur li ma ħarġitx diżappunta-ta, għaliex iż-żewġ timijiet offrew sagħtejn ta' futbol mill-aqwa.

Gowl minn taħt, Valletta dawru r-riżultat favur tagħhom fit-tieni taqsima. Iżda bil-partitarji Beltin diġà lesti biex jiċċelebraw, fl-aħħar sekondi tal-ħin miżjud, Ħamrun kisbu *draw* drammatiku! L-eċċitament kompla fil-ħin barrani, bil-Valletta jiskurjaw u Ħamrun isalvaw il-logħba u jisfurzaw *replay*.

Fir-*replay*, l-eċċitament reġa' ma kienx nieqes, b'mod partikolari fit-tieni taqsima meta l-Valletta għamlu sforz kbir biex isalvaw il-

logħba. Iżda din id-darba l-ħin barrani ma kienx meħtieġ. B'hekk Ħamrun rebħu l-kompetizzjonijiet kollha li ntlagħbu fuq bażi ta' *knock-out* matul dak l-istaġun.

Dan kien l-aħħar staġun kbir tal-Ħamrun taħt it-tmexxija ta' Victor Tedesco. Wara dan l-istaġun, it-tim beda jbatti. Fl-istaġun ta' wara t-tim rebaħ il-Euro Cup iżda, wara dan l-unur waqgħet nixfa kbira.

Bejn l-1993 u 1998, it-tim baqa' dejjem f'nofs il-klassifika. Ftit ftit, il-plejers li tant ħadu unuri lejn il-Ħamrun bdew jitilqu wieħed wara l-ieħor. Raymond Vella, 'il-Mundu', Michael Degorgio, Marco Grech, l-aħwa Refalo, l-aħwa Xuereb u sħabhom l-oħra telqu u magħhom telqet ukoll l-akbar era fl-istorja tal-futbol fil-Ħamrun.

Sa fl-aħħar wasal l-istaġun 1998-99. Staġun mimli inkwiet u xorti ħażina. It-tim Ħamruniż mill-ewwel deher fi kriżi. In-nuqqas ta' plejers ta' klassi u fuq kollox in-nuqqas ta' finanzi għamluha diffiċli għall-klabb biex jikkompetti fl-għola diviżjoni. Il-Ħamruniżi bdew jitiflu logħba wara l-oħra sakemm fl-aħħar ta' l-istaġun ġew relegati għall-Ewwel Diviżjoni. B'hekk ir-rota tal-fortuna ta' dan il-klabb kbir daret dawra sħiħa. Wara tant snin ta' glorja l-klabb kellu jduq l-imrar u l-umiljazzjoni tar-*relegation*. Iżda ħaġa waħda hija żgura. Dan iż-żmien ikrah għad jgħaddi wkoll u l-għajta 'Ħamrun, Ħamrun' għad terġa' tinstema f'Ta' Qali.

**Klabbs Oħra li kienu mwaqqfa fil-Ħamrun matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Ħamrun Rovers | 1912 |
| Ħamrun Tigers | 1920 |
| Ħamrun FC | 1922 |
| Ħamrun St Paul's | 1926 |
| Small Spartans | 1928 |
| Ħamrun Technical School | 1933 |
| Ħamrun Red Stars | 1934 |
| Ħamrun Lions | 1935 |
| Ħamrun Small Lions | 1935 |
| Ħamrun Polites | 1936 |
| St Joseph's Institute | 1936 |
| Ħamrun Thiene | 1936 |
| Ħamrun Charlton Athletic | 1936 |
| Ħamrun Flyers | 1936 |
| Ħamrun Stars | 1937 |
| Ħamrun Sheffield United | 1937 |



| | |
|---|---|
| Ħamrun Athletics | 1937 |
| Ħamrun Blue Birds | 1937 |
| Ħamrun Junior Sparta | 1938 |
| Ħamrun Lyceum | 1938 |
| Ħamrun St Francis | 1938 |
| Ħamrun Gunners | 1938 |
| Ħamrun Aston Villa | 1938 |
| Ħamrun Sports Club | 1939 |
| Ħamrun Eagles | 1944 |
| Ħamrun Rapids | 1944 |
| Ħamrun Youths | 1944 |
| Ħamrun White Stars | 1944 |
| Ħamrun Little Eagles | 1945 |
| Ħamrun Catholic Action | 1945 |
| Ħamrun St Michael's | 1946 |
| Ħamrun Exeter | 1949 |
| Ħamrun ŻĦN | 1950 |
| Ħamrun Arsenal | 1950 |
| Ħamrun Heroes | 1950 |
| Imrieħel TS | 1951 |
| Ħamrun Atoms | 1951 |
| Ħamrun Knights | 1952 |
| Ħamrun Thiene | 1954 |
| Ħamrun Lucky Stars | 1954 |
| Ħamrun Thunderers | 1955 |
| Ħamrun Rangers | 1957 |
| Ħamrun Lightnings | 1957 |
| Ħamrun Prestons | 1957 |
| Ħamrun Labour Brigade | 1961 |
| Ħamrun Valiants | 1961 |
| Ħamrun Choir | 1962 |
| Ħamrun Leowe Opta | 1962 |
| Ħamrun Diamonds | 1963 |
| Ħamrun New Stars | 1964 |
| Ħamrun White Rocks | 1965 |
| Ħamrun Milenders | 1965 |
| Ħamrun Young Liberty | 1967 |
| Ħamrun Shamrocks | 1968 |
| Ħamrun Red Devils | 1968 |
| Ħamrun VIP's | 1969 |
| Samra United | 1971 |
| Ħamrun Devils | 1972 |
| Ħamrun Wolves | 1972 |
| Ħamrun Butterflies | 1972 |
| Ħamrun Jesmond | 1972 |
| Ħamrun Hotspurs | 1972 |
| Ħamrun Choir Boys | 1975 |
| Ħamrun CBB | 1977 |

| | |
|---|---|
| Ħamrun IMC | 1977 |
| Ħamrun Lega | 1980 |
| Ħamrun SF | 1980 |
| Ħamrun Amateurs | 1982 |
| Ħamrun BBSF | 1982 |
| Ħamrun Big Apple | 1982 |
| Ħamrun Carol United | 1982 |
| Ħamrun Forest | 1982 |
| Ħamrun GĦŻS | 1982 |
| Ħamrun Old Timers | 1982 |
| Ħamrun Yankees | 1982 |
| Ħamrun Azzuri | 1983 |
| Ħamrun California Blues | 1983 |
| Ħamrun Cosmos 83 | 1983 |
| Ħamrun Flamengoes | 1983 |
| Ħamrun FT | 1983 |
| Ħamrun Juventus | 1983 |
| Ħamrun Maple Leaf | 1983 |
| Ħamrun Nazac | 1983 |
| Ħamrun Sportsmen Tiger | 1983 |
| Ħamrun SV Certina | 1983 |
| Ħamrun MBO | 1984 |
| Ħamrun MLP | 1984 |
| Ħamrun Milenders Veterans | 1986 |
| Ħamrun Veterans | 1986 |

**NOTI U REFERENZI:**


1. *Daily Malta Chronicle,* (13-05-07).
2. Barbara C., 'L-Istorja tal-Football Malti', *Il-Berqa,* (17-11-55).
3. Lia M., 'Paġni mill-Istorja', Ħamrun Spartans Premier Division Champions 1982-83.







# ISLA

| | |
|---|---|
| **Senglea Shamrocks** | **1912 - 1914** |
| **Senglea United** | **1921 - 1939** |
| **Senglea Athletics** | **1944 -** |

Is-sena 1895 kienet waħda importanti għall-Isla, għall-anqas safejn jidħol il-futbol. Għaliex ir-rekords juru li f'dik is-sena, twieled l-ewwel klabb tal-futbol f'dik il-belt storika.

Fil-30 ta' Marzu 1985, tim bl-isem ta' Isola United lagħab logħba futbol kontra t-tim tal-Union Klabb fil-grawnd ta' San Klement f'Bormla. It-tim ta' l-Isla tilef 2-0, u għalkemm din hija l-unika logħba li nafu biha, kienet biżżejjed biex tat il-bidu għal logħba tal-futbol f'din il-belt antika.[1]

## Senglea Shamrocks

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1906 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 1908 | k. | Melita-Vittoriosa | *draw* | Logħba għal Tazza |
| L-Ewwel Logħba - Kompetittiva | – 23-04-11 | k. | Valletta United | 0-3 | National Cup |
| L-Ewwel Logħba - Kampjonat | – 15-12-12 | k. | Melita-Vittoriosa | 1-2 | Civilian League |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - 1907-08 | Flokkijiet suwed - xorts bojod |
| Indirizz | - 1907-08 | 215 Strada Due Porte, Isla. |
| | - 909-10 | 68 Strada Due Porte, Isla |

Minn tagħrif li għandna, jidher li t-tieni tim li twaqqaf fl-Isla kien Senglea Shamrocks li ġie mwaqqaf fl-14 ta' Novembru 1906. Il-każin kien f'numru 215 Strada Due Porte. Dan it-tim beda bħal ħafna timijiet oħra billi jilgħab logħob ta' ħbiberija kontra timijiet tas-Servizzi.[2]

Ix-Shamrocks kienu attivi bejn is-sena 1906 u l-bidu tal-Gwerra l-Kbira u, kienu l-ewwel tim li daħħal il-futbol kompetittiv fl-Isla. F'Mejju 1908, Shamrocks lagħbu l-logħba għal tazza kontra l-ġirien tagħhom Melita-Vittoriosa. Din il-logħba ntemmet fi *draw* ta' 1-1. Ġimgħa wara ż-żewġ timijiet reġgħu lagħbu. Din id-darba t-tim tal-Birgu rebaħ 1-0.

Fl-1909 Shamrocks bidlu l-każin għal 68 Strada Due Porte. F'dak l-istaġun ġie organizzat għall-ewwel darba l-Kampjonat Malti, iżda Shamrocks ma ħadux sehem.

Fl-1910-11, Senglea Shamrocks ħadu sehem fil-kompetizzjoni għal tazza li kienet ġiet organizzata mill-proprjetarji tan-National Football Ground. Fl-ewwel logħba tagħhom ħadu *walkover* kontra Melita-Vittoriosa. Fit-tieni logħba tilfu 4-0 kontra Valletta United.

### Senglea Shamrocks 1906

Hekk nistgħu ngħidu li bdiet il-ħajja kompetittiva tat-tim mill-Isla. Iżda aħjar ngħiduha mill-ewwel li l-ħajja kompetittiva tax-Shamrocks xejn ma kienet feliċi. Bejn l-1910 u l-1913 ħadu sehem darba fil-kampjonat u tliet darbiet fit-Tazza u baqgħu mingħajr ma rebħu logħba waħda. Mhux biss, iżda fl-1913 tilfu 13-0 kontra Ħamrun Spartans fit-Tazza!





Senglea Shamrocks 1906.

Fl-1913-14 Senglea reġgħu ħadu sehem fil-Kampjonat, imma bħas-sena ta' qabel ma marrux tajjeb. Tant li kisbu biss tliet punti minn sitt logħbiet.

Fl-istaġun ta' wara faqqgħet l-Ewwel Gwerra Dinjija u għalkemm il-logħob kompetittiv tkompla għal staġun ieħor, Senglea Shamrocks ma ħadux sehem aktar. Forsi kienet il-gwerra li qatgħetilhom qalbhom jew inkella setgħu kienu r-riżultati ħżiena li ġabu. Kienet x'kienet ir-raġuni Senglea Shamrocks sparixxew għal kollox mix-xena tal-futbol Malti.

## Senglea United

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1921 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 08-12-21 | k. | Valletta United II | 1-2 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Kompetittiva | – 08-12-21 | k | Valletta United II | 1-2 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Kampjonat | – 08-12-21 | k. | Valletta United II | 1-2 | Tieni Diviżjoni |

| | | |
|---|---|---|
| Indirizz | - 1921 | Triq il-Bastjun |
| | - 1932-33 | 155 Triq San Gużepp[3] |

### Unuri mirbuħa minn Senglea United

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| Amateur Cup | | | 1933-34 | |
| Good Conduct Shield | 1937-38 | | | |
| Minors GC Shield | 1938-39 | | | |

Fl-1921 twaqqaf fl-Isla l-klabb ta' Senglea United. Il-każin kien fi Triq il-Bastjun fejn illum hemm l-iskola. Senglea mill-ewwel daħlu fit-Tieni Diviżjoni, iżda fl-ewwel staġun fil-Kampjonat xejn ma marru tajjeb, tant li spiċċaw fit-tmien post tal-klassifika finali.

Fl-istaġun 1923-24 it-tim deher ħafna aħjar u kien fost il-favoriti li jirbħu l-promozzjoni għall-Ewwel Diviżjoni. Iżda ġara li fil-logħba kontra Gżira Lions, meta l-iskor kien diġà 5-0 favur Senglea, inqala' ħafna inkwiet u ġlied bejn il-plejers u l-partitarji taż-żewġ timijiet. Il-logħba ġiet abbandunata u ż-żewġ timijiet tkeċċew mill-kampjonat.

Wara dan l-inċident it-tim sfratta. Fl-1928-29, Senglea United reġgħu armaw biex jieħdu sehem fil-kampjonat ta' l-*Amateurs*. Iżda bħal darba oħra, it-tim sfratta f'nofs il-kampjonat u kellu jirtira.

Għaddew erba' snin u għat-tielet darba Senglea United reġgħu armaw. Għal darba oħra l-MFA poġġiethom fit-Tieni Diviżjoni. Bejn l-1932 u 1936 Senglea okkupaw l-aħħar postijiet tal-klassifika. Iżda fl-istaġun 1936-37 ix-xorti tajba telqithom u ġew relegati għat-Tielet Diviżjoni. Damu f'din id-diviżjoni sakemm bdiet il-gwerra, imbagħad ġralhom bħal ħafna timijiet oħra. Żarmaw, u qatt aktar ma ħadu sehem fil-Kampjonat Malti.





**Senglea United 1932-33**

Il-plejers ta' Senglea United talbu lill-MFA biex jingħaqdu ma' Senglea Sports Klabb. Milli jidher dan il-klabb kien jieħu parti f'diversi dixxiplini sportivi differenti iżda milli jidher, għallanqas safejn nafu qatt ma ħa sehem f'xi kompetizzjoni tal-futbol.

# Senglea Athletics

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Sena ta' Fondazzjoni | – 1935 | | | | |
| L-Ewwel Logħba | – 14-12-35 | k. | Vittoriosa Stars | 0-1 | Logħba ta' ħbiberija |
| L-Ewwel Logħba – Kompetittiva | – 05-01-36 | k. | Valletta Youngsters | 1-2 | Junior Cup Grawnd |
| L-Ewwel Logħba – Kampjonat | – 06-01-45 | k. | Ħamrun Liberty | 1-5 | Tieni Diviżjoni |
| L-Ewwel Logħba – Tim Barrani | –10-03-88 | k. | Ilves FC | ???? | Logħba ta' ħbiberija |

| | | |
|---|---|---|
| Kuluri | - Illum | Flokkijiet sofor, xorts ħomor |
| Indirizz | - 1944-45 | 63, Triq Sant Anġlu |
| | | 118 Strada Due Porte |
| | - 1945-46 | 4 Triq l-Oratorju |
| | - Illum | 45 Triq ir-Rebħa CSP 06 |

## Unuri mirbuħa minn Senglea Athletics

| Kompetizzjoni | Rebbieħa | | Runners-Up | |
|---|---|---|---|---|
| FA Trophy | | | 1980-81 | |
| L-Ewwel Diviżjoni | 1980-81 | | | |
| Tieni Diviżjoni | 1974-75 | | | |
| Tazza Tieni Diviżjoni | 1977-78 | | 1946-47 | 1973-74 |
| | | | 1974-75 | 1978-79 |
| Tielet Diviżjoni | 1972-73 | | 1963-64 | 1963-64 |
| Tielet Diviżjoni Section | 1960-61 | | | |
| Tazza Tielet Diviżjoni | 1963-64 | | 1972-73 | |
| Sons of Malta Cup II | | | 1975-76 | 1978-79 |
| Sons of Malta Cup III | 1973-74 | | | |
| Fair Play Trophy | 1975-76 | | | |
| Reserves I Diviżjoni | 1980-81 | | | |
| Minor League Section | 1960-61 | 1967-68 | | |
| **Tieni Tim** | | | | |
| Tielet Diviżjoni Sezzjoni | 1947-48 | | | |
| Good Conduct Cert. | 1947-48 | | | |

Logħba għall-benefiċenza 1971-72 k. Luqa St Andrew's 4-0





**Senglea Athletics fl-istaġun 1947-48 meta spiċċaw fit-tieni post fil-klassifika finali tat-Tieni Diviżjoni.**

Senglea Athletics ma kinux kontinwazzjoni ta' Senglea United. Fil-fatt l-Athletics ġew imwaqqfa fl-14 ta' Diċembru 1935 meta ħadu sehem f'logħba ta' ħbiberija kontra Vittoriosa Stars; logħba li tilfu bl-iskor ta' 1-0.

Għal xi żmien Senglea Athletics kienu tim taż-żgħażagħ u kienu jieħdu sehem biss f'kompetizzjonijiet taż-żgħar. Iżda, meta żarmaw Senglea United bdew jirrappreżentaw lill-Isla huma fl-MFA.

Wara li żarmaw temporanjament minħabba l-gwerra, Senglea Athletics reġgħu ġew imwaqqfa fit-22 ta' Marzu 1943. Il-kumitat kien kompost minn dawn is-Sinjuri:[4] President: Lorry Muscat; Viċi President: C. Lia; Segretarju: L. Pavia; A. Segretarju: A. Ashmore; Kaxxier: P. Mallia; A. Kaxxier: F. Hili; Membri: D. Anastasi, J. Formosa, E. Cachia, A. Farrugia.

Il-klabb kien fi 63, Triq Sant Anġlu, iżda ftit taż-żmien wara ħadu post ieħor f'numru 118 Strada Due Porte. Fl-ewwel ta' Ġunju 1944

Senglea Athletics ġew aċċettati mill-MFA biex jieħdu sehem fit-Tieni Diviżjoni.

Senglea fetħu l-impenn kompetittiv tagħhom fis-6 ta' Jannar 1945 b'telfa ta' 5-1 kontra Ħamrun Liberty. F'dak l-istaġun ma tantx marru tajjeb għaliex spiċċaw fil-qiegħ tal-klassifika finali. Fil-fatt l-ewwel snin ta' Senglea fil-kampjonat xejn ma kienu feliċi. It-tradizzjoni fil-futbol tiswa ħafna u l-Isla, sa dak iż-żmien, ftit li xejn kellha biex tiftaħar.

Bejn is-snin 1944 u 1949 Senglea Athletics għaddewhom fit-Tieni Diviżjoni. L-aħjar żewġ staġuni kienu l-1946-47 u 1947-48 meta spiċċaw fit-tieni post tas-sezzjoni. Iżda fl-istaġun ta' wara spiċċaw biex ġew relegati għat-Tielet Diviżjoni għall-ewwel darba fl-istorja tal-klabb.

**24 sena fil-limbu**

Fl-istaġun 1949-50, bdew is-snin tal-għaks għat-tim ta' l-Isla. It-Tielet Diviżjoni minn dejjem kienet l-aktar diviżjoni diffiċili biex toħroġ minnha. Meta tim isib ruħu hemm isfel, isibha diffiċli ħafna biex iżomm il-plejers tajbin li jkollu. Id-dħul jonqos, u jibda l-inkwiet finanzjarju. It-timijiet tat-Tielet Diviżjoni kollha jkunu fl-istess ilma u ta' l-livell wieħed, b'riżultat li l-kompetizzjoni tikber ħafna.

Senglea Athletics damu 24 sena fit-Tielet Diviżjoni, sakemm fl-aħħar irnexxielhom jirbħu l-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni

L-ewwel għaxar snin kienu l-aktar iebsin. It-tim kważi qatt ma nqala' mill-aħħar postijiet tal-klassifika. Tant, li fl-istaġun 1958-59 spiċċaw proprju fil-qiegħnett tal-Kampjonat Malti. Missew il-qiegħ, u l-unika konsolazzjoni kienet li minn hemm 'il fuq biss setgħu jmorru.

**Numru ta' diżappunti**

L-istaġun 1959-60 niftakru sewwa. Kien l-istaġun taż-Żejtun Corinthians, għall-anqas safejn kellu x'jaqsam il-Kampjonat tat-Tielet Diviżjoni. Iż-Żejtun rebħu l-logħbiet kollha tal-kampjonat barra dik kontra Senglea Athletics. It-tim ta' l-Isla kien imħejji sa snienu għal din il-partita. Il-logħba dehret li kienet se tispiċċa *draw* meta tard fit-tieni taqsima, Formosa Kerr skorja l-gowl tar-rebħa biex sforza *decider.*



Folla kbira mliet kull rokna tax-Schrieber il-Ħadd ta' wara biex tara d-*decider.* Din id-darba Żejtun kienu aktar attenti u fil-verità aktar motivati. Senglea bdew jilagħbu r-raġel u din it-tattika telfithom il-logħba. Żejtun rebħu 2-0 biex qerdu l-ħolma tal-partitarji ta' l-Isla li jaraw it-tim tagħhom fit-Tieni Diviżjoni.

Fl-istaġun ta' wara Senglea marru pass aktar 'il quddiem. Din id-darba rnexxielhom jirbħu s-sezzjoni biex fil-finali ltaqgħu kontra Żurrieq FC li kienu għadhom kif waqgħu mit-Tieni Diviżjoni.

Għal darba oħra Senglea kellhom iċedu l-armi kontra tim aqwa u b'aktar esperjenza minnhom. Żurrieq rebħu d-*decider* 2-1 biex kisbu lura post fit-Tieni Diviżjoni.

Kien hemm folla kbira għal din il-logħba importanti u l-eċċitament ma naqasx. Ir-*referee* Mizzi u l-pulizija kellhom biċċa xogħol iebsa biex iżommu l-ordni.

Wara biss żewġ minuti Żurrieq kisbu vantaġġ b'gowl skurjat minn Cardona b'xutt minn barra l-kaxxa l-kbira.

Għaxar minuti minn tmiem l-ewwel taqsima, żball ta' German ippermetta lis-*centre-forward* Cachia jiskorja t-tieni gowl għaż-Żurrieq.

Fit-tieni taqsima, Żurrieq fittxew li jiddefendu imma ħames minuti mit-tmiem, ir-*referee* saffar *penalty* għal Senglea. Dan kien iċ-ċans li jsalvaw il-logħba, iżda Galea salva x-xutt ta' Gilford. Senglea ma kellhomx x'jagħmlu ħlief li jistennew okkażjoni oħra.

**Ir-rebħ ta' l-ewwel unuri**

Bejn l-1962 u 1965, Senglea Athletics spiċċaw tliet darbiet fit-tieni post tal-klassifika finali. It-tim kien tajjeb, iżda mhux tajjeb biżżejjed biex jirbaħ il-promozzjoni.

L-istaġun 1963-64 kien wieħed tajjeb għal Senglea, imqar jekk ma rnexxielhomx jirbħu l-promozzjoni. Matul dan l-istaġun mhux biss ma ġarrbux telfa waħda iżda fl-aħħar ta' l-istaġun għelbu lil Mosta 1-0 fil-finali tat-Tazza tat-Tielet Diviżjoni. Dan kien l-ewwel unur li daħal fil-każin ta' l-Isla.

Wara dan is-suċċess, wieħed kien jistenna lil Senglea jagħmlu sforz akbar biex jitilgħu fit-Tieni Diviżjoni. Fil-fatt ġara bil-maqlub. It-tim reġa' beda jaqbad in-niżla u bejn l-1965 u 1971 dejjem spiċċa f'nofs il-klassifika finali.

Sa fl-aħħar, fl-istaġun 1972-73, wara 24 sena telgħin u niżlin massellum tat-Tielet Diviżjoni, Senglea kisbu post fit-Tieni Diviżjoni.

Senglea rebħu Sezzjoni A bi 17-il punt, erba' aktar minn Għaxaq FC. Fil-*Promotion Play-offs*, Senglea bdew bi *draw* ta' 1-1 kontra St Andrew's. Imbagħad komplew b'rebħa ta' 2-1 kontra Sirens. Sa fl-aħħar Senglea kienu fit-Tieni Diviżjoni. Għall-anqas hekk ħasbu sakemm faqqgħet bomba! F'daqqa waħda ġriet l-aħbar li Sirens kienu għamlu protest kontra r-riżultat għaliex ir-*referee* kien ta' għaxar minuti nieqsa fl-ewwel taqsima. Il-Kunsill ta' l-MFA iddeċieda li l-logħba kellha terġa' tintlagħab.

Ir-*replay* saret quddiem l-akbar folla ta' l-istaġun. Fil-grawnd kien hemm briju sħiħ, iżda ta' min ifaħħar il-mod eżemplari li ġabu ruħhom bih il-partitarji taż-żewġ naħat.

Bla dubju r-rebħa marret għand l-aħjar tim. Il-partitarji ta' l-Isla kellhom għalfejn jifirħu għat-tieni darba fi żmien ftit ġranet. Senglea rebħu 2-0 biex saru *Champions* tat-Tielet Diviżjoni.

Fl-ewwel staġun fit-Tieni Diviżjoni, Senglea ħatru bħala kowċ lill-famuż plejer tal-Floriana, Freddie Vella James. Dan il-bniedem kellu sehem kbir fis-suċċessi li għamlu Senglea f'dak il-perijodu.

F'dak l-istaġun Senglea spiċċaw f'nofs il-klassifika, iżda xorta waħda qatgħu figura tajba. Mhux biss, iżda fl-aħħar ta' l-istaġun għelbu lil Marsaxlokk 2-1, fil-finali tas-Sons of Malta Cup għat-timijiet tat-Tielet Diviżjoni. Gowl minn Wally Gatt f'nofs it-tieni taqsima tal-ħin barrani kien biżżejjed biex jagħti t-tazza lil Senglea.

**Għall-ewwel darba fl-ogħla diviżjoni**

L-istaġun 1974-75 kien wieħed memorabbli għall-klabb ta' l-Isla. Senglea rnexxielhom ixejnu l-isfida ta' St Patrick's fl-aħħar logħba tal-kampjonat biex b'hekk mhux biss telgħu għall-ewwel darba fl-Ewwel Diviżjoni, iżda saru wkoll *Champions* tat-Tieni Diviżjoni.

Senglea kien ħaqqhom dan l-unur għaliex f'kampjonat ferm kumbattut, irnexxielhom ixejnu l-isfida ta' Hamrun Spartans, Msida St Joseph's u St Patrick's. Tliet timijiet li kellhom aspirazzjonijiet kbar għar-rebħ ta' l-unuri.

L-ewwel staġun ta' l-Isla fl-Ewwel Diviżjoni kien wieħed tajjeb. Senglea mhux biss irnexxielhom jevitaw ir-*relegation* iżda, rebħu wkoll punti prezzjużi kontra timijiet ħafna aktar ikkwotati minnhom.



F'mumenti mill-aqwa, Senglea għelbu lis-Sliema Wanderers 2-1, lil Marsa 2-0 u lil Msida St Joseph's 2-1. Barra minhekk ġew *draw* kontra Floriana u Birkirkara (darbtejn), Valletta, Hibernians, u St George's.

L-aqwa partita li għamlu l-Isla f'dak l-istaġun kienet bla dubju ta' xejn dik kontra Valletta. *In-Nazzjon Tagħna* tal-għada fetaħ ir-rapport tiegħu hekk: **"L-Iljun Sultana isalva lill-Isla"**

Din il-partita, tista' tibqa' magħrufa bħala "It-Tielet Assedju ta' l-Isla". Jekk fl-Assedju ta' 1565, l-Isla kellhom lil La Vallette u lis-Spitfires f'dak ta' 1943, il-bieraħ huma kellhom ħdax-il iljun li ma ridux jiġu mmansati.

Bl-akbar qalb kien il-*goalkeeper* Hughie 'Iljun' Sultana li meta kollox deher mitluf għas-Sengleani salva s-sitwazzjoni b'abiltà ta' veteran u mhux b'dik ta' *goalkeeper* ta' tim li qed jipprova jikseb postu fl-Ewwel Diviżjoni.

Fl-1976-77, ir-riżultati miksuba fl-istaġun ta' qabel kollha ntesew. Senglea bdew ħażin mill-ewwel. Bdew isofru telfa wara l-oħra tant li fl-aħħar ta' l-istaġun kienu ġabru biss tliet punti.

**Lura lejn it-Tieni Diviżjoni**

Fl-istaġun 1977-78, Senglea reġgħu sabu ruħhom fit-Tieni Diviżjoni. Il-moral tat-tim kien wieħed baxx ħafna tant li fetħu l-istaġun b'telfa ta' 3-0 kontra Żebbug Rangers. Iżda, aktar ma beda jgħaddi ż-żmien, it-tim beda joqgħod u għalkemm spiċċaw fir-raba' post, l-Isla waslu sal-finali tat-Tazza tat-Tieni Diviżjoni.

L-avversarji ta' l-Isla fil-finali kienu Żebbug Rangers. Tim li f'dak iż-żmien kellu esperjenza twila fl-Ewwel Diviżjoni. Godwin Cassar, forsi l-aħjar plejer li kellhom l-Isla f'dak il-perijodu, skorja wara 20 minuta logħob, biex ta rebħa misthoqqa lit-tim tiegħu.

Fil-bidu ta' l-istaġun 1979-80, il-Kunsill ta' l-MFA għamel tibdil fil-kampjonat u ħoloq għall-ewwel darba l-Premier League. L-MFA iddeċidiet li l-ewwel seba' timijiet flimkien ma' c-*champions* tat-Tieni Diviżjoni jiffurmaw il-Premier League. Il-Kunsill ried ukoll li l-Ewwel Diviżjoni tkun tikkonsisti mit-tliet timijiet li jispiċċaw l-aħħar fl-Ewwel Diviżjoni u mill-ħamsa li jispiċċaw fl-ewwel postijiet tat-Tieni Diviżjoni. Dan kollu kellu jseħħ mill-istaġun 1980-81. B'dan it-tibdil, fl-istaġun 1980-81 Senglea sabu ruħhom fl-Ewwel Diviżjoni.

**L-akbar staġun fl-istorja ta' Senglea**

Dan l-istaġun kien verament wieħed tad-deheb għal Senglea Athletics. Immexxi mill-plejer famuż tal-Hibernians u Malta Eddie Theobald, it-tim immatura f'wieħed formidabbli. Fil-kampjonat, it-tim ibbrilla tant li tilef biss logħba waħda. Tilfu biss 1-0 kontra Qormi FC, iżda din it-telfa ma għamlet l-ebda effett fuq l-andament tal-kampjonat. Għalhekk, meta fil-21 ta' Marzu 1981 Senglea ġabu fix-xejn l-isfida tant mistennija mit-tim tal-Għira United b'rebħa ta' 2-0, saru *champions* ta' l-Ewwel Diviżjoni meta kien għad fadlilhom żewġ logħbiet x'jilagħbu.

Il-ferħ tal-partitarji ta' l-Isla kien wieħed kbir. Iżda dan ma kienx biżżejjed għaliex il-kbir kien għadu ġej!

Hekk kif spiċċa l-kampjonat telgħu l-poloz ta' l-FA Trophy. Senglea ġew kontra Sliema Wanderers, tim bi tradizzjoni kbira f'din il-kompetizzjoni. Żgur li ħadd ma ta ċans lill-Isla. Iżda Senglea qamu għall-okkażjoni u b'entużjażmu kbir irnexxielhom mhux biss irażżnu l-furja tal-Wanderers iżda wkoll skurjaw il-gowl tar-rebħa

Dawn l-affarijiet jiġru fil-futbol. Mhux xi ħaġa ġdida li l-*underdogs*, kif jgħidu l-Ingliżi, jgħelbu lill-favoriti. Għalhekk meta Senglea telgħu kontra t-tim qawwi taż-Żurrieq ftit dehru li kellhom ċans.



Senglea Athletics Champions ta' l-Ewwel Diviżjoni 1980-81 u finalisti fl-FA Trophy.



Żurrieq, fl-ewwel sena tagħhom fil-Premier League kienu r-rivelazzjoni ta' l-istaġun. Iż-żewġ naħat kellhom it-tendenza li jilagħbu futbol studjat mibni fuq kontrattakki ħfief. Għalhekk l-interess ma naqasx u folla kbira attendiet għal-logħba.

Fid-disa' minuta Taliana daħal tajjeb u venvenn xutt li Pace salva b'diffikultà. Fl-14-il minuta, *cross* ta' Ray Mizzi qata' d-difiża taż-Żurrieq. Daħal mill-ewwel Godwin Cassar u b'daqqa ta' ras stupenda fetaħ l-iskor.

Senglea Athletics 1980-81, l-aqwa staġun fl-istorja tagħhom. F'dak l-istaġun memorabbli Senglea rebħu l-kampjonat ta' l-Ewwel Diviżjoni u waslu sal-finali ta' l-FA Trophy.

Żurrieq irritaljaw iżda Senglea żammew iebes. Il-logħba kompliet bl-istess ritmu sakemm għaxar minuti mit-tmiem, James Marston skorja t-tieni gowl min *freekick* perfett ta' Raymond Bone.

Wara din ir-rebħa l-kritiċi tefgħu għajnejhom fuq l-Isla. Għalhekk meta Senglea telgħu biex jilagħbu kontra Ħamrun Spartans fis-semi-finali, ħafna kienu li bassru rebħa għat-tim ta' l-Isla. Biss żgur ħadd ma stenna rebħa ta' 4-1 għal Senglea. Minkejja dan, Senglea ma serqu xejn. It-tim ta' l-Isla kien superjuri għal kollox għat-tim Ħamruniż, tant li fl-aħħar tal-logħba l-partitarji Ħamruniżi taw ċapċipa lill-avversarji tagħhom.

**Fil-finali ta' l-FA Trophy**

Il-finali ta' l-FA Trophy kienet it-tmiem ta' avventura sabiħa għas-Sengleani. Ċertament Floriana ma ddominawx lit-tim ta' l-Isla u anqas taw wirja brillanti, iżda biex ngħidu l-verità dejjem dehru l-aħjar tim, kif wara kollox wieħed kien jistenna minn tim b'dik l-esperjenza.

Senglea min-naħa tagħhom ma qagħdux iħarsu. Kienu sodi fid-difiża u l-attakkanti tagħhom inkwetaw mhux ftit lid-difiża Furjaniża. Biż-żewġ naħat ftit jidhru li jridu jissugraw, il-logħob għall-ewwel ma tantx kienu interessanti. Fis-16-il minuta kiesaħ u biered, Floriana marru fil-vantaġġ. Minn azzjoni ta' korner, Raymond Xuereb għola fuq kulħadd u xehet ġewwa.

Kien mument diffiċli għal Senglea. Floriana bdew juru logħob aħjar iżda fil-bidu tat-tieni taqsima, Godwin Cassar ġab id-*draw*. Issa ċ-ċans li Senglea jirbħu t-Trophy beda jidher aktar possibbli. Għal aktar minn kwarta Senglea ddettaw il-logħob u resqu ferm viċin li jmorru fil-

vantaġġ. Iżda gowl 13-il minuta mit-tmiem temm ħesrem l-akbar avventura fl-istorja tal-klabb ta' l-Isla.

Kontra tim Furjaniż determinat li ma jerġax jitlef il-vantaġġ, Senglea għamlu minn kollox biex isalvaw il-logħba, Iżda kollox kien għalxejn. Ftit wara wasal tmiem il-logħba. Partita li fiha Senglea urew li dak li għamlu kien bil-meritu tagħhom u li tilfu bl-unuri kollha. Il-plejers li ħadu sehem fil-finali kienu dawn: Camilleri, Azzopardi, Bongo, Testa, Bone, (Azzopardi J), Marston, Cassar, Taliana (J. Mizzi), Lia, Camilleri, R. Mizzi.

**Bidla negattiva**

Fl-bidu ta' l-istaġun 1981-82 Senglea fetħu tajjeb fil-Premier Division. Senglea bdew b'żewġ rebħiet fuq Valletta u Gżira United. Iżda ġara li fil-logħba ta' wara, tilfu bl-iskor kbir ta' 5-1 kontra Hibernians. Dan ir-riżultat ma deherx li qata' qalb is-Sengleani. Malajr ġew f'tagħhom għaliex fil-logħba ta' wara rebħu punt prezzjuż fi *draw* kontra Sliema Wanderers.

Sa dan il-punt Senglea dehru li kienu sejrin iżommu posthom mal-kbar. Ġara iżda, bil-maqlub. F'daqqa waħda t-tim beda jitlef logħba wara l-oħra. Senglea ma setgħu jagħmlu xejn tajjeb tant, li fl-aħħar ta' l-istaġun it-tim waqa' fl-Ewwel Diviżjoni.

Senglea Athletics damu 12-il sena fl-Ewwel Diviżjoni. Matul dan il-perjodu t-tim ftit li xejn wera li seta' jerġa' jilħaq il-glorja tal-passat. Tista' tgħid li t-tim dejjem kien jiġġieled kontra r-relegazzjoni u fl-istaġun 1990-91 kienet ix-xorti li ħelsitilhom. Spiċċaw fl-aħħar post tal-klassifika bl-istess numru ta' punti daqs Żebbug Rangers, iżda billi f'dak l-istaġun l-MFA kienet żiedet it-timijiet fl-Ewwel Diviżjoni minn 8 għal 10 ma waqa' ħadd.

Iżda dak li ma ġarax fl-1990-91 ġara fl-1995-96. Senglea kellhom staġun mill-agħar fejn fl-aħħar ġew relegati għat-Tieni Diviżjoni. L-inkwiet kompla wkoll fl-istaġun ta' wara meta għal darba oħra spiċċaw fl-aħħar post biex komplew niżlin lejn it-Tielet Diviżjoni.

Fl-aħħar tliet staġuni Senglea rkupraw xi ftit. It-tim irranġa ħafna u l-moral tjieb u jidher li ż-żmien mhux 'il bogħod meta t-tim ta' l-Isla jerġa' jaqbad it-triq lejn il-quċċata tal-Kampjonat Malti.



**Klabbs oħra li kienu mwaqqfa fl-Isla matul is-snin.**

| Klabb | Sena |
|---|---|
| Isola United | 1895 |
| Senglea Thistle | 1908 |
| Senglea Celtic League | 1908 |
| Senglea St Aloysius | 1915 |
| Senglea Domus | 1924 |
| Senglea Oratorio | 1926 |
| Senglea Labour Party | 1927 |
| Senglea Rovers | 1929 |
| Senglea Sports Klabb | 1932 |
| Senglea Amateurs | 1935 |
| Senglea Little Whites | 1936 |
| Senglea Youngsters | 1937 |
| Senglea St Philip's | 1940 |
| Senglea Youths | 1947 |
| Senglea Catholic Action | 1952 |
| Senglea Heroes | 1960 |
| Senglea Hotspurs | 1960 |
| Senglea City | 1961 |
| Senglea Independents | 1967 |
| Senglea E | 1973 |
| Senglea Gunners | 1977 |
| Senglea S. | 1982 |
| Senglea LB | 1984 |
| Senglea Ft | 1987 |

**NOTI U REFERENZI:**

1. *Malta Times,* (5-4-1895).
2. Casha J., *L-Istorja Memorabli tal-Football Fl-Isla.*
3. Senglea United kienu jużaw il-klabb ta' Senglea Sports Club.
4. Casha J., *L-Istorja Memorabli tal-Football Fl-Isla.*

# Appendiċi

**Ir-Rekord tat-timijiet ta' H'ATTARD fil-kampjonat Malti**

| Tim | Staġun | Diviżjoni | Pożizzjoni | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Attard United | 1935-36 | IV Div. A | fl-aħħar post | 5 | 0 | 1 | 4 | 2 | 17 | 1 | |
| | 1936-37 | IV Div. A | 2 post | 5 | 3 | 1 | 1 | 8 | 3 | 7 | (1) |
| | 1937-38 | III Div. A | 2 post | 5 | 3 | 2 | 0 | 11 | 3 | 8 | |
| | 1938-39 | II Div. B | 4 post | 4 | 1 | 0 | 3 | 7 | 21 | 2 | |
| | 1939-40 | II Div. | 6 post | 7 | 1 | 1 | 5 | 6 | 8 | 3 | |
| Attard FC | 1974-75 | IV Div. B | Relegati | 8 | 0 | 4 | 4 | 4 | 11 | 4 | |
| | 1975-76 | IV Div. A | 2 post | 10 | 4 | 4 | 2 | 10 | 7 | 12 | |
| | 1976-77 | IV Div. B | 3 post | 8 | 2 | 1 | 5 | 8 | 14 | 5 | |
| | 1977-78 | IV Div. A | 2 post | 10 | 6 | 2 | 2 | 12 | 8 | 14 | |
| | 1978-79 | IV Div. A | 5 post | 10 | 2 | 3 | 5 | 5 | 12 | 7 | |
| | 1979-80 | III Div. C | 4 post | 7 | 2 | 3 | 2 | 7 | 12 | 7 | |
| | 1980-81 | III Div. A | 7 post | 10 | 3 | 3 | 4 | 9 | 10 | 9 | |
| | 1981-82 | III Div. B | 6 post | 10 | 4 | 2 | 4 | 10 | 13 | 10 | |
| | 1982-83 | III Div. B | 4 post | 10 | 3 | 5 | 2 | 11 | 9 | 11 | |
| | 1983-84 | III Div. A | 3 post | 14 | 7 | 2 | 5 | 17 | 16 | 16 | |
| | 1984-85 | III Div. A | Relegati | 12 | 0 | 3 | 9 | 4 | 18 | 3 | |
| | 1985-86 | III Div. B | Relegati | 12 | 1 | 2 | 9 | 7 | 28 | 4 | |
| | 1986-87 | III Div. B | Relegati | 12 | 1 | 0 | 11 | 9 | 37 | 2 | |
| | 1987-88 | III Div. A | Relegati | 12 | 3 | 0 | 9 | 10 | 38 | 6 | |
| | 1988-89 | III Div. A | 4 post | 14 | 5 | 5 | 4 | 24 | 20 | 15 | |
| | 1989-90 | III Div. B | 3 post | 14 | 7 | 3 | 4 | 21 | 13 | 17 | |
| | 1990-91 | III Div. A | 3 post | 14 | 5 | 5 | 4 | 17 | 15 | 15 | |
| | 1991-92 | III Div. B | 5 post | 12 | 4 | 1 | 7 | 15 | 21 | 9 | |
| | 1992-93 | III Div. B | 5 post | 12 | 2 | 4 | 6 | 8 | 22 | 8 | |
| | 1993-94 | III Div. B | 3 post | 12 | 4 | 4 | 4 | 11 | 8 | 12 | |
| | 1994-95 | III Div. B | 5 post | 14 | 4 | 4 | 6 | 14 | 19 | 16 | |
| | 1995-96 | III Div. B | 3 post | 14 | 9 | 2 | 3 | 23 | 10 | 29 | |
| | 1996-97 | III Div. A | 3 post | 14 | 8 | 3 | 3 | 40 | 18 | 27 | |
| | 1997-98 | III Div. A | 2 post | 12 | 9 | 2 | 1 | 24 | 10 | 29 | |
| | 1998-99 | III Div. B | Rebbieħa | 12 | 9 | 3 | 0 | 40 | 8 | 30 | (2) |

**Noti:**

1. Tilfu decider għar-rebħ tas-sezzjoni 4-1 kontra Birkirkara St Helena.
2. Attard għelbu lil Melita FC 3-2 fiċ-Championship Decider.

**Ir-Rekord tat-timijiet ta' ĦAL BALZAN fil-kampjonat Malti**

| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Balzan Youths | 1938-39 | III Div. B | fl-aħħar post | 4 | 1 | 0 | 3 | 2 | 7 | 2 | |
| | 1939-46 | | | | | | | | | | (1) |
| | 1946-47 | III Div. D | Rebbieħa | 5 | 4 | 0 | 1 | 13 | 1 | 8 | |
| | 1947-48 | III Div. D | 5 post | 5 | 1 | 1 | 3 | 3 | 9 | 3 | |
| | 1948-49 | III Div. A | 4 post | 7 | 2 | 4 | 1 | 6 | 4 | 8 | |
| | 1949-50 | III Div. B | 3 post | 7 | 3 | 4 | 0 | 8 | 2 | 10 | |
| | 1950-51 | III Div. B | 6 post | 7 | 3 | 1 | 3 | 10 | 12 | 7 | |
| | 1951-52 | III Div. A | 5 post | 7 | 2 | 3 | 2 | 6 | 6 | 7 | |
| | 1952-53 | III Div. A | 5 post | 7 | 2 | 2 | 3 | 8 | 13 | 6 | |
| | 1953-54 | III Div. A | 6 post | 7 | 2 | 2 | 3 | 5 | 8 | 6 | |
| | 1954-55 | III Div. A | 2 post | 7 | 4 | 1 | 2 | 10 | 5 | 9 | |
| | 1955-56 | III Div. B | Rebbieħa | 7 | 7 | 0 | 0 | 13 | 2 | 14 | (2) |
| | 1956-57 | III Div. B | 2 post | 7 | 6 | 0 | 1 | 11 | 1 | 12 | |
| | 1957-58 | III Div. B | Rebbieħa | 7 | 5 | 2 | 0 | 16 | 4 | 12 | (3) |
| | 1958-59 | III Div. A | 7 post | 7 | 1 | 2 | 4 | 4 | 7 | 4 | |
| | 1959-60 | III Div. A | 3 post | 7 | 3 | 2 | 2 | 8 | 6 | 8 | |
| | 1960-61 | III Div. B | 4 post | 14 | 7 | 6 | 1 | 25 | 5 | 20 | |
| | 1961-62 | III Div. A | Relegati | 14 | 2 | 3 | 9 | 10 | 25 | 7 | |
| | 1962-63 | III Div. B | Relegati | 14 | 1 | 0 | 13 | 7 | 36 | 2 | |
| | 1963-64 | III Div. B | 2 post | 14 | 8 | 4 | 2 | 22 | 8 | 20 | |
| | 1964-65 | III Div. A | 4 post | 16 | 4 | 8 | 4 | 9 | 6 | 16 | |
| | 1965-66 | III Div. A | 2 post | 10 | 5 | 3 | 2 | 8 | 3 | 13 | |
| | 1966-67 | III Div. A | Relegati | 10 | 1 | 1 | 8 | 2 | 17 | 3 | |
| | 1967-68 | III Div. A | 5 post | 10 | 3 | 3 | 4 | 9 | 11 | 9 | |
| | 1968-69 | III Div. A | 4 post | 10 | 3 | 1 | 6 | 8 | 17 | 7 | |
| | 1969-70 | III Div. A | 5 post | 10 | 2 | 1 | 7 | 6 | 23 | 5 | |
| | 1970-71 | III Div. C | Relegati | 10 | 0 | 0 | 10 | 2 | 30 | 0 | |
| | | Rel. Pool | 1 post | 4 | 3 | 1 | 0 | 9 | 1 | 7 | |
| | 1971-72 | III Div. A | 4 post | 10 | 4 | 1 | 5 | 12 | 16 | 9 | |
| | 1972-73 | III Div. C | 5 post | 10 | 1 | 5 | 4 | 5 | 10 | 7 | |
| | 1973-74 | III Div. A | 4 post | 16 | 5 | 5 | 6 | 10 | 11 | 15 | |
| | 1974-75 | III Div. B | Relegati | 12 | 1 | 5 | 6 | 7 | 21 | 7 | |
| | 1975-76 | IV Div. A | 4 post | 10 | 3 | 3 | 4 | 6 | 10 | 9 | |
| | 1976-77 | IV Div. B | 2 post | 8 | 6 | 1 | 1 | 13 | 3 | 13 | |
| | 1977-78 | IV Div B | 4 post | 8 | 1 | 4 | 3 | 7 | 6 | 6 | |
| | 1978-79 | IV Div B | 5 post | 10 | 2 | 2 | 6 | 11 | 14 | 6 | |
| | 1979-80 | III Div B | 7 post | 8 | 2 | 1 | 5 | 6 | 10 | 5 | |
| | 1980-81 | III Div A | Fl-aħħar Post | 10 | 3 | 1 | 6 | 7 | 18 | 7 | |
| | 1981-82 | III Div B | 5 post | 10 | 4 | 2 | 4 | 13 | 12 | 10 | |
| | 1982-83 | III Div B | 3 post | 10 | 4 | 5 | 1 | 14 | 5 | 13 | |
| | 1983-84 | III Div C | 3 post | 12 | 4 | 4 | 4 | 10 | 10 | 12 | |
| | 1984-85 | III Div C | 6 post | 12 | 3 | 3 | 6 | 13 | 16 | 9 | |
| | 1985-86 | III Div A | 6 post | 12 | 2 | 3 | 7 | 10 | 24 | 7 | |
| | 1986-87 | III Div. C | 2 post | 12 | 8 | 2 | 2 | 27 | 10 | 18 | |



| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1987-88 | III Div. A | 3 post | 12 | 7 | 2 | 3 | 14 | 5 | 16 | |
| | 1988-89 | III Div. B | 4 post | 14 | 3 | 4 | 7 | 16 | 35 | 10 | |
| | 1989-90 | III Div. A | 2 post | 14 | 11 | 2 | 1 | 34 | 9 | 24 | |
| | 1990-91 | III Div. A | 2 post | 14 | 11 | 2 | 1 | 39 | 10 | 24 | |
| | 1991-92 | II Div. B | Runners-up | 12 | 7 | 1 | 4 | 21 | 8 | 15 | |
| | 1992-93 | II Div. A | 3 post | 12 | 7 | 2 | 3 | 16 | 7 | 16 | |
| | 1993-94 | II Div. A | 4 post | 2 | 3 | 4 | 5 | 13 | 18 | 10 | |
| | 1994-95 | II Div. B | 2 post | 12 | 5 | 5 | 2 | 18 | 13 | 20 | |
| | 1995-96 | II Div. A | 3 post | 12 | 4 | 4 | 4 | 20 | 23 | 16 | |
| | 1996-97 | II Div. B | Relegati | 12 | 2 | 3 | 7 | 15 | 28 | 9 | |
| | 1997-98 | III Div. B | 4 post | 12 | 5 | 2 | 5 | 19 | 13 | 17 | |
| | 1998-99 | III Div. B | 3 post | 12 | 6 | 3 | 3 | 30 | 17 | 21 | |

Noti:

1. Ma ħadux sehem.
2. Balzan Youths tilfu 1-3 kontra Żebbuġ Rangers fiċ-Championship Decider.
3. Balzan Youths tilfu 0-1 kontra Għargħur Excelsior fiċ-Championship Decider.

**Ir-Rekord tat-timijiet tal-BIRGU fil-kampjonat Malti**

| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Vittoriosa Melita | 1912-13 | CFL | 5 post | 7 | 3 | 0 | 4 | 7 | 20 | 6 | |
| | 1913-14 | CFL | fl-aħħar post | 6 | 0 | 0 | 6 | 0 | 16 | 0 | |
| Vittoriosa Rovers | 1914-15 | CFL | fl-aħħar post | 5 | 0 | 0 | 5 | 0 | 35 | 0 | |
| | 1915-16 | | | | | | | | | | (1) |
| | 1916-17 | CFL | fl-aħħar post | 5 | 0 | 0 | 5 | 1 | 17 | 0 | |
| | 1917-21 | | | | | | | | | | |
| | 1921-22 | II Div. | 4 post | 7 | 3 | 2 | 2 | 12 | 8 | 8 | (2) |
| | 1922-23 | I Div. | 5 post | 5 | 1 | 1 | 3 | 3 | 9 | 3 | |
| | 1923-24 | I Div. | Runners-up | 4 | 2 | 0 | 2 | 5 | 4 | 4 | |
| | 1924-25 | I Div. | 5 post | 6 | 3 | 0 | 3 | 6 | 8 | 6 | |
| Vittoriosa FC | 1922-23 | III Div. | Fl-aħħar post | 4 | 1 | 0 | 3 | 4 | 5 | 2 | |
| Vittoriosa United | 1932-33 | III Div. | Runners-up | 6 | 4 | 2 | 0 | 24 | 6 | 10 | |
| | 1933-34 | II Div. | 3 post | 7 | 3 | 2 | 2 | 10 | 8 | 8 | |
| Vittoriosa Stars | 1934-35 | III Div. B | 4 post | 5 | 2 | 0 | 3 | 12 | 8 | 4 | |
| | 1935-36 | III Div. A | 5 post | 5 | 1 | 1 | 3 | 13 | 11 | 3 | |
| | 1936-37 | III Div. A | fl-aħħar post | 5 | 0 | 0 | 5 | 3 | 16 | 0 | |
| | 1937-38 | IV Div. B | 5 post | 5 | 1 | 1 | 3 | 7 | 14 | 3 | |
| | 1938-39 | III Div. A | Rebbieħa | 4 | 4 | 0 | 0 | 15 | 1 | 8 | |
| | 1939-40 | II Div. | 4 post | 7 | 4 | 0 | 3 | 22 | 12 | 8 | |
| | 1940-44 | | | | | | | | | | (1) |
| | 1944-45 | II Div. B | fl-aħħar post | 4 | 1 | 3 | 0 | 5 | 15 | 2 | |
| | 1945-46 | II Div. A | 4 post | 4 | 1 | 1 | 2 | 4 | 7 | 3 | |
| | 1946-47 | II Div. A | 3 post | 7 | 4 | 1 | 2 | 10 | 5 | 9 | |
| | 1947-48 | II Div. A | 4 post | 7 | 4 | 1 | 2 | 17 | 9 | 9 | |
| | 1948-49 | II Div. A | 4 post | 7 | 4 | 0 | 3 | 16 | 16 | 8 | |
| | 1949-50 | II Div. A | 6 post | 7 | 1 | 4 | 2 | 12 | 15 | 6 | |
| | 1950-51 | II Div. A | Runners-up | 7 | 5 | 2 | 0 | 22 | 4 | 12 | |
| | 1951-52 | II Div. A | 3 post | 7 | 5 | 0 | 2 | 17 | 8 | 10 | |
| | 1952-53 | II Div. A | 2 post | 7 | 5 | 2 | 0 | 16 | 2 | 12 | (3) |
| | 1953-54 | II Div. A | 2 post | 7 | 5 | 2 | 0 | 14 | 3 | 12 | (4) |
| | 1954-55 | II Div. A | Rebbieħa | 7 | 7 | 0 | 0 | 22 | 5 | 14 | |
| | 1955-56 | I Div. A | Relegati | 14 | 3 | 2 | 9 | 11 | 26 | 8 | |
| | 1956-57 | II Div. | 2 post | 14 | 9 | 2 | 3 | 45 | 19 | 20 | |
| | 1957-58 | II Div. | 5 post | 14 | 6 | 0 | 8 | 24 | 22 | 12 | |
| | 1958-59 | II Div. | 3 post | 14 | 5 | 3 | 6 | 18 | 24 | 13 | |
| | 1959-60 | II Div. | 7 post | 14 | 4 | 2 | 8 | 15 | 29 | 10 | |
| | 1960-61 | II Div. | Relegati | 14 | 2 | 5 | 7 | 18 | 26 | 9 | |
| | 1961-62 | III Div. A | 3 post | 14 | 5 | 5 | 4 | 13 | 15 | 15 | |
| | 1962-63 | III Div. A | 5 post | 14 | 5 | 4 | 5 | 10 | 11 | 14 | |
| | 1963-64 | III Div. A | 7 post | 14 | 4 | 3 | 7 | 10 | 24 | 11 | |



| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1964-65 | III Div. B | Rebbieħa | 14 | 12 | 1 | 1 | 34 | 7 | 25 | |
| | 1965-66 | III Div. B | 4 post | 10 | 2 | 3 | 5 | 11 | 17 | 7 | |
| | 1966-67 | III Div. B | 4 post | 10 | 2 | 3 | 5 | 4 | 13 | 7 | |
| | 1967-68 | III Div. B | 2 post | 10 | 6 | 2 | 2 | 14 | 6 | 14 | |
| | 1968-69 | III Div. A | 5 post | 10 | 2 | 2 | 6 | 5 | 13 | 6 | |
| | 1969-70 | III Div. B | Rebbieħa | 10 | 8 | 1 | 1 | 17 | 4 | 17 | |
| | | Ch. Pool | 3 post | 4 | 1 | 0 | 3 | 2 | 8 | 2 | |
| | 1970-71 | III Div. C | Rebbieħa | 10 | 8 | 1 | 1 | 22 | 2 | 17 | |
| | | Ch. Pool | 2 post | 4 | 2 | 1 | 1 | 3 | 1 | 5 | |
| | 1971-72 | II Div. | 6 post | 18 | 5 | 7 | 6 | 19 | 22 | 17 | |
| | 1972-73 | II Div. | 6 post | 18 | 5 | 7 | 6 | 13 | 15 | 17 | |
| | 1973-74 | II Div. | 4 post | 18 | 5 | 8 | 5 | 15 | 12 | 18 | |
| | 1974-75 | II Div. | 5 post | 18 | 6 | 4 | 8 | 16 | 17 | 16 | |
| | 1975-76 | II Div. | Runners-up | 18 | 11 | 6 | 1 | 24 | 14 | 28 | |
| | 1976-77 | I Div. | 6 post | 18 | 5 | 4 | 9 | 19 | 35 | 14 | |
| | 1977-78 | I Div. | Relegati | 18 | 1 | 2 | 15 | 9 | 58 | 4 | |
| | 1978-79 | II Div. A | 1 post | 8 | 5 | 0 | 3 | 9 | 6 | 10 | |
| | | Prom Pool | 4 post | 6 | 0 | 1 | 5 | 1 | 14 | 1 | |
| | 1979-80 | II Div. | 6 post | 18 | 7 | 5 | 6 | 30 | 26 | 19 | |
| | 1980-81 | I Div. | 6 post | 14 | 5 | 0 | 9 | 22 | 31 | 10 | |
| | 1981-82 | I Div. | 6 post | 14 | 5 | 3 | 6 | 14 | 22 | 13 | |
| | 1982-83 | I Div. | Relegati | 14 | 1 | 0 | 13 | 9 | 40 | 2 | |
| | 1983-84 | II Div. | 2 post | 14 | 10 | 3 | 1 | 30 | 14 | 23 | |
| | 1984-85 | I Div. | Relegati | 14 | 2 | 4 | 8 | 15 | 28 | 8 | |
| | 1985-86 | II Div. | Relegati | 18 | 3 | 6 | 9 | 17 | 25 | 11 | |
| | 1986-87 | III Div. A | 2 post | 12 | 6 | 4 | 2 | 1 | 15 | 16 | |
| | 1987-88 | III Div. C | 2 post | 12 | 7 | 5 | 0 | 23 | 6 | 19 | |
| | 1988-89 | II Div. B | Relegati | 12 | 1 | 1 | 10 | 13 | 35 | 3 | |
| | 1989-90 | III Div. A | 5 post | 14 | 4 | 4 | 6 | 20 | 24 | 12 | |
| | 1990-91 | III Div. A | Rebbieħa | 14 | 12 | 2 | 0 | 46 | 9 | 26 | (5) |
| | 1991-92 | II Div. A | 3 post | 12 | 5 | 3 | 4 | 24 | 17 | 13 | |
| | 1992-93 | II Div. A | 4 post | 12 | 3 | 3 | 6 | 12 | 16 | 9 | |
| | 1993-94 | II Div. B | Rebbieħa | 12 | 9 | 2 | 1 | 23 | 8 | 19 | (6) |
| | 1994-95 | I Div. | Relegati | 18 | 1 | 1 | 16 | 12 | 57 | 4 | |
| | 1995-96 | II Div. | 4 post | 12 | 4 | 3 | 5 | 17 | 18 | 15 | |
| | 1996-97 | II Div. A | 6 post | 12 | 2 | 3 | 7 | 7 | 22 | 9 | |
| | 1997-98 | II Div. A | 3 post | 12 | 4 | 3 | 5 | 15 | 21 | 15 | |
| | 1998-99 | II Div | Relegati | 13 | 2 | 3 | 8 | 13 | 28 | 9 | |

Noti:

1. Ma sarux kompetizzjonijiet.
2. Ma ħadux sehem.
3. Tilfu ċ-Championship Decider kontra Melita 3-1.
4. Tilfu ċ-Championship Decider kontra St George's 3-0.
5. Għelbu lil Santa Venera 3-0 fiċ-Championship Decider.
6. Tilfu ċ-Championship Decider 2-0 kontra Gżira United.

**Ir-Rekord tat-timijiet ta' BIRKIRKARA fil-kampjonat Malti**

| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Birkirkara Juventus | 1933-34 | III Div. B | fl-aħħar post | 6 | 0 | 0 | 6 | 3 | 29 | 0 | |
| Birkirkara St Helena | 1935-36 | IV Div. A | 2 post | 5 | 2 | 3 | 0 | 5 | 3 | 7 | |
| | 1936-37 | IV Div. A | rebbieħa | 5 | 4 | 0 | 1 | 10 | 4 | 8 | |
| | 1937-38 | III Div. B | 3 post | 5 | 3 | 1 | 1 | 13 | 2 | 7 | |
| | 1938-39 | II Div. A | 3 post | 4 | 1 | 1 | 2 | 9 | 10 | 3 | |
| | 1939-40 | II Div. | fl-aħħar post | 7 | 0 | 1 | 6 | 4 | 13 | 1 | |
| Birkirkara Red Stars | 1944-45 | II Div. D | fl-aħħar post | 4 | 0 | 1 | 3 | 4 | 14 | 1 | |
| Birkirkara United | 1945-46 | II Div. B. | 3 post | 4 | 2 | 1 | 1 | 10 | 4 | 5 | |
| | 1946-47 | II Div. B | 4 post | 7 | 4 | 1 | 2 | 15 | 11 | 9 | |
| | 1947-48 | II Div. B | 7 post | 7 | 1 | 1 | 5 | 8 | 21 | 3 | |
| | 1948-49 | II Div. A | Rebbieħa | 7 | 5 | 1 | 1 | 18 | 7 | 11 | (1) |
| | 1949-50 | I Div. | Relegati | 14 | 0 | 4 | 10 | 6 | 41 | 4 | (3) |
| Birkirkara FC | 1950-51 | II Div. | 7 post | 7 | 1 | 0 | 6 | 4 | 17 | 2 | (2) |
| | 1951-52 | II Div. | Rebbieħa | 7 | 7 | 0 | 0 | 19 | 1 | 14 | |
| | 1952-53 | I Div. | Runners-up | 14 | 9 | 2 | 3 | 19 | 10 | 20 | |
| | 1953-54 | I Div. | 7 post | 14 | 3 | 4 | 7 | 11 | 16 | 10 | |
| | 1954-55 | I Div. | 5 post | 14 | 4 | 2 | 8 | 17 | 23 | 10 | |
| | 1955-56 | I Div. | 4 post | 14 | 4 | 5 | 5 | 16 | 22 | 13 | |
| | 1956-57 | I Div. | 6 post | 14 | 2 | 5 | 7 | 17 | 26 | 9 | |
| | 1957-58 | I Div. | 6 post | 14 | 4 | 1 | 9 | 14 | 31 | 9 | |
| | 1958-59 | I Div. | 5 post | 14 | 5 | 2 | 7 | 22 | 30 | 12 | |
| | 1959-60 | I Div. | Relegati | 14 | 2 | 2 | 10 | 11 | 32 | 6 | |
| | 1960-61 | II Div. | Rebbieħa | 14 | 10 | 0 | 4 | 36 | 13 | 20 | |
| | 1961-62 | I Div. | 6 post | 14 | 4 | 1 | 9 | 19 | 40 | 9 | |
| | 1962-63 | I Div. | Relegati | 14 | 0 | 1 | 13 | 8 | 58 | 1 | |
| | 1963-64 | II Div. | Runners-up | 14 | 8 | 4 | 2 | 31 | 18 | 20 | |
| | 1964-65 | II Div. | Rebbieħa | 14 | 10 | 2 | 2 | 31 | 12 | 22 | |
| | 1965-66 | I Div. | Relegati | 10 | 0 | 5 | 5 | 8 | 22 | 5 | |
| | 1966-67 | II Div. | 4 post | 14 | 6 | 4 | 4 | 18 | 18 | 16 | |
| | 1967-68 | II Div. | Rebbieħa | 14 | 9 | 3 | 2 | 22 | 14 | 21 | |
| | 1968-69 | I Div. | Relegati | 14 | 3 | 1 | 10 | 13 | 29 | 7 | |
| | 1969-70 | II Div. | 3 post | 14 | 7 | 5 | 2 | 24 | 7 | 19 | |
| | 1970-71 | II Div. | Rebbieħa | 16 | 9 | 6 | 1 | 22 | 5 | 24 | |
| | 1971-72 | I Div. | 5 post | 18 | 4 | 9 | 5 | 17 | 12 | 17 | |
| | 1972-73 | I Div. | 4 post | 18 | 8 | 8 | 2 | 17 | 9 | 24 | |
| | 1973-74 | I Div. | 8 post | 18 | 3 | 8 | 7 | 12 | 19 | 14 | |
| | 1974-75 | I Div. | 4 post | 18 | 8 | 4 | 6 | 17 | 21 | 20 | |
| | 1975-76 | I Div. | Relegati | 18 | 1 | 9 | 8 | 10 | 18 | 11 | |
| | 1976-77 | II Div. | Rebbieħa | 18 | 14 | 3 | 1 | 50 | 11 | 31 | |
| | 1977-78 | I Div. | Relegati | 18 | 3 | 2 | 13 | 11 | 38 | 8 | |



| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1978-79 | II Div. A | 2 post | 8 | 4 | 1 | 3 | 16 | 11 | 9 | |
| | | Prom Pool | Rebbieħa | 6 | 5 | 0 | 1 | 10 | 4 | 10 | |
| | 1979-80 | I Div. | 6 post | 18 | 6 | 2 | 10 | 23 | 38 | 14 | |
| | 1980-81 | Premier | Relegati | 14 | 2 | 1 | 11 | 9 | 35 | 5 | |
| | 1981-82 | I Div. | 3 post | 14 | 7 | 3 | 4 | 28 | 15 | 17 | |
| | 1982-83 | I Div. | 2 post | 14 | 7 | 4 | 3 | 18 | 11 | 18 | |
| | 1983-84 | Premier | Fl-aħħar post | 7 | 0 | 2 | 5 | 0 | 6 | 2 | |
| | | Rel. Pool | Relegati | 9 | 1 | 3 | 5 | 3 | 9 | 5 | |
| | 1984-85 | I Div. | Rebbieħa | 14 | 1 | 4 | 9 | 9 | 25 | 6 | |
| | 1985-86 | Premier | Relegati | 14 | 1 | 4 | 9 | 9 | 25 | 6 | |
| | 1986-87 | I Div. | Promossi | 14 | 8 | 5 | 1 | 23 | 6 | 21 | |
| | 1987-88 | Premier | 7 post | 14 | 2 | 6 | 6 | 8 | 17 | 10 | |
| | 1988-89 | Premier | Relegati | 16 | 1 | 5 | 10 | 14 | 30 | 7 | |
| | 1989-90 | I Div. | Promossi | 16 | 10 | 4 | 2 | 30 | 10 | 24 | (4) |
| | 1990-91 | Premier | 8 post | 16 | 3 | 7 | 6 | 13 | 22 | 13 | |
| | 1991-92 | Premier | 7 post | 18 | 4 | 8 | 6 | 18 | 26 | 16 | |
| | 1992-93 | Premier | 8 post | 18 | 5 | 3 | 10 | 22 | 37 | 13 | |
| | 1993-94 | Premier | 8 post | 18 | 6 | 0 | 12 | 19 | 36 | 12 | |
| Birkirkara Luxol | 1994-95 | Premier | 6 post | 18 | 5 | 6 | 7 | 17 | 24 | 21 | |
| | 1995-96 | Premier | 6 post | 18 | 6 | 3 | 9 | 23 | 26 | 21 | |
| Birkirkara FC | 1996-97 | Premier | Runners-up | 27 | 18 | 6 | 3 | 46 | 21 | 60 | |
| | 1997-98 | Premier | Runners-up | 27 | 20 | 3 | 4 | 59 | 22 | 63 | |
| | 1998-99 | Premier | Runners-up | 27 | 21 | 5 | 1 | 69 | 20 | 68 | |

**Noti:**

1. Għelbu lil Melita FC 1-0 fiċ-Championship Decider.
2. Birkirkara għelbu lil Naxxar Lions 4-1 fid-decider għar-relegazzjoni.
3. F'nofs dan l-istaġun Birkirkara United bidlu isimhom għal Birkirkara FC.
4. Birkirkara FC għelbu lil Mosta 2-0 fil-Promotion Decider.

**Ir-Rekord tat-timijiet ta' BIRŻEBBUĠA fil-kampjonat Malti**

| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Birżebbuġa Hunters | 1934-35 | III B | 3 post | 5 | 3 | 1 | 1 | 5 | 4 | 7 | |
| | 1935-36 | III A | 4 post | 5 | 2 | 0 | 3 | 14 | 16 | 4 | |
| | 1936-37 | III B | 5 post | 5 | 1 | 1 | 3 | 7 | 13 | 3 | |
| | 1937-38 | III A | 4 post | 5 | 2 | 0 | 3 | 4 | 14 | 4 | |
| | 1938-39 | III C | 5 post | 4 | 0 | 0 | 4 | 2 | 9 | 0 | |
| Birżebbuġa St Peter's | 1946-47 | III C | 4 post | 5 | 1 | 2 | 2 | 5 | 10 | 4 | |
| | 1947-50 | | | | | | | | | | (1) |
| | 1950-51 | III B | 7 post | 7 | 1 | 1 | 5 | 5 | 20 | 3 | |
| | 1951-52 | III A | 3 post | 7 | 2 | 4 | 1 | 11 | 7 | 8 | |
| | 1952-53 | III B | 2 post | 7 | 5 | 1 | 1 | 7 | 2 | 11 | |
| | 1953-54 | III A | Rebbieħa | 7 | 6 | 1 | 0 | 23 | 3 | 13 | (2) |
| | 1954-55 | II A | 7 post | 7 | 1 | 2 | 4 | 7 | 16 | 4 | |
| | 1955-56 | II | Relegati | 14 | 1 | 3 | 10 | 9 | 38 | 5 | |
| | 1956-57 | III B | 6 post | 7 | 2 | 1 | 4 | 7 | 10 | 5 | |
| | 1957-58 | III B | 4 post | 7 | 3 | 0 | 4 | 9 | 9 | 6 | |
| | 1958-59 | III B | Rebbieħa | 7 | 5 | 2 | 0 | 16 | 2 | 12 | (3) |
| | 1959-60 | III A | Rebbieħa | 7 | 5 | 2 | 0 | 15 | 1 | 12 | (4) |
| | 1960-61 | III A | Runners-up | 14 | 9 | 3 | 2 | 25 | 9 | 21 | |
| | 1961-62 | III A | Runners-up | 14 | 9 | 3 | 2 | 20 | 11 | 21 | |
| | 1962-63 | III A | Relegati | 14 | 1 | 5 | 2 | 11 | 16 | 7 | |
| | 1963-64 | III B | 5 post | 14 | 4 | 5 | 5 | 17 | 19 | 13 | |
| | 1964-65 | III B | 3 post | 14 | 6 | 3 | 5 | 12 | 16 | 15 | |
| | 1965-66 | III C | 5 post | 10 | 3 | 0 | 7 | 7 | 13 | 6 | |
| | 1966-67 | III B | Relegati | 10 | 1 | 0 | 9 | 2 | 20 | 2 | |
| | 1967-68 | III C | 2 post | 10 | 5 | 4 | 1 | 14 | 4 | 15 | |
| | 1968-69 | III A | 2 post | 10 | 7 | 1 | 2 | 17 | 7 | 15 | |
| | 1969-70 | III B | 3 post | 10 | 5 | 3 | 2 | 18 | 14 | 13 | |
| | 1970-71 | III B | 4 post | 10 | 4 | 2 | 4 | 13 | 14 | 10 | |
| | 1971-72 | III C | 3 post | 8 | 4 | 1 | 3 | 11 | 12 | 9 | |
| | 1972-73 | III B | Fl-aħħar post | 10 | 1 | 1 | 8 | 5 | 20 | 3 | |
| | | Rel. Pool | 2 post | 2 | 1 | 0 | 1 | 3 | 4 | 2 | |
| | 1973-74 | III A | 7 post | 16 | 5 | 4 | 7 | 20 | 24 | 14 | |
| | 1974-75 | III A | 5 post | 12 | 4 | 2 | 6 | 15 | 25 | 10 | |
| | 1975-76 | III B | 4 post | 12 | 3 | 6 | 3 | 9 | 10 | 12 | |
| | 1976-77 | III B | Relegati | 12 | 1 | 4 | 7 | 8 | 17 | 6 | |
| | 1977-78 | IV B | 3 post | 8 | 1 | 4 | 3 | 8 | 9 | 6 | |
| | 1978-79 | IV A | Rebbieħa | 10 | 7 | 3 | 0 | 14 | 2 | 17 | |
| | 1979-80 | III C | 3 post | 7 | 3 | 2 | 2 | 7 | 5 | 8 | |
| | 1980-81 | III B | Relegati | 10 | 0 | 2 | 8 | 0 | 25 | 2 | |
| | 1981-82 | III A | Relegati | 10 | 0 | 3 | 7 | 1 | 20 | 3 | |
| | 1982-83 | III B | Relegati | 10 | 0 | 1 | 9 | 3 | 26 | 1 | |
| | 1983-84 | III A | 6 post | 14 | 4 | 2 | 8 | 8 | 24 | 10 | |
| | 1984-85 | III B | Relegati | 12 | 1 | 2 | 9 | 9 | 33 | 4 | |



| Tim | Staġun | Diviżjoni | Post | L | R | D | T | F | K | Pt | Noti |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1985-86 | III A | Relegati | 12 | 1 | 4 | 7 | 9 | 29 | 6 | |
| | 1986-87 | III C | 5 post | 12 | 2 | 4 | 6 | 7 | 21 | 8 | |
| | 1987-88 | III B | Relegati | 12 | 0 | 0 | 12 | 4 | 42 | 0 | |
| | 1988-89 | III B | 3 post | 14 | 4 | 4 | 6 | 16 | 23 | 12 | |
| | 1989-90 | III A | 4 post | 14 | 7 | 1 | 6 | 31 | 29 | 15 | |
| | 1990-91 | III B | 7 post | 14 | 3 | 4 | 7 | 14 | 24 | 10 | |
| | 1991-92 | III A | 5 post | 12 | 2 | 4 | 6 | 14 | 32 | 8 | |
| | 1992-93 | III B | 6 post | 12 | 2 | 1 | 9 | 13 | 28 | 5 | |
| | 1993-94 | III B | 4 post | 12 | 5 | 2 | 5 | 16 | 15 | 12 | |
| | 1994-95 | III A | 5 post | 14 | 5 | 6 | 3 | 15 | 17 | 21 | |
| | 1995-96 | III A | 7 post | 14 | 2 | 4 | 8 | 19 | 31 | 10 | |
| | 1996-97 | III B | 7 post | 14 | 3 | 2 | 9 | 19 | 30 | 11 | |
| | 1997-98 | III B | Rebbieħa | 12 | 8 | 2 | 2 | 31 | 15 | 26 | (5) |
| | 1998-99 | II | Relegati | 13 | 0 | 2 | 11 | 9 | 48 | 2 | |

**Noti:**

1. Ma ħadux sehem.
2. Rebħu wkoll il-promozzjoni għat-Tieni Diviżjoni.
3. Tilfu 2-0 kontra Żurrieq FC fiċ-Championship Decider.
4. Tilfu 3-0 kontra Żejtun fiċ-Championship Decider.
5. Rebħu ċ-Championship Decider 3-2 kontra Mġarr United.

